# VAN DE SCHELDE TOT DE WEICHSEL.

---

# NEDERDUITSCHE DIALECTEN

## IN DICHT EN ONDICHT,



UITGEKOZEN EN OPGEHELDERD DOOR

JOH. A. LEOPOLD EN L. LEOPOLD.

DERDE DEEL

(FRIESLAND.)

TE GRONINGEN BIJ J. B. WOLTERS, 1882.

# INHOUD VAN HET DERDE DEEL.

## FRIESLAND.



### Smallingerland.



### Doniawerstal.

Blz.

### Dongeradeelen.



### Hindelopen.



### Molkwerum.



### Schiermonnikoog.



### Terschelling.



### Barradeel.



### Oost- en Weststellingwerf.



### Burumerland.



Blz.

### Leeuwarden.



### Dokkum.



---

## AANHANGSEL.

## NOORDFRIESCH.

### Mohringen.



### Sylt.

# FRIESLAND[1].

---

## DE FRIESCHE TAAL[2].

### AANWIJZING DER UITSPRAAK VOOR ZOOVER NOODIG.

**a voor** *l*, *n*, *s* of *t* staande, luidt nagenoeg als de *o* in 't Holl. *tol;* b.v. *alle*, *balke*, *man*, *kant*, *oppasse*, *kat*. Ze is kort als in 't Holl. *bak* in *ta*, *sa*, *ik ha*, *twakear;* zoo ook of wel iets overhellende naar de *a* in 't Holl. *hart* luidt *a* in *bia*. Overigens heeft deze klinker denzelfden klank als in 't Hollandsch.

**â is dezelfde** klank als *a* voor *l*, *n*, *s* of *t*, doch langer aangehouden, b.v. *wâl*, *hân*, *âlje*, lees: *waol*, *haon*, *aolje*.

*âld* luidt als *aod*, b.v. *wrâld*, *kâld*.

*âlt* als *aot*, b.v. *sâlt*, *kâltsje*.

**ae is gelijk aan** de Holl. *aa*, b.v. *skaed*, *traepje*.

**aei luidt als** de *aai*, b.v. *kaei*, *paeije*.

**au gewoonlijk** als de Holl. *ou*, b.v. *gau*, lees: *gou;* doch als *au* in *mjauwe*, *hy skau*, *it stau*, *saun*, dat echter meest *saon* wordt uitgesproken.

**e heeft** denzelfden klank als in 't Holl., b.v. *brekke*, *keken*.

**ee insgelijks**, b.v. *dreech*, *reed*.

**ê luidt als** *ee*, b.v. *sê*, *nê*, *thê*, *rê*.

---

[1]) Het is ons bepaald noodig voorgekomen, hier eenige opmerkingen voor de uitspraak van het Friesch te plaatsen en die te laten volgen door eene interlineaire vertaling van eenige fabelen. We voegen hierbij de mededeeling, dat die opmerkingen en die vertaling ons verschaft zijn door den geleerden, den grondigen kenner van het Friesch, den Heer G. COLMJON, archivaris-bibliothecaris van Friesland te Leeuwarden. Hem, die ons ook voor 't overige steeds met zijne groote belezenheid en zijne groote kennis krachtig en onvermoeid ter zijde stond, brengen wij hier onzen innigen dank voor de aan ons verleende hulp.

[2]) Bij den aanvang dezer nieuwe afdeeling kunnen wij niet nalaten op te merken, dat de inhoud daarvan niet geheel beantwoordt aan het tweede gedeelte van den titel van ons werk: *Nederduitsche Dialecten*, waartoe toch het Friesch, dat op een klein gedeelte (het Nederduitsch der Friesche steden) na den inhoud er van zal uitmaken, niet behoort. Lang voordat er van Nederduitsche dialecten sprake kon zijn, bestond immers reeds het Friesch met zijne volle zuster het *Angelsaxisch* nevens zijn eenigszins meer verwijderde verwanten het *Oud-Noordsch*, dat op IJsland nog voortleeft en waarvan het hedendaagsch Noordsch of Noorweegsch, het Deensch en Zweedsch herkomstig zijn, en het *Oud-Saxisch*, waaruit het Plat-Duitsch en daarmede ook de in ons land buiten Friesland gesprokene dialecten, zoomede dat der Friesche steden, verkeerdelijk stadfriesch genoemd, benevens het Vlaamsch hun oorsprong hebben genomen. De wederkeerige invloed, dien het Friesch en het Nederduitsch op elkander hebben uitgeoefend, geeft ons echter het recht, ja maakt het ons ten plicht, ook het eerste, althans in zijn meest algemeen dialect, waaraan evenwel enkele stukjes in meer bijzondere tongvallen zullen worden toegevoegd, in dit werk op te nemen. Men gelieve zich deze opmerking [illegible] te herinneren, wanneer men ook in andere afdeelingen van ons werk Friesche dialecten (Saterlandsch, Noordfriesch) zal ontmoeten.

*é* als *e* in 't Holl. *wet*, doch meer gerekt, b.v. *béd*, *més;* zoo ook in *léze*, *wéze*, *glézen*, enz.

*ea* als *ee* in 't Holl. *heer*, b.v. *gear*, *weak*, *peal*, *beam.*

*eä* als *je*, b.v. *togeärre*, *peällen*, *beämke.*

*eau*. In dezen drieklank luidt *ea* als *eu* in 't Holl. *geur*, b.v. *reau*, *kreauwe.*

*i* in lettergrepen gesloten door een of meer medeklinkers, als in 't Holl. b.v. *lid*, *wille;* doch door de meesten als *u* uitgesproken, wanneer ze door *r* met nog een anderen consonant gevolgd wordt, als in *wird*, *Dirk*, *wirch*, lees: *wurd*, *Durk*, *wurch*. Zoo ook vóór *ts* in *litsen*, *spritsen*, *britsen*, en in *jister* gister. — *i* luidt op het einde van de lettergreep als *ie* in 't Holl. *die*, b.v. *dwile*, *sipel*

*í* heeft denzelfden klank, doch meer gerekt, b.v. *bíbel*, *ríze.*

*ie* als de Holl. *ie* gevolgd door *r* in *vier*. In 't Friesch heeft ze dien klank ook vóór alle andere medeklinkers, b.v. in *sied*, *piel*, *trien*, *skiep.*

*ië* als 't Holl. *jie*, doch kort of bijna als *ji* uitgesproken, b.v. *bliërren*, *thriëdden*, *skiëpke*, *stiëntsje.*

*ii* luidt als *ie* in 't Holl. *die*, doch langer aangehouden, b.v. *tiid*, *tsjiis*, *wiif.*

*iuw* als *i-uw*, doch meest als de doffe Friesche *ou* (zie beneden), voorafgegaan door *j* of liever een zeer kort uitgesproken *i*, b.v. *skriuwe*, *ik bliuw*. Bij velen wordt die *ou* tot een zuivere *oe*, zoodat men zegt *skrioewe*, *ik blioew*, weshalve de spelling *skiúwe*, *ik bliúw* ook voorkomt, doch alleen om het accent te vermijden minder gevolgd wordt.

*ji* wordt als de *ië* uitgesproken, b.v. *tsjinst*, *brjit*, *strjitte*, uitgezonderd in *tsjin* en *bigjinne*, waar de *i* geheel eensluidend is met *i* in 't Holl. *min*, en zoo ook als de *j* aan 't begin der lettergreep staat, als *forjitte*, vergeten.

*o* in opene lettergrepen als *smoke*, *hope*, en *oo* als in *stookje*, *loom*, luiden als de *oo* in 't Holl. *hoog;* bij velen echter, met uitzondering van slechts zeer weinige woorden, met een, hoewel flauw, mengsel van de *a*, waarom Halbertsma dien klank dan ook door *oa* voorstelde. Over 't algemeen spelt men evenwel zulke woorden met *oo*, ter onderscheiding van het meer heldere geluid, evenals door ons, door *oa* aangegeven.

*o* in gesloten lettergrepen als *o* in 't Holl.; in enkele gevallen heeft die echter den doffen klank, als in 't Holl. *op*, in woorden, waar een Hollander haar helder als in *top* zou uitspreken. Zoo onderscheidt b.v. de Fries door de uitspraak *kop* (hoofd) met heldere en *kop* (drinkvat) met doffe *o*. Wij zullen bij den text daarop opmerkzaam maken, door haar in twijfelachtige gevallen als *ö* te schrijven. Voor *b*, *g*, *m*, *n*, *x* staande is *o* altijd dof.

*ó* luidt als de *o* in 't Holl. *lot*, doch meer gerekt, b.v. *rót*, *rólje*, *formógje*; zoo ook in *pót*, *bóge*, *kóke*, *rópen*, enz., in welke woorden 't geluid bij velen echter zeer naar de *oo* in 't Holl. *voor* of naar onze *oa* overhelt, zoodat ze dan ook dikwerf als *poat*, *boage*, *koake*, *roapen* gespeld worden aangetroffen.

*oa* als *oo* in 't Holl. *voor*, met een flauwen, voor een goed gehoor slechts merkbaren nagalm van *a*, b.v. *loane*, *moarn.*

*oä* als *o* en *a* snel op elkander uitgesproken, of als *oi* in het Fransche *noir*, b.v. *boärre*, *moärntiid.*

*oe* als 't Holl. *oe*, b.v. *boeken*, *koekje.*

*óe* als 't Holl. *oe*, doch zeer gerekt, b.v. *kóeke*, *bóek*, *skóech.*

*oë* als *oe-oe* in éénen adem snel uitgesproken, of bijna als *woe*, b.v. *skoën*, *goëzzefear*, *stoëllen*, lees: *skwoen*, *gwoezzefear*, *stwoellen*. Dit is wel de meest karakteristieke en ook de meest algemeene uitspraak. Men hoort haar anders ook veel als een zeer korte *oe*, en zelfs, en wel voornamelijk in het zuiden der provincie, als *u* in 't Holl. *dun*, zoodat men dan zegt *stullen*, niet *stwoellen.*

*ou* als de Hollandsche *ou* in: *hout*, *goud*, *sjouwe*, *trou*, *grou*, *tou*, *rou*, enz; doffer en als het midden houdende tusschen *ou* en *oew* in woorden die in 't Holl. met *oe*, *u* of *ui* gespeld worden, b.v. *kou* (koe), *nou* (nu), *dou* (duif), *strou* (struif), *skouwe* (schuiven); en zoo ook nog in *dou* (gij, mnl. du) en *hou* (ho!). Dit onderscheid tusschen de heldere en doffe *ou* is echter niet overal even merkbaar. Dof of bijna als *oow* luidt *ou* ook wanneer er eene *n* op volgt, als in *houn*, *roun*, *groun*, *wy founen* enz. en denzelfden klank heeft ook *ow* in *jown* gegeven. In deze woorden hoort men echter ook in sommige streken de *oe*, waarom men ze dan ook veel met *ú* gespeld vindt, b.v. *hún*, *rún*, *grún* enz.

*u* klinkt als *uu*, b.v. *ruter*, *tunen*, doch meer gerekt als ze voor *v* of *z* staat, b.v. *suver*, *bipluze;* in de lettergreep, tusschen twee medeklinkers beklemd, evenals in 't Holl., b.v. *hutte*, *bulte*.

*ù* klinkt als *uu*, doch kort, b.v. *nùt*, *klùnje*.

*ú* wordt uitgesproken als 't Holl. *oe*, b.v. *brúke*, *búter;* meer gerekt in *lúd*, *hús*, *rúze*, enz. In woorden als *skúrre*, *múrre* en dergelijke, waar de *ú* voor *rr* staat, luidt deze als de *oĕ* (zie boven).

*ue* klinkt als *uu* en wel lang, b.v. *sluefke*, *pluesje*.

*y* luidt als *ie* in 't Holl. *die*, b.v. *bryk*, *fylje;* in *by*, *my*, *wy*, *hy*, *dy* echter meest als *ij*.

*ch* luidt als in 't Holl., doch zacht na een langen of gerekten klank, b.v. in *rĕch*, *nóch*, *weach*, *skóech*, *feech*.

*f* als in 't Holl., doch zacht na een langen of gerekten klank. b.v. *séft*, *hóf*, *stiif*, *róef*, *sloof*.

*l* wordt niet uitgesproken wanneer ze tusschen *â en d* of tusschen *â* en *t* staat, b.v. *âld*, *wrâld*, *hâlde*, *kâltsje*.

*r* is stom in *wird*, *kerl*, *herne*, *oars*, *koärt* en dergelijke woorden, waarin er een *d*, *l*, *n*, *s* of *t* op volgt. De voorafgaande klinker luidt dan echter alsof de *r* wel uitgesproken werd, b.v. in *barte* heeft *a* denzelfden klank als in 't Holl. *hart*.

*s* is zacht wanneer een lange of gerekte klank voorafgaat, b.v. *gaes*, *wês*, *oars*, *mús;* overigens scherp als in 't Holl.

*th* luidt als de Holl. *t;* wij bezigen haar in die woorden, die in 't oud-Friesch dat letterteeken hadden en nu in verwante talen òf met *th* òf met *d* geschreven worden, als *therm* darm, *thinke* denken, Eng. to think; *thankje* danken, Eng. to thank; *throch* door, Hoogd. durch, Eng. through, thorough; *thomme* duim, Eng. thumb. Ze dient dus tot betere herkenning van het woord, wat vooral blijkt, wanneer we twee anders gelijkluidende woorden nevens elkaar stellen, als *thin* dun, Eng. thin, en *tin* tin, Eng. insgelijks tin.

*v* wordt zacht, nagenoeg als de Holl. *w* uitgesproken, b.v. *drave*, *ljeäver*, lees: *drawe*, *ljewwer*.

### AANMERKING.

De klanken hier door *eä*, *í*, *iĕ*, *ö*, *oä*, *oĕ* en *óe* voorgesteld, vindt men in de geschriften voor Friezen geschreven, doorgaans ongeteekend, als *ea*, *i*, *ie*, *oa* en *oe*. In dit werk, dat inzonderheid voor vreemdelingen is bestemd, achten we dat echter bepaald noodig. Afwijkingen der uitspraak van de regels hier gegeven, zullen we bij den tekst nader aanwijzen.

Voor hen, die ook verder met de Friesche literatuur wenschen kennis te maken, dient nog, dat men dikwijls zal vinden:

of *í* voor onze *y*, b.v. *in* en *ín* voor *yn*.
*ji* voor onze *iĕ*, b.v. *stjintsje* voor *stiĕntsje*.
*o* » » *oä* b.v. *kort* voor *koärt*.

*oa* » » â, b.v. *koan* voor *kân*; zoo ook met weglating van de *l*, *oad* voor ons *âld*.
*oa* » » ô, b.v. *boage* voor *bôge*.
*u* » » doffe *o*, b.v. *thumme* voor *thomme*.
*ue* » » *ú*, b.v. *uet* voor *út*.
*uo* » » *ú*, b.v. *muorre* voor *múrre*.
*uw* » » *û* en *ú*, b.v. *buwter* voor *bûter*, en *thuws* voor *thús*.
*t* » » *th*, b.v. *tinke* voor *thinke*, en andere afwijkingen van gering belang.

---

## FRIESCH MET WOORDELIJKE VERTALING.

---

### FABELS ÚT DE BISTEWRÂLD.

### FABELS UIT DE BEESTENWERELD.

In fôx hie sin oan brette kastanjes, en [1]) om 't pûs der ek danich
*Een vos had zin aan gebraden kastanjes, en omdat poes er ook zeer*

fen hâlde, scoene [2]) se mei mankoar dele. — Pûs scoe se wol mei syn
*van hield, zouden ze met elkaar deelen. — Poes zou ze wel met zijn*

poatsjes út it fjûr helje. Ik ha forgetten to sizzen, dat it in ingelsce
*pootjes uit het vuur halen. Ik heb vergeten te zeggen, dat het een engelsche*

fôx en in höllânsk pûske wier. Earst gyng it gôed mei in stikmannich,
*vos en een hollandsch poesje was. Eerst ging het goed met eenige,*

mar einling barnde pûs syn poatsjes. Nou friet de fôx de kastanjes op,
*maar eindelijk brandde poes zijn pootjes. Nu vrat de vos de kastanjes op,*

en pûs koe sjeän ho er hwet to biten [3]) krige.
*en poes kon zien hoe hij wat te eten kreeg.*

Lexum: As oaren sin oan brette kastanjes habbe, moät me
*Les: Als anderen zin aan gebraden kastanjes hebben, moet men*

der net to hastich by wêze, om se út it fjûr to heljen; me kin yen
*er niet te haastig bij zijn, om ze uit het vuur te halen; men kan zich*

der gau mei barne.
*er gauw mee branden.*

---

(1) En, spreek uit: in; alleen dus gespeld ter onderscheiding van in, een. — (2) Scoene, spreek uit: soene. — (3) To biten, eig. te bijten.

In roek siet böppe yn 'e beam, drŏk to wirk mei in swiet[1]) stikje
*Een raaf zat boven in den boom, druk te werk met een lekker stukje*

tsiis op to pluesjen. Dêr komt in fŏx oan, en sa gau er de swarte
*kaas op te pluizen. Daar komt een vos aan, en zoo gauw hij den zwarte*

yn 't each kriget, giĕt er deftich op 't gat sitten en bigjint to reed-
*in 't oog krijgt, gaat hij deftig op den aars zitten en begint te redenee-*

sjen ôer steatsboärgerskip, allykheid foär de wet en allike rjuchten for
*ren over staatsburgerschap, gelijkheid voor de wet en gelijke rechten voor*

elts en ien, en al sökke moaije dingen mear. De roek harke[2]) as him
*iedereen, en al zulke mooije dingen meer. De raaf luisterde alsof hem*

lij wetter yn 'e earen getten waerd, en liet it stik tsiis falle, de fŏx
*lauw water in de ooren gegoten werd, en liet het stuk kaas vallen, den vos*

op 'e noas. Reintsje pakte it en rûn as in blits[3]) der mei foärt.
*op den neus. Reintje pakte het en liep als een bliksem er mee weg (voort).*

Lexum: As oaren fen moaije dingen kâltsje, den moät me foäral
*Les: Als anderen van mooije dingen kouten, dan moet men vooral*

en biljeaven[4]) syn tsiis gôed fêst hâlde.
*en believen zijn kaas goed vast houden.*

---

In houn laei mei in keätting[5]) om 'e hâls foär syn hok. 't Wier in
*Een hond lag met een ketting om den hals voor zijn hok. 't Was een*

lêstich beest; as min der foärby gyng en him in brokje fen 't iene eft
*lastig beest; als men er voorbij ging en hem een brokje van 't een of*

oare tasmiet, dat er graech mochte, wier 't gôed, mar oars fleach er de
*ander toesmeet, dat hij graag lustte, was 't goed, maar anders vloog hij de*

minsken by de hûd[6]) op en skûrde de klean oan flarden. Elts mijde him
*menschen bij het lijf op en scheurde de kleederen aan flarden. Elk vermeed hem*

al of joech him it iene eft oare, om mar frede to hâlden. Einling kaem
*al of gaf hem het een of ander, om maar vrede te houden. Eindelijk kwam*

---

(1) **Swiet**, eig. **zoet**, *Eng.* sweet. — (2) **Harkje**, *Eng.* to hearken. — (3) **Blits**, bliksem; alleen in oneigenl. zin in gebruik. — (4) **Foäral en biljeaven**, versterkte uitdrukking voor het eenvoudige *vooral;* b.v. de vader zegt tegen zijn zoon, dat hij 't een of ander **foäral** moet doen; **ja, foäral en biljeaven** zegt de moeder, om nog meer klem aan 't bevel te geven. — (5) **Keätting**, ook wel **keätling**, van **keat**, schakel. — (6) **Hûd**, eig. huid.

der ien foärby, dy him in fixe wan mei de stôk joech. Dêr waerd er
*er een voorbij, die hem een fikschen slag met den stok gaf. Daar werd hij*

gâns njûter fen.
*vrijwat makker van.*

Lexum: Boaze hounen moätte ris omgien wirde, min moät se
Les: *Booze honden moeten eens afgerost worden, men moet ze*

net to gau brokjes tasmite.
*niet te gauw brokjes toesmijten.*

---

Der wier ris in bear, dêr forskate oare bisten alderthîgenst[1]) it
*Er was eens een beer, daar verscheidene andere beesten zeer den*

hekel oan hiene. Hja gongen mei enoär to wirk en sloegen him, hwer
*hekel aan hadden. Zij gingen met elkaar te werk en sloegen hem, waar*

se him mar reitsje koene, de iene foar en de oare efter. Hy koe der
*ze hem maar raken konden, de eene vóór en de andere achter. Hij kon er*

net folle jin dwaen, om 't hja wieren folle gauwer as hy. Do se einling
*niet veel tegen doen, want zij waren veel gauwer dan hij. Toen ze eindelijk*

sa lang op him omslein hiene, dat hja mienden, dat er dea wier,
*zoo lang op hem omgeslagen hadden, dat zij meenden, dat hij dood was,*

teagen se by him wei. Hy stoe op, skodde syn pels út en gong foärt.
*togen ze bij hem weg. Hij stond op, schudde zijn pels uit en ging voort.*

Lexum: Al hwet in bear is het in tsjökke hûd.
*Les: Al wat een beer is heeft een dikken huid.*

---

## DE BITSJÔENDE[1]) BÔEREDOCHTER.

»O fij! as moarn[3]) komt yet[4]) in wike, den wird ik al thritich jier, en yet gjin man!" sei Gatske, de húsfroufaem[5]) fen Goässeboer, do se op in lette joun[6]) yn de foarsimmer[7]) lykme allinne yn 't milhûs[8]) by de tafel siet, mei de iene hân oan 'e holle[9]) en de oare yn in åld foëtsok[10]), dy se

(1) **Alderthîgenst**, eig. allerdegelijkst. — (2) **Bitsjôende**, behekste. — (3) **Moarn**, morgen. — (4) **Yet**, nog. — (5) **Húsfroufaem**, huishoudster. — (6) **Joun**, avond. — (7) **Foarsimmer**, voorzomer. — (8) **Milhús**, middelhuis (tusschen 't voorhuis en de stallen). — (9) **Holle**, hoofd. — (10) **Ald foëtsok**, oude korte kous, die, over de eigenlijke kous heen, in de klompen gedragen wordt.

onder hannen hie om to stopjen. »En yet gjin man. Hwennear scil dat yet ris[1]) wirde?! Ik think fen nea noch nimmer! En dat tsjinjen[2])! dat tsjinjen! dat iwichdûrjende wrotten en slaefjen for in oar[3]), dat wird ik sa sêd as groat[4]). It is to minsten wol forsein dat ik *hjir* takomm' maeije[5]) bliuw: de boer altiid foart to fleanen[6]) en neare nacht heal dronken thús komme, en ik hjir altiid mei in gek fanke[7]) omtoppe, dy my wyt en swart forwyt: né, dy sa 'n pear hannen oan 't liif het as Gatske, dy kin 't wol better krije. Ik hie altiid yet ris thocht, dat de bôer my ta syn wiif nimme scoe; mar lak heär! hy forrifelt[8]) my hwet. Hy hôeft ek net to mienen, dat ik mear mei him to dwaen[9]) ha wol!!...."

Dêr waerd oan 'e doar draeid.

»Dêr is er al, think ik. — Hwa[10]) is dêr?"

»Doen maer open, Gatske! Berber is der," wier 't andwird fen bûten.

»Is Berber dêr yet op 'e lette joun?!" sei Gats, wylst se nei de doar roan[11]) en him iepen die.

In langramich, stôkmeager frouminske kaem er yn, mei in ald piba[12]) op en in bonte mantel om 'e skouders hingjen, dy fen ytlike trijekantige lapkes by enoar ponge[13]) wier, op in wîze as in biddelthekken. Hja[14]) hie in kôer[15]) yn de earm en yn de iene hân in kruk, hwêrút min opmeitse[16]) koe, dat se net onbîdige[17]) fluch op skonken[18]) wier.

Dat wier Berber kruk, in bikende skoaister[19]), dy to Leauwert[20]) by 't âldehouster tsjerkhôf[21]) thús heärde, mar meast fen de iene bôer op 'e oare reisge. By ljue[22]) dy hwet tajouwend[23]) wieren, wist hja hjar[24]) moai heel goed thús to meitsen, hwent hja hie net op 'e mûle[25]) fallen do 't tiid wier om praten to learen. By Goässeboer kaem hja ek as bern[26]) to hûs, om sa to sizzen[27]), lyk as út hjar oanspraek fen niis[28]) al sa hwet to bigripen is. Yn hjar earmkôer hie se hwet swevelsprikken, droechskûrdersgûd[29]) en salve for lykdoärnen, om de fjildwachters en adstinten fen 't liif to kearen. Dêrby pielde[30]) se ek met wiersizzen, mar hja koe yet better lîge.

»Naven Gatske! Hoe gaet it hier?" sei se by 't ynkommen.

»Mei my is 't gôed," sei Gats, »ho 't mei de bôer is, dat wit ik net, om 't hy is net thús, en mei Blijke is 't mar sa matich. Licht ha jy 't al heärd."

»Ja kyn, ik hè 't al hoord, anders waer ik hier so laet niet komen," sei Berber, wylst se op in stôel sitten gyng en hjar kôer en kruk nêst hjar sette. »Hoe is 't met hur?"

»Hja is mei de holle op 'e rin, mear kin 'k er net fôlle fen sizze. Mâl-

---

(1) Ris, eens. — (2) Tsjinjen, dienen. — (3) In oar, een ander. — (4) Sa sêd as groat, zoo zat als gort (zoo ze die spijs dikwerf moest eten). — (5) Takomm' maeije, (toe-)komende Mei. — (6) Fleanen, vliegen, uitgaan. — (7) Fanke, meisje. — (8) Forrifelt, fopt. — (9) Dwaen, doen. — (10) Hwa, wie. — (11) Roan, liep. — (12) Piba, hoed om er kinderen bang mee te maken. — (13) Ponge, flansen. — (14) Hja, zij. — (15) Kôer, korf. — (16) Opmeitse, opmaken. — (17) Onbîdich, zeer, buitengewoon. — (18) Skonken, beenen. — (19) Skoaister, bedelaarster. — (20) Leauwert, Leeuwarden. — (21) Aldehouster tsjerkhôf, kerkhof bij den toren, de Oldehoof. — (22) Ljue, lieden. — (23) Tajouwend, toegevend. — (24) Hjar, haar = zich. — (25) Mûle, mond. — (26) Bern, (geborene) kind; Deensch: barn. — (27) Sizzen, zeggen. — (28) Niis, straks. — (29) Droechskûrdersgûd, poetspoeder. — (30) Pielde, hield zich bezig.

tiërje[1]), fordjerre[2]), de bôer en my thige[3]) útmeitse, dat is hjar measte wirk. Mar as ik mei hjar allinne thús bin, slút ik hjar yn de keamer op, den bin 'k er ôf."

»Wat je sêgge! Ja, ik hêf hier nou in 'en hele ruk niet weest, in nou kwam ik fan achtermiddag by Steven in *de ferlegene Flooi*, daer 'k feul koffy drink, en froeg de frou, of se oek wist, hoe 't met Gosse en die[4]) ging. Doe fertelde 't mins mij, dat it so met Blijke ston. Wel, ik wist niet wat ik hoorde, kan 'k je sêgge; it deed mij so an, dat de tranen mij overliepen. Ik sei: nou, ik kan 't niet helpe, it griist mij so! Ik hew altyd so feul fan dat kyn houden. Hè je oek wat water an'e kook?"

»It hinget al ôer[5]), mar 't siedt[6]) net."

»Ik sei, nou mag ik er fan awen nog wel hene gaen, want it kan wel weze dat it hooge tiid is om er in te foorsien, en as ik die lui wat fan dienst weze kon, dan sude 't my fan achteren[7]) spite, as 'k it niet deen hadde."

»Hja het ek al in drank fen dokter, dêr het se hjûd[8]) fen yn krige; nou is se, in hoärt lyn[9]), yn 'e sliep rekke."

»Dan sa' we hur maer stil ruste late. Maer wil ik je wat sêgge, Gatske: dat drankje fan de dokter kan hur niks helpe; want om je de waerheid te sêggen, ik denk er niet anders ower, as dat de kwade minsen it hur deen hewwe; so feul het Steven syn frou mij al seid."

»Dat se bitsjôend is, wolle jy sizze? Nou, jy binne kindiger yn dy saken as ik; mar ik bin oars fen thinkbyld, dat de bôer sels er frij hwet skild oan het."

»De bôer selst? Hoe komm' je daer by?"

»Omdat hy altiid omjasket[10]) en mei allerhande frouljue opslacht[11]). Dat is hjar yn 'e wei, dat kin 'k wol bigripe, hwent hja praet er altiid op om, dat alles op en wei[12]) giët."

»Nou, ik sal 't je morgen froeg wel sêgge hoe 't is, as ik hur eerst maer 'es sien hè. Maer wat seiden je daer? Soekt de bôer oek weer 'en frou? Ik docht anders dat jou him nog 'es hewwe suden."

»It is him lang net om my to dwaen; hy mat fölle heger oan."

»Ei wat! je kan je oek wel wat inbeelde. Maer ik begryp it al hoe 't is: hij geeft je niet faek genoeg smokkeltsjes[13])! Nou, wat sêg je, hè 'k it oek raden?"

»Né, dat docht er fiërst to faek, nei myn sin."

»Ik bin ferlegen! feulst te faek, seit se!"

»Ja, dat siz ik; hwent as hy in hert for syn bern hie en 't my gôed thochte, den hâlde er him mear by honk. En dêrom ha 'k ek mar ljeäfst dat er my fen de hûd[14]) bliuwt."

»Kom, kom! je mutte so pruttelich niet weze; je wete nog niet hoe 't

---

(1) **Mâltiërje**, zich dwaas aanstellen. — (2) **Fordjerre** (verderven), vernielen. — (3) **Thige**, ter dege. — (4) **Gosse en die**, Gosse en de zijnen. — (5) **Oer**, over. — (6) **Siedt**, kookt. — (7) **Fan achteren**, achterna. — (8) **Hjûd**, heden. — (9) **Hoärt lyn**, poosje (hort) geleden. — (10) **Omjasket**, aan den zwier is. — (11) **Opslacht**, opslaat, aanbindt. — (12) **Op en wei**, verloren. — (13) **Smokkeltsjes**, kussen. — (14) **Hûd**, huid, lijf.

'es komme kan, Berber mut je de kaert maer es lêgge, niet? Dan kan je 't 'es wys wirde, waer je staet op te maken hewwe."

»Nou ja, den mat dat ljeäver mar ris wêze. Kom, it kōfjewetter siedt ek."

Dêrop makke Gats mei in rep de kōfje klear en Berber helle [1]) in suterich [2]) spil kaerten út de bûse [3]), dat se ris throchskodde [4]) en it Gatske tarikte.

»Trek daer nou maer es ien út, as je blieft!"

Gatske die dat.

»Harten-aes. Steek 'em er nou maer weer in!"

Gatske foldie wer oan de profetesse hjar bifel, dy dêrop de kaerten yet ris throchskodde en do ien foär ien op'e tafel del plakte [5]).

»Is 't niet wonderlik?!" sei se, wylst se de hannen yn enoar sloech en de eagen stiif op'e kaerten hâlde: »Is 't niet wonderlik?! Daer leit de harten-aes an de side fan de klawer-bôer, en wat nog meer is, hij leit an syn rechterhan. Nou Gatske, ik filiciteer je, hoor!"

»Nou, hwet bitsjut [6]) dat den?"

„Wat dat bedúdt? De harten-aes is ommers jou kaert, en die leit an de rechterside fan de klawer-bôer; dat is ommers so klaer as de dag, dat jou hart it eigendom fan de bôer wirde sal, en jou nog 'es an syn rechterside lêgge salle."

»Scoe 't wrachtich wier wêze?" sei Gats.

»Fraeg je dat?! As 't niet wrachtig waer is, mag ik van kop tot tonen rudich [7]) wirde! As 't allemael so klaer te sien waer, dan konnen Jan Rap en syn maet wel kaertlêgge. Maer laet ik je ferklare wat de kaert al meer seit...."

In geweldige bons op'e doar, mei de útrop: »Döch [8]) iepen! to gau!" forsteurde Berber yn hjar profetiske útboezemingen.

»Dêr is de bôer!" rôp Gats en hja fleach nei de doar, wylst [9]) Berber hjar kaerten weipakte.

De doar wier sa gau net fen de skoättel [10]) of hy fleach Gats al tomiëtte [11]), eär 't se 'm iepen dwaen koe, en Goässeboer kaem hymjende en smûgjende [12]) en oan de mil [13]) ta blaumodder [14]) en einekroas [15]), ta 't milhûs yn setten, en fôel, sonder in wird to sizzen, op in stôel del.

»Dit stiet er bryk [16]) by, scoe 'k sizze," sei Gats, en hie de foärspelling fen Berber hjar net hwet njuet [17]) makke, den scoe se wol mâl gûd útspein [18]) habbe; hwent it smoärch wetter roän mei gauwens [19]) de flier [20]) al lâns.

»Myn lieve gunst! wat mag die man deere?" sei Berber; »hy het fast 'en ontmoeting hadt."

»Jowol — in ontmoeting hawn!" stammere de bôer, dy yet alheel efter

---

(1) **Helle**, haalde. — (2) **Suterich**, morsig. — (3) **Bûse**, zak. — (4) **Throchskodde**, doorschudde. — (5) **Del plakte**, neerlei. — (6) **Bitsjut**, beduidt. — (7) **Rudich**, schurftig (melaatsch). — (8) **Döch**, doe. — (9) **Wylst**, terwijl, *Eng.* whilst. — (10) **Skoättel**, grendel. — (11) **Tomiëtte**, tegemoet. — (12) **Smûgjende**, hijgende. — (13) **Mil**, (spreek uit: mul), middel. — (14) **Blaumodder**, blauwe klei. — (15) **Einekroas**, eendekroos. — (16) **Bryk**, scheef, raar, zonderling. — (17) **Njuet**, tam, bedaard. — (18) **Utspein**, uitgespogen, gescholden. — (19) **Mei gauwens**, al spoedig. — (20) **Flier**, vloer.

de siken[1]) wier en sonder ophâlden siet to hymjen en to smûgjen, wylst it swit him ta de hiërren út dripte.

»Och, wat is die man ontsteld!" sei Berber wer en hja sette in gesicht as se mei 't gat yn 'e foărke siet, sa griisde 't hjar. »Gatske, je mutte 'm wat brandewyn gewe, hij mut earst wat bedare, eer 'i spreke kan."

»Ja, Gats," sei de bôer, »helje — de bôel mar — den kinne jimme — ek hwet krije."

Gatske gyng nei de keamer en kaem ridlik gau werom mei flesse, romer en sûkerpot. Do waerd er ris fix preaun[2]), en dat brocht de bôer njunkelytsen[3]) wer hwet by syn stik.

»Kom Berbermoi," sei er, »ik bin bliid dat jy hjir binne; jy scille my, think ik, fen tsjinst wêze kinne."

»Ja, bôer," wier 't andert, »ik had it gefal fan jou dochter hoord, daerom hew ik mij hier hene spôed."

»Ja, dêr wol ik jo ek wol ris ôer sprekke, mar ik scil jo nou mar gau ris forhelje hwet my niis weărfearn is, den matte jy my útlizze hwet dêr efter sit. Hwent it is sa frjemd, sa frjemd! myn forstân stiet er stil for."

»Nou, sêg it dan maer 'es kort en klaer," sei Berber, wylst Gats fol oandacht siet to harkjen[4]) hwet er út komme scôe.

»Ja, dat scil ik dwaen," sei de bôer. »Ik kin jo sizze, niis do 'k ôer 't tsjerkhôf kaem, seach ik dêr by dy beam[5]), dêr Haeije Smôes syn skûte mei 't efterein[6]) njunken[7]) leit, in skynsel stean! — In skynsel, siz ik jimme! Ja Gats, dou meist wol ris in sucht ophelje! Ik siz 't dy, dat ik raer yn myn liif wier!"

»Dat leau 'k wol," sei Gats; »seagen jy net hwet it wier?"

»Jawol seach ik dat! hwent sa 't ik om'e hoeke fen de tôer[8]) kaem, wier 'k er foărt yn ienen by. Dêr stie in neaken[9]) minske mei in wyt klaed yn yn'e hân, dêr 't geweldich mei tsjin de beam oan gisele; jimme kinne thinke, dat ik raer wier! Ik wit sels net, ho 'k wier; ik bleau suver stôkstil stean, it wier krekt, as ik oan 'e groun fêst lime[10]) wier. En wylst ik dêr sa stie bigoun dat skynsel to praten; as 't tsjin my praette of net, dat wit ik net, mar ik heărde dat it sei: »Hja pleagje my sa heislik, dat ik kin nen amerij[11]) rêste." Do kearde 'k my yn ienen om en fleach foărt, sa hird as ik koe. Sonder sels to witten ho, bin ik dêr by Sipke honnegiselers throch de âld sleat flein, om 't[12]) oars koe 'k net thús komme, of ik moăst dêr by dy beam lâns."

»Sa ha 'k it nou myn libben net eărder heărd!" sei Gats, dy alheel kleare bare eărnst wier, en Berber siet ek mei de troănje[13]) fol tearen en fâlden[14]) yn in deftige hâlding, mei de hannen krjúslings ôer enoar op'e knibbels[15]) to harkjen.

---

(1) Siken, adem. — (2) Preaun, geproefd. — (3) Njunkelytsen, langzamerhand. — (4) Harkjen, luisteren. — (5) Beam, boom. — (6) Efterein, achtereind. — (7) Njunken, nevens. — (8) Tôer, toren. — (9) Neaken, naakt. — (10) Fêst lime, vastgelijmd. — (11) Amerij, (ave Maria), oogenblik. — (12) Om 't, omdat; nevenschikkend gebruikt als ons want. — (13) Troănje, tronie, gezicht. — (14) Tearen en fâlden, plooien en vouwen. — (15) Knibbels, knieën.

»'En naeken mins met 'en wit kleed in 'e han, sêg je?" sei se tsjin Goässebôer.

»Ja," sei de bôer, »dat ha 'k kleardor nôch sjôen[1]), en de wirden, dy 'k jimme niis sein[2]) hab, ha 'k allike gôed heärd as ik jo heär. Mar ik kin net bigripe hwet dêr efter sit; dêrom siz ik, ik bin bliid, dat jy hjir binne, om 't jy scille 't my útlizze[3]) kinne, hoopje 'k."

»Ja, dat kan ik," sei Berber; »as jou nou de waerheid maer hoore wille; anders mut je 't maer sêgge, dan sa 'k swige. Want sien je, ik bin 'en mins, ik geniet feul goeds fan jou, daerom wil ik je niet liest kwaed maeke."

»Sprek op mar! sprek op mar!" sei de bôer, »ik mat witte, hwet er efter sit. Mits, it mat twisken ús bliuwe."

Dat onthieten Gats en Berber him alle beide, en do gyng de profetesse flak foär him sitten, seach him stiif yn de eagen, spraette de hannen fen ien[4]) en bigûn:

»Ik mut je ferklare, bôer! dat dat ferskynsel is weest de skim van jou frou, die in hur graf niet ruste kan; en waerom?! — Omdat jou so'n losbandich leven lêgge, en met de grooste slantfatten[5]) op en út[6]) binne, en it geld ferdommenere, daer sij in hur leven so sunich foor weest het. Daerom waerskou ik je, en hou je daer ôf! Bliif by je húsgenoten thús, en kom fooral niet weer so laet út 'e herberg, want dan kon 't je nog wel es minder fergaen as dizze keer."

»For nin tachtich tûzen goune kom ik wer by jountiid let ôer 't tsjerkhôf, dêr kinn' jy wol op oan!" sei de bôer, en striek de hân oer de foarholle om it binaude swit ôf to feijen, dat it lexum[7]) fen Berber der op nij wer út parse hie.

Min kin licht bigripe dat it Gatske wol ridlik nei 't sin gien[8]) wier, hwent it koe tsjinje[9]) om de forfulling fen hjar fjûrichste winsk yn 'e hân to wirkjen.

Forfolgens smiet de bôer syn wiete krös[10]) út en fordroege him hwet. Twisken beiden waerd er yet ris ombrocht[11]) en ôer allerhande dingen praet, ta dat se einlings mei elkoär to rêst gyngen.

Nou wol ik, wylst hja sliepe, de lêzer hwet neijer mei Goässebôer en syn omstandichheden bikend meitse.

Goässeboer wier ien fen dy minsken, dy altiid in oar en mar selde hjar sels folgje. Wirde sokke minsken bistjûrd fen ljue dy 't gôed foar habbe! den passe se throch in tiid fix op hjar saken, mar habbe se forkearde liedsljue, den habbe se nin stantfêstichheid nôch om de forlieding tsjin to stean[12]). Sa wier 't alteas mei Goässebôer. Do syn wiif libbe, dat in minske wier, dy op pinning sechstsien paste, wier hy altiid fix deun[13]) en hâlde him stil by sin spil[14]). Hy hie nin greate boërkerij, mar

---

(1) Sjôen, gezien. — (2) Sein, gezegd. — (3) Utlisze, uitleggen. — (4) Spraette fen ien, spreidde uiteen. — (5) Slantfatten, sletten. — (6) Op en út, op en uit, aan den zwier. — (7) Lexum, les. — (8) Gien, gegaan. — (9) Tsjinje, dienen. — (10) Wiete krös, nat boeltje. — (11) Ombrocht, rondgedronken. — (12) Tsjin to stean, te weerstaan. — (13) Deun, zuinig. — (14) Spil, boeltje, zaken.

hy die[1]) 't wirk ek meast allinne, en 't wier him in tiidlang skoan gien. Dêrby hiene de âlden oan beide kanten aerdich hwet neilitten, sadat Goässebôer it al moai gôed stouwe[2]) koe. Mar nou hied er foär in jier oardeheal[3]) syn wiif forlern en al skielik bigûn er wer om trouwen to thinken. Hy hie wol hwet bistek yn[4]) syn faem, Gatske, mar it wier as syn earsucht it net rjucht lije woe, dat er sa 'n earm sloof ta syn wiif naem; alteas[5]) hy hie al in set twa trije op in moai gnap bôeredochter dien. Mar dat woe him heel net slagje; hwent Goässeboer wier just net in heel oannimlik man[6]) for de wrâld[7]). Twisken syn greate ljochte eagen dy ridlik fier ta de hölle ût sieten, hied er in platte brede noas, dy, lyk as syn beide tsjökke[8]) bölle wangen, meast al hwet blauhaftich fen kleur wier. Syn mûle wier moai heel fier opspjalt[9]) en syn onderste lippe sahwet[10]) helte tsjökker as de böppeste, of, sa 't min wol seit, mei böllepysten omseame[11]). Den hied er it ongemak, dat syn noas meastal forstoppe siet; dêrtroch[12]) hied er sahwet in grânsjend lûd en moäst er de mûle heal iepen ha om siken to krijen. Sadwaende[13]) hinge syn greate lippe him om ende by op 'e teännen.

It is gjin niget[14]) dat flinke jonge fammen, dêr de frijers ût alle oarden fen Fryslân op ta kamen, mei sa'n man gjin dwaen ha woene[15]). En as him den it ongelok ôerkaem, dat er in blauwe skine roän, den woed er net yn ienen nei hûs, omdat er 't for Gats net witte woe, en den sylde er yn pleats yn de herberge oan. Dêr krige er selskipsljue dy him net pasten, en dy him fen tiid ta tiid ta de losbandichheid wisten ôer to heljen. Op 't lêst kaem er sa fier, dat er omtrint alle jounen mei ien of mear fen sokke knapen op 'e sukkel wier, en meastentiids mei in stevige rôes thûs kaem. Syn dochter Blijke, in fanke fen fjirtsien jier, dy in aerd hie lyk as hjar mem, hie in danigen lêst fen hjar heite[16]) lössens[17]); en dat mei for de foärnaemste oarsaek hâlden wirde, dat it bern de holle throch roän, howol de bôer der ôer thochte lyk as Berber kruk, namentlik dat hja bitsjôend wier.

Om de bôer yn dat thinkbild to forsterkjen, dat wier 't foärnaemste wyt[18]) fen Berber hjar komste; hwent hja hie hjir en dêr hjar ljue, dy hjar al mei 't spil bikend makke hiene. Lykwol moäst se de oare moärns de plechtichheid wiernimme, dat se earst, op hjar wîze, de kwael fen 't fanke ondersocht. Hja gyng by hjar allinne yn 'e keamer, mar hja bleau dêr net bjustere lang, hwent Blijke drige[19]) hjar skielik mei de bêdsplanke en makke sa in ein oan de visitatie.

Do Berber wer yn 't milhûs kaem sei se: »Nou bôer! daer is geen oogenblik twifel an, it meiske is betsjôend."

»Ja, dêr thocht ik ek net oars ôer," sei de bôer. »Mar scoe der ek yet helpen oan wêze?"

---

(1) Die, deed. — (2) Stouwe, (stuwen) zetten. — (3) Oardeheal, anderhalf. — (4) Bistek yn, zin in. — (5) Alteas, althans. — (6) Oannimlik, innemend. — (7) Wrâld, wereld. — (8) Tsjökke, dikke. — (9) Opspjalt, opgespleten. — (10) Sahwet, zoo wat, eenigszins. — (11) Omseame, omzoomd. — (12) Dêrtroch, daardoor. — (13) Sadwaende, zoodoende. — (14) Niget, nieuws, wonder. — (15) Woene, wilden. — (16) Heit, vader, hjar heite, haar vaders. — (17) Lössens, loszinnigheid. — (18) Wyt, doel. — (19) Drige, dreigde.

»Er sal nog al rêdden an weze, maer it wirdt tiid fan awenseren[1], en oek hoge tiid, hoor! Ik kan hur niet helpe in daer is oek gyn dokter in Frysland die hur helpe kan; maer ik kan 'en man in Luwa'den, as die der gyn kans toe siet, dan is der oek gien mins in 'e wereld die hur geneze sal. Mar ik twifel der niet an, of hij sal 't wel klaer speule; hij is wat mans, dat sêg ik je. Hij het al ferskeidene kleine kyndes holpen en oek al mear as ienmael in tsjerne[2] in oärder brocht, die betsjôend waer."

»Nou, ik woe wol in gôede stûr jild jaen, as er it fanke holp," sei de bôer.

»Hoor es! jou prate fan gyn geld! Hij fraecht je niks ôf; maer je mutte fooral alles dôen wat hij je seit, en dan toont 'i jou met ien de persoon oek an, die je kyn it deen het."

»As dat troch gyng, den scoe 'k dy man hjir wol ris ha wolle. Scoene jy him net opstjûre kinne?"

»Jonge ja, heel wel! Weet je wat? Ik sal in ienen op reis gaen na Luwa'den, en as 't iets[3] mogelik is, dan sal 'i hier fan awen nog komme, want hij doet syn werk by nacht, dat bigripe je! En beslaet dan alles gôed, dan is morgen froech de tsjôenster ontdekt en jou kyn genezen."

»As dat sa komt, den scil Berber-moi der nin skea fen ha. Jy matte mar gau hwet ite en drinke en den op 'e reis."

Dêrop skikte Berber by de dis en stoppe hjar thermen[4] fol bôlle, dat se throchspielde mei hwet gôede köfje. Do naem se mei in sek-fol komplimenten hjar ôfskie en honkele op thrije skonken der op ôf.

Berber kruk wier troud. By de hânwizer op 'e thrijesprong twisken Bayum en de Ryp, of onder de skoärstien yn 't bidlersketier to Harns[5], dat kin 'k net mei wiêrheid sizze; mar 't kin ek net skele, hja wier troud op in wize as alle skoayers en omrinders trouwe, mei in man dy út it pôepelân[6] fen dinne wier en mei de skjirresliperskroade[7] 't lân throch reisge. Yn de doärpen dêr er meast bikend wier, drôech er de namme fen Falentyn Hier-en-bird. Mar it skjirreslypjen wier for him eigentlik mar in byspil, hwent hy koe hwet mear as sljucht hinne en wer. Net allinne dat er, for de aerdichheid yn in selskip fen jonge maets, de ruters en soldaten út de hirddobbe[8] komme litte koe, en de klaver-bôer om de jeneverflesse útstjûre; mar hy wist ek rie for in hopen kwalen, foäral for sökken dy net jamk[9] by de. rjuchte namme neamd wirde. Syn measte jild fortsjinne er yet al oan ljue dy tsjirmerige[10] bern hiene of mei de tsjernderij[11] yn onstjûr[12] wieren. Koärt-om, hy wier sa hwet in stik fen in divelbander, as er net in helen wier; alteas yn folle dingen hôefde er de âld soldaet fen Heälbeam neat foärút to jaen[13]. En hy wier ek de man dy fen Berber kruk oan Goässeboer opstjûrd wirde scoe. Hja hie forswijd[14] dat de wonderdokter hjar man wier, om reden dy hja for hjar

---

(1) Awenseren, avanceeren. — (2) Tsjerne, boterkarn. — (3) Iets, eenigszins. — (4) Thermen, darmen. — (5) Harns, Harlingen. — (6) Pôepelân, Westphalen. — (7) Kroade, kruiwagen. — (8) Hirddobbe, aschkuil onder den haard. — (9) Jamk, dikwijls. — (10) Tsjirmerige, sukkelende. — (11) Tsjernderij, het karnen. — (12) Yn onstjûr, in 't ongereede. — (13) Foärút to jaen, (vooruit) toe te geven, achter te staan bij. — (14) Forswijd, verzwegen.

sels hâlde, en Goässebôer en hjar kôene[1]) him net, throch dat hy dêr sa midden yn 't lân mei syn slypkroade net komme koe.

---

De neimiddeis fen dyselde dei[2]) sieten Goässebôer en Gatske smûk[3]) by enoar yn 't milhûs mei in swiet potsje thé. De bôer smookte ût in heal lang piip en Gatske siet kreas forklaeid mei hwet sindlik naeijen op 'e skirte. Dat wier yn lang sa net bard[4]), hwent de bôer hie him oanwend om ôerdeis[5]), as er earst in knipperke[6]) nomd hie, it ien of 't oar boädskip to bithinken om er mar ût to kommen, en den gyng Gats, gnoärrich en noärtsk, yn hjar wirkpakje, mei 't hier onder de mûtse wei, foär in âld rykrak fen in wiele sitten to spinnen, of ponge hwet op hjar âlde klean[7]) om. Mar do se dizze kear seach, dat de bôer him nei thûsbliuwen joech, wier 't hjar sa rom om 't hert, dat hja koe 't net litte om hjar hwet to forhimmeljen[8]). Yn 't earst seine se beide net folle, hwent de bôer mimere oer de ontmôeting fen de foarige joun, en Gats oer de profesij fen Berber kruk.

»It scil my ris binije," sei de bôer op 't lêst, »hwet dat hjir joun wirde scil mei dy dokter. Hwet forwachteste, Gats, scoe 't er ek ris thige mâl throch skûrre kinne?"

»Dat kin der wol op rinne," sei Gats, »hwet hôefde 't oars by nacht? It skynt gjin ljocht fordrage to kinnen."

»Ik mat mar sizze," sei de bôer, »ik wol graech myn bern holpen ha; mar ik ha it er net grien op[9]). Aste strak nei bûrren giëtste om boädskippen, den moäste egentlik mar efkes by Haeije Smôes oan gean, — dy leit by 't tsjerkhôf mei de skûte, — en siz dat er joun by ûs komt to kôfjedrinken, dat ik hwet mei him to praten ha. Hy is in fixe selskipsman for ûs, hwent hy wit fen in bytsje net."

»Dat wol ik wol graech dwaen," sei Gats, »al scoe 'k er in reis om meitse, hwent ik wol him hjir ek wol ha. Ik ha wol ris mear fen sôkke nuvere dokters heärd; hja sizze dat se yen[10]) de klean wol ûtfalle litte kinne. Mar hwet tsjôenster as 't nou wêze scil, dy Blijke sa yn 't lijen brocht het?"

»Dat is grif Swiete Martsen," sei de bôer, »dat scil net oars ûtkomme."

»Scoe Martsen wrychtich in tsjôenster wêze?"

»Sonder twivel, ju! Dêrthroch het se 't hjar sels op 'e hals helle, dat se kwels[11]) giët. Dat is nou in jier of tsien lyn, think ik, do kaem de bakker op in dei ris op syn nôtsouder[12]), dêr in sipersk[13]) kat om roän, dy dalik op baes takaem en oars neat die as striken en spinnen. »Foärt kat, hwet dochst hjir!" sei baes en joech hjar in skop tsjin de bealch[14])

---

(1) Kôene, (konden), kenden. — (2) Dei, dag. — (3) Smûk, aardigjes. — (4) Bard, gebeurd. — (5) Oerdei, over dag, na het middagmaal. — (6) Knipperke, dutje. — (7) Klean, kleeren. — (8) Forhimmeljen, van himmelje, schoon maken. — (9) Ik ha er net grien op, ik ben er niet gerust onder, heb er geen zin in. — (10) Yen, iemand. — (11) Kwels, kwalijk, mank. — (12) Nôtsouder, korenzolder. — (13) Sipersk, Cypersche. — (14) Bealch, (balg) lijf.

oan. Mar dat holp net, pûske roän baes wer strikende en spinnende foär de foëtten. »Ik scil dy better helpe!" sei baes; hy pakte de kat by 't nekfel en saeide hjar ta 't souderfinster út. Dat kaem sa bot [1]) oan, dat de kat op thrije poaten foärtsprong, de fjirde hinge er slop by. Foärt dêr nei [2]) hie ien fen de bûrfrouljue in boädskip by Swiete Martsen, en dy foun hjar kritende en stinnende yn hjar keämmerke lizzen. Hja hie fallen, sei se, en de skonk britsen [3]). De waerd se rêdden [4]) sa gau as 't koe, mar hja het sont [5]) nea wer fris roän."

»Wel sa frjemd!" sei Gats, »dat wier dôch klearder-nôch, dat Martsen dy kat wêst hie. Mar hwet woe se dêr op de bakker syn souder dwaen? scoe min sizze."

»It hele spil bitsjôene, mast thinke, dat de man nea wer gôed brea [6]) meitse koe."

»Nou, nou! sa'n menske dêr scôe min al skrutel [7]) for wirde."

»Ik kin dy yet in set fen hjar forhelje. De weinmaker [8]) het it ris hawn, dat er hjar de hispel [9]), dy er hwet holpen [10]) hie, thús bringe liet fen syn jonkje, in bern fen seis jier. »Kom, myn greate feint," sei se kliemsk [11]) tsjin de jonge, »het er Martsens hispel?" — »Ja!" sei de jonge. — »Kom fix! wol er nou ek ris yn Martsens hûs sjeän?" — »Ja!" sei de jonge en gyng yn 'e hûs. — »Wol er nou ek hwet fen Martsen ha?" — Do sei de jonge wer fen »ja!" Wier 't net deales [12])?"

»Jonge ja! do wier hja klear. Dêr warskoude ús beppe [13]) ús ek altiid for, om gjin thrije kear *ja* to sizzen tsjin sök soarte fen ljue."

»Ik forwachtsje, dat Martsen Blijke ek sa ris snapt het. Mar hwet mienste, dat se de jonge do joech? — In stik bôlle mei ierdbeijen, kin 'k dy sizze. En dat yn de moänne fen decimber, dat like raer, net?"

»Jawol raer! Ho is dat dy jonge bikomd?"

»Wel, do er thús kaem forhelle er 't dalik oan syn mem [14]), hwent hy wier der danich mei forgulde; en syn mem, dy ek gau yn 'e rekken hie, hwet er efter stike, dy wist er ta gelök in middel tsjin. Hja het fen dy tiid ôf oan altiid de jonge it himd it efterst foar oantein; dêrthroch is er him nea neat ôerkomd, hwent nou het Martsen gjin fet op him. . . . ."

Dêr waerd de doar iepen dien en Haeije Smôes kaem yn, mei in pear lichte turven onder de earm.

»Dei jimme [15])!" sei er. »Ik scoe ris sjeän, as ik de bôer ek wer hwet turf bringe moäst; ik hab tsjinwirdich [16]) heel gaedlik soarte om onder 't hea."

»Nou ja," sei de bôer, »dat scil wol gean. Brui dy turven dêr mar del en gean hwet sitten. Ik hab nou hwet oars mei jo to praten."

»Hwet dat wêze mei?"

»Dat scille jy heärre; mar jy matte fen swijen witte."

---

(1) **Bot**, hard, krachtig. — (2) **Foärt dêr nei**, dadelijk daarna. — (3) **Britsen**, gebroken. — (4) **Rêdden**, (gered), geholpen. — (5) **Sont**, sedert. — (6) **Brea**, brood. — (7) **Skrutel**, bang. — (8) **Weinmaker**, wagenmaker. — (9) **Hispel**, haspel. — (10) **Holpen**, verholpen, hersteld. — (11) **Kliemsk**, (kleverig), vleiend. — (12) **Deales**, duivelsch. — (13) **Beppe**, grootmoeder. — (14) **Mem**, moeder. — (15) **Dei jimme**, (goeden) dag jullie. — (16) **Tsjinwirdich**, tegenwoordig.

»Swije! Dat kin 'k, siz ik jo. Hawar! al hie 'k it, by gelyks[1]), niis bitrapt, dat jimme elkoär by de lurven hiene, dêr scoe neat fen útkomme."

»Dit is in saek fen mear bilang. Jy witte de tastand fen myn dochter, dy ik, en folle ljue mei my, altiid oan tsjôenderij teskreaun hab; en nou ha 'k Berber-moi hjir hawn...."

»As 't oan my stie, hinge dy âld têst[2]) oan 'e galge. Nou, praet mar foärt!"

»Byn mar hwet yn, scoe 'k jo riede. Nou, dy het dat bifestige en seit dat it wol wier is; dêrby het se my onthjitten om in man op to stjûren, dy Blijke genêze kin en mei ien de tsjôenster oanwîze. Dy man ha wy joun hjir to wachtsjen, en om 't ik fen thinkbyld bin, dat dêr wol ris thige mâlle setten by to pas komme kinne, ha 'k soärch, dat it Gats en my gau to slim wirde ken. Dêrom woe 'k jo forsiikje om ús joun selskip to hâlden en hjir to nacht to bliuwen."

»Jonge ja, dat kin krekt. Dat is ommers alheel in foantsje[3]) for my. Lit dy kearel mar gûchelje safolle as er wol, hy scil 't my net maklik to slim meitse; dêrta ha 'k to folle yn Bekkers *Betoverde Wereld* omsnuffele. En, ho kin 't sa moai! nou komt it ek alheel út nei myn winskjen, by gelyks."

»Ho wolle jy sizze?"

»Wel, niis do 'k hjir hinne gong, sei 'k yn myn eigen: wo'st de bôer strak ris freegje aste to nacht yn syn hea sliepe meiste[4])? Mar, thocht ik wer, dou meist dy ek wol stil hâlde, de ljue meije thinke, datste in hekel yn 't wiif heste, by gelyks. En nou scil ik jo ek sizze, hwêrom dat ik dat woe. By ús yn 'e koai tilt[5]) it, by gelyks, hast op fen flieën, en ik bin hwet wif yn 't sliepen, sadwaende ha 'k nou yn in hoärt[6]) pas myn heale nachrêst, hawn. En myn wiif — ik wit net ho mâl as 't is! — dy sliëpt, by gelyks, as in dea pôep[7]) throch alles hinne. Hawar! al frette de flieën hjar, by gelyks, sa fôlle gatten yn 'e hûd as er yn in eärtsou binne, en al slaen ik as in pûr razen[8]) minske yn de koai om: hja scil nea wekker wirde, by gelyks. To nacht ha 'k it yet hawn, kin 'k jo sizze, do hie 'k wol in pear ûre lein sonder dat ik in wink yn myn eagen krige, by gelyks. Ik wier sa mâl as in tûr[9]) en ik biet ek al ris yn 't stiel, dat oars net jamk[10]) myn moade is. Ik sei op 't lêst: nou hawar! ik mat ris sjeän as dêr ek helpen oan is! Ik fleach fen de koai en ta 't foäronder út; ik helle 't himd oer de kop en gisele dêr mei tsjin de beam oan, dy dêr op 'e wâl stiët, dat it sûze. »Ho dîvekersce mâl giët it nou?" rôp myn wiif; — do se hjar sydsilver[11]) miste mat se wekker wirden wêze; — »Hwet hest by 't ein? Ha de flieën dy wer gek makke?" — Wel, ik sei: »Hja pleagje my sa heislik, dat ik kin gjin amerij rêste; ik scil der ris niget oan ha, as dat ek oars kin."

Nou kin min bigripe, dat Goässebôer en Gats elkoär mâl oan seagen.

---

(1) By gelyks, om zoo te spreken, bij voorbeeld. — (2) Têst, vuurtest, (oud wijf). — (3) Foantsje, fooitje, onverwacht voordeeltje. — (4) Meiste, moogt. — (5) Tilt it op, leeft het. — (6) Hoärt, (hort), poosje, oogenblik. — (7) Dea pôep, doode Mof, Munsterlander. — (8) Pûr razen, puur razend. — (9) Tûr, verk. van tûrre, tor. — (10) Jamk, dikwijls, vaak. — (11) Sydsilver, stel zilveren voorwerpen, die op zij gedragen worden, hier echtgenoot.

Hja seine[1]) gjin wird, mar waerden beide sa read as in krael en laken sahwet út skyn. Haeije hie lykwol nearne gjin erch yn en praette mar foärt fen 't ien yn it oar.

Dat hie sa in bytsje dûrre, do kaem er in man ta de doar yn, dy min oan syn uterlik foärkommen wol for in oerbliuwsel fen Skinderhannes binde hâlde koe. Syn giel fel, dêr de bienbitige kop mei ôerklaeid wier, syn lytse donkerbrune eagen, syn glêdde swarte hierlokken, dy him sonder oärder om 'e hölle hingen, en syn swiere sik en bakkebirden makken him geskikt om fiisnoäskes[2]) fen fammen in skrik op 't liif to jeijen, to mear om 't er ek yet in onbihindige knoärre tabak yn 'e waffel[3]) hie. Böppe op syn kop stie in siden hôed, dy al forskate winters mei wêst hie, to sjeän oan syn feale kleur en de mannichte bûden[4]) dy er yn wieren, — en 't boppe-ein fen syn romp wier for waer en wyn[5]) bifeilige throch in âld soldaterôk mei gapjende naden, dy, nei alle wierskynlikheid, earst jier en dei to Leauwert op 'e Bröl[6]) omtommele hie. Syn oare plunjes wieren nei rato. Dy man wier de dierbere echtgenoot fen mejiffrou Berber kruk, — dokter Falentyn Hier-en-bird.

Op syn heal pôepsk makke er syn kompliment, wylst Goässebôer, Gats en Haeije him allegeärre fen onderen ta boppen biseagen. Do sei er:

»Woont hier nicht de boegr, die 'n kind habt das besjoend ist?"

»Ho siz jy?" trege Goässeboer.

»De man freget," sei Haeije, »as jy de bôer net binne, dy in bern het dat bitsjôend is."

»Jawol, myn gôede frjeun," sei de bôer, »dy man bin ik. Den binne jy fen Berbermoi opstjûrd, bigryp ik. Kom, wolle jy dêr mar sitten gean?"

De dokter waerd earst thige[7]) onthelle, en, do er gôed hwet ynladen hie, ondersocht er de kwael fen de sike. Hy sei, dat er 't wol rêdde scoe en dat syn kinst in oanfang nimme scoe sa gau as de stjerren oan de loft kamen. Dêrta moästen se hjar[8]) foärsjeän fen thrije heälkanne oalje, sahwet in hondert spjelden en allike folle[9]) nidlen. Hwent dat spil moäst mei enoar sean[10]) wirde om dêrthroch de tsjôenster to pinigjen, al wier se ek noch sa fier dêr ôf[11]). Wylst Gatske nei bûrren wier, om 't ien en 't oar to heljen, holp Haeije de bôer ta de melkerij, dêr hy 't jounmiel[12]) mei fortsjinne.

Do se dat er mei enoar binnen set hiene, waerd it ek al njunkelytsen tsjuster en Falentyn bigoun ré wirk[13]) to meitsen. Foärearst gyng er om 't hele hûs hinne en smarde op elke doar en elke finster hwet gûd út in fleske, dat er by him yn 'e bûse[14]) drôech. Mei safolle deftichheid as syn suterige plunjes en syn skjirreslipersgesicht talieten, sei er dêr elke kear by: »*Mundus vult decipi*" *), wirden dy syn omstanders net forstiene en

---

*) Dat bitsjut: »De wrâld wol bidragen wirde."

(1) Seine, zeiden. — (2) Fiisnoäskes, nufjes. — (3) Waffel, (wafel), mond. — (4) Bûden, deuken. — (5) Waer en wyn, weer en wind. — (6) Bröl, de Brol te Leeuwarden, de plaats waar de meeste uitdragers op den marktdag hun waren uitstallen. — (7) Thige, ter dege. — (8) Hjar, haar = zich. — (9) Allike folle, evenveel. — (10) Sean, gezoden. — (11) Dêr ôf, daar vandaan. — (12) Jounmiel, avondmaal. — (13) Ré wirk, gereed, gedaan werk. — (14) Bûse, zak.

just dêrom er in bûtengewoane kreft oan taskreauwen, alteas de bôer en Gatske. Do waerd alles fen binnen thige sletten en de skoättels [1]) en slotten ek allegeärre mei dat selde gûd bismard, mei 't strang bifel fen dokter, dat nimmen bûten doar komme mocht, eär 't alles ôfroän [2]) wier. Do dat birêdden wier, jôech er oärders om in bêdlekken to bringen, dat Gatske dalik die. Dat lekken waerd ôer 't milhûs útspraet. Do gebea er de bôer om al it goud en silver [3]), dat er yn 'e hûs hie, en ek al syn jild dêr by him to bringen.

Haeije Smôes seach wol, dat de bôer dêr frij hwet tsjin oan skoärre [4]), dêrom sei er: »Min scoe dôch net hoopje, dat dat er allegeärre om foärt mat.'"

»Habt kein freze!" sei de pôep, »ich wol es nicht aus haus tragen. Das mus im beddelaken besiegelt werden und damit am solder hangen, anders so habt mein konst kein kraft. Und wen ke ein pfennink achterhalt, so kan es kynd nicht geholfen werden."

»Nou kom, helje de bôel mar," sei Haeije tsjin de bôer; »wy binne er ommers allegeärre libben by, en hy mat dôch ek oan 'e gong, oars witte wy net hwet er kin."

Goässebôer bleau yet al wêrzich [5]); mar Falentyn hâlde him er by, dat er oars neat útfiere koe, sadwaende gyng de bôer der op 't lêst ta ôer. Der kaem foärearst in moai himmele knoärre [6]) jild, hwent Goässebôer wier wend, dat er altiid in jier lânshier [7]) foarút lizzen hie, om ris in kwea jier fele to kinnen, en 't goud en silver bidrôech ek gâns in somme. Hwent net allinne dat er in bult âlderwetsk gûd hie, throch âlders erf; mar alles hwet er ta de liifdracht en de húspronk fen wolstelde frysce bôereljue biheärrende is, wier by Goässeboer yn oerflôed to finen. Dat bipakte de pôep allegeärre yn it lekken, boun it mei in bântsje thicht en smarde er wer hwet gûd út syn fleske op; do sei er: »*Practica est multiplex!*"*) en hinge de bôel oan de balke.

Do scoene den egentlik de grappen bigjinne. De hantsjettel [8]) mei thrije heälkanne oalje en in gôede rêst spjelden en nidlen der yn, waerd ôer 't fjûr hinge en dêr onder stookt mei prikken, dy Haeije, in fixe heap, by de hird tôge hie. Haeije en de bôer sieten elk yn in hirdshoeke en dokter siet foär 't fjûr to prikstoken, hwêrthroch mei koärten de oalje bigoun to sieden, — en Gatske siet by de tafel, sa thicht oan de bôer as 't mei skik koe om net yn 'e gek to rinnen. Hja trille op 't minste geritsel as in blêd oan 'e beam. Do se dêr in hoärtsje sa by enoär sitten hiene, sonder dat er in wird praten waerd, wylst de oalje hast al ta de hantsjettel út brûsde, heärden se iensklaps fen bûten op 'e doar in freeslik geskrab en geklau en dêrby in gekjirm fen »*miaou! miaou! miaou!* — en dat wol op sa'n earmhertige toan, dat min de pûskes yn 'e maert selde sa heärt.

»Och minsken! hwet scil ús nou ôerkomme?" jammere Gats, wylst se

---

*) „De praktyk is mannichfâldich."

(1) Skoättels, grendels. — (2) Ofroän, afgeloopen. — (3) Silver, spr. sulwer. — (4) Tsjin oan skoärre, tegen aanzag. — (5) Wêrzich, afkeerig. — (6) Moai himmele knoärre, aardige hoop. — (7) Lânshier, landhuur. — (8) Hantsjettel, handketel.

de bôer by de earm pakte, dy yn de hoeke siet to triljen ôer al syn lea, krekt as er de koarts hie.

Mar Haeije pakte in pear grouwe prikken en smiet dy op 't fjûr.

»Toe mar, for in houten balstien[1])!" sei er, »hja mat er mar fen ha! Min scoe sizze, hwêrom dat se hjar nou yet ek yn in kat foroarje mat?! Dat balt[2]) hjir, dat heärren en sjeän scoe yen forgean. Nou, siedende oalje mei spjelden en nidlen der yn; min kin wol bigripe dat it sear docht."

De bôer en Gatske wieren sa binaud, dat se hast net omsjeän doärsten, en dat waerd net better, do onforwachte de lampe útfitst waerd, sonder dat se seagen hwa dat die.

»Nou wirdt it my to slim!" kjirme Gatske, »wier 'k hjir mar wei!"

»Haeije doare jy de lampe ek wer opstekke?" sei de bôer, »den gean wy togeärre nei de keamer, en wolle jy mei gean, dat kinne jy ek dwaen; ik wol hjir net mear bliuwe."

»Ik gean hjir net wei, al keart alles onderst böppe, by gelyks," sei Haeije, »mar de lampe mat wer op."

Hy gyng opstean om de lampe fen de tafel to krijen, mar eär 't er dat dwaen koe, krige er sa 'n onsêfte lawibes[3]) oan de earen, dat er hast net wiste hwêr 't er bleau. Mar hy wier gau wer by 't stik.

»Dat döcht dy pôep!" sei er. »Dat bakste net wer, feint! den sci't onderfine, dat Haeije Smôes ek fûsten het. As dat gûcheljen hjit, den kin ik it ek."

Mar dokter foroare him net en bleau bidaerd sitten to prikstoken. Haeije stiek de lampe wer op en Goässebôer ondernaem it greate weachstik om de hinglampe fen de spiker to krijen en op to stekken; do naem er Gatske by de hân en sa glûpten se togeärre nei de keamer.

It gekjirm fen »*miaou! miaou! miaou!*" hâlde onder dit alles yet al oan, den wer hwet flauwer, den wer hwet sterker.

Haeije paste thige op alles hwet Falentyn die, mar wylst er efkes foärdel kipe[4]) yn de oalje, wier de lampe wer út, sonder dat er seach ho dat tagyng. Hy twîvele nin amerij of dat wier de pôep syn wirk, en hy onthiet de snaek in pak bruijen as er 't wer die; wiles gyng er nei de tafel om de lampe wer op to stekken. Mar hy hie yet gjin thrije stappen dien, of hy krige wer in trewinkel[5]), dat it fjûr him út de eagen spatte. Yn ienen kearde er him om, rôlle de fûst op en feegde — de pôep tsjin 'e kop oan, mien' jimme? Dat miende er sels ek, mar hy slôech sa ougryslik tsjin de mûrre oan, dat de fingers him knapten. En wylst er op 'e knokkels siet to sobjen[6]) fen de pine, krige er nûmer thrije, dy tsjin de twa earste moai ryklik út koe, Haeije syn rûge mûtse ôer de groun stouwen die en him de môed nei de hakken dreau. Hwent howol er Falentyn for de man hâlde, dy him sa knöffele, hy seach er dôch nin byt fen, en, hwet it nuverste wier, de slagen dy er krige, wieren gjin slagen fen in minskehân. Sonder mear praetsjes to meitsen spile er

(1) For in houten balstien, voor den drommel; dergelijke contradicties zijn in vloeken zeer gewoon. — (2) Balt, schreeuwt. — (3) Lawibes, oorveeg. — (4) Foärdel kipe, voorover keek. — (5) Trewinkel, opstopper. — (6) Sobjen, sabbelen, zuigen.

de wyk nei de keamer, dêr de bôer en Gatske yn de uterste binaudheid de útslach fen alles ôf to wachtsjen sieten, foär it bêd dêr Blijke, onbikend mei alles hwet er om ta gyng, swiet op lei to sliepen.

»Nou bin 'k mei de bôel lâns!" sei Haeije. »Ik bigjin wrachtich to thinken dat Bekker liicht. Ik krige dêr thrije optuters om reitsen [1], heär! en hwa se my jown het, ik wit it mar net! Ik leau grif dat Bekker liicht."

»Ik thocht wol," sei Gats, »dat jy yet wol ris lean nei wirken krije scoene; jy driuwe altiid rounom [2]) de spot mei."

»Mar né, Bekker liicht net!" sei Haeije, nei 't er in toärntsje stil sitten hie. »Ik bin ommers in koälle [3]), dat ik my fen sa 'n pohoänne [4]) bang meitse litten ha. Ik scoe for jimme oppasse, en nou gean 'k for stakker ôf. Ik mat mar wer ris by him sjeän."

»Bliuw hjir mar stil, as ik jo riede mei," sei de bôer, »jy reitse oars yet wol dea."

Mar Haeije hie de klink fen de doar al wer beet. It iepenlûken [5]) gyng lykwol sa maklik net as er thocht hie, hwent de doar siet fêst, sa fêst as in mûrre, man! — ho 't er lôek [6]) en skûrde, de doar siet fêst."

Bûten doar heärden se yet it ientoanich kattegegûl, dat lykwol ho langer ho flauwer bigoun to wirden; mar yn 't milhûs heärden se neat as 't knappen fen de barnende prikken op 't fjûr. Haeije stelde him foärearst tofreden mei nei dat ien en oar to harkjen, hwent hy wier yet net dryster nôch [7]) om ta 't finster út nei bûten to gean. Njunkelytsen hâlde 't kattegejammer alheel op en ek yn 't milhûs waerd it dea stil, hwêrom Haeije bigoun to thinken, dat dokterom dêr net mear wier. Net sonder tsjinpraten fen de bôer en Gatske weage de skûteboer it einlings om in finster iepen to stjitten en dêr ris bûten to sjeän. Mar hy seach neat bysonders en heärde oars neat as it gegûl fen kikkerts en fûgelgûd in 't fjild; en hy gyng ta 't finster út. De bûtendoar foun er op 't wiidst iepen stean en yn 't milhûs wier alles tsjuster en stil. Hy stiek gau de lampe op en do seach er dat er throch de ring fen de keamersdoar in stôk siet, dy it iepenlûken oan de binnenkant bilette. It wier Haeije syn earste wirk om dy er út to dwaen en Goässebôer en Gatske kamen by him. De bôer slôech alderearst syn eagen nei de souder; mar hy waerd jimme [8]) krekt sa bleek as in wytling en koe nin wird útbringe: hwent it lekken, mei syn hele wolfeart er yn — wier foärt!

»Thocht ik it net!" sei Haeije, »dat dy hele gûchelerij dêrom to dwaen wier! O, dy pôep! dy dîvelbander! dy kwaksalver! Hie 'k him hjir ris, hie 'k him hjir ris! hwet scoe 'k him grintsje [9]). Ik klaude him 't ljocht út de eagen. Ik slôech him grien en blau! Ik trape him lyk de groun! — — Mar dat helpt nou ek allegeärre neat; en egentlik as egentlik is 't *myn* skild; ik moäst er ommers net op ôf gien wêze."

»Och né, it is myn eigen skild," sei de bôer, do er hwet bidarre wier.

---

(1) Om reitsen, van raak. — (2) Rounom, rondom, overal. — (3) Koälle, sul. — (4) Pohoänne, pofhaan, pofhans. — (5) Iepenlûken, opentrekken. — (6) Lôek, trok. — (7) Dryster nôch, driest genoeg. — (8) Jimme, u, ethische dat. — (9) Grintsje, afrossen.

»Ik moäst sa gek net wêst ha. Dat het dy Berber kruk my nou broud."

»Ja, dat âld beest!" sei Haeije. »Ik mocht it, by gelyks, wol sjeän, dat se mei fjouwer hynzers [1]) út enoär skûrd waerd; — dat se oan 'e poaten oan 't hoäntsje fen de Tsjommer toer [2]) hinge; dat se oan hondertthûsen biten tokapt [3]) waerd, by gelyks."

Gatske stie der by, as se 't net helpe koe, en de bôer wier yet ek alheel fen syn saken. Yn bûtengewoane omstandichheden hied [4]) er 't altiid ôer him, dat de lippe him trille, mar nea hie min dat lapke gûd sa geweldich hinne en wer skodsjen sjôen as do dêr by dy gelegenheid.

Njunkelytsen grypten se allegeärre wer safolle môed, dat se neiseagen ho Falentyn de bôel dêr litten hie. Thichte by de doar founen se in âld sek mei gûd; Haeije naem dy by de beide hoeken beet en skodde 'm leech. Dêr kaem oars 'naet út as in deade kat, dy Gats op 't earste sjeän yet al in bytsje kjel makke. Do se fiêrder sochten founen se, in eintsje dêr fen dinne, in kruk.

»Dat is Berber hjar thrêdde skonk," sei Haeije, »nou bigryp ik de hele list. Berber het dêr bûten de tsjôenster wêst mei dy kat yn 'e sek, en dy het se mei hjar kruk op 'e hûd spile, om it beest dat earmhertich gekjirm ôf to thwingen. Nou het se hjir, throch de haest, hjar kruk lizze litten: ik rekkenje, dat se der sonder ek al sa gôed rinne kin as der mei."

Dat woene de bôer en Gatske ek wol leauwe [5]); en do se onder de tafel in boärst-rime founen, dy by 't gereid heärde, dat dêr oan 'e mûrre hinge, do koe Haeije bigripe dat er mei dat ding dy fûleindige slingers oan de earen hawn hie.

Mar al hwet se founen, de bêste bût wier wei. En omdat se dôch, throch de freeslike ontsteltenisse, om gjin sliepen thochten, woe Haeije mar yn ienen nei Leauwert reisgje om 't spil oan to skrôeven. Mar Goässebôer kearde dat tsjin. Him thochte dy dokter en Berber kruk scoene wol gau meitse, dat se in 't pôepelân kamen, en den wier 't dôch fiskjen efter 't net. Hy hie mar ljeäfst, dat nimmen fen de hele grap hwet wys waerd; dêrom forsocht er Haeije yet ris om foäral to swijen. Dat onthjitte Haeije him en het it ek folbrocht.

Haeije die yn 't forfôlch, al hwêr 't er reisge mei syn turfskûte, safolle as er koe, syn bêst om hwet fen Falentyn en Berber to fornimmen; mar hy koe nea nin tael of teiken fen hjar krije; hwent hja wieren, lyk as Goässebôer al thocht hie, sa gau as se koene nei Tsjutsklân tein.

Dy set wier Goässebôer in de earste thrije dagen net út de lea; lykwol, hy hôefde er nin stik brea minder om to iten; hwent, lyk as ik al eärder sein hab, hy wier moai stiif yn 'e rêch. En it brocht him alheel ta bidarjen fen syn lösbandichheid, hy wier foärt-oan altiid allike bistindich en deun, en bleau by syn wirk. Throch dy handelwize en mei help fen dokter syn drankjes, bigoun Blijke mei de tiid ek wer oan to better-

(1) Fjouwer hynzers, vier paarden. — (2) Tsjommer tôer, de toren van Tzum is de hoogste dorpstoren in Friesland. — (3) Tokapt, stuk gekapt; vergel. de Mnl. vormen. — (4) Hied ôer him, had over zich, d. i. was hem eigen. — (5) Leauwe, gelooven.

jen. En in heäl jier nei dat dizze stoarje foärfôel, wier hja wer it selde aerdige tanke, dat se foärhinne altiid wêst hie.

Gatske wier ek folle brûksumer wirden, as se fen to foaren wier. Hja bihandele Blijke mei sêftens en wier tsjin de bôer altiid allike frjeunlik, hwêrthroch hy ek ho langer ho mear fen hjar bigoun to hâlden. En nei forrin[1]) fen in great jier stapten se togeärre nei 't gritenijhûs en waerden man en wiif.

Haeije Smôes levere alle jiërren turf oan Goässeboer en hjar. Hja habbe 't him nei dy tiid yet ek ris forhelle dat hy, mei syn fliefordriuwen, de bôer sa danige bang makke hie. Do het er »by gelyks" lake[2]), dat it hert him tsjin de ribben oan slôech.

*Waling Dijkstra* *).

---

## DE TOALFTE MAEIJE.

As er ien dei yn 't jier is fen onrêst, den is 't de toalfte maeije. Den wirdt, om sa to sizzen, de wrâld[3]) ris throch enoär sködde. Mannich hear lit in feint[4]) gean en mannich frou in faem, dêr se tsjin wille en thank in jier mei oanhoaid[5]) habbe; mar ek mannich feint en faem forlitte hjar tsjinst mei de hope, dat se 't yn de nije better krije scille, dat se net mear alle dagen hjar útflökke[6]) hôeve to litten of mei in skrale kost ta matte. Wer oaren smite de lappen by enoär en wirde man en wiif, om yn pleats fen altiid for in oar to ezeljen en forgraud en forsnaud to wirden, dagen fen lök[7]) en wille mei enoär to sliten, of — om mei in koärte tiid tobek[8]) to thinken oan de fette tafel, dy se môedwillich farwol sein habbe, en de dei to forwinskjen dy hjar forboun. De toalfte maeije is in dei dy fen de iene mei blydskip tomiëtte[9]) sjôen wirdt en fen de oare mei nôed en soärch forwachte. Hjir mat ien, throch syn eigen wanoppassen of throch tsjinrin[10]) yn syn saken, in hûs forlitte, dêr er to wrâld komd en opwoechsen is; dêr is ien der ôer bikommere, hwêr 't er, as er syn tsjinwirdige went[11]) romje mat, in hinnekommen fine scil.

Onder dizze lêste heärde ienkear Wigle Kwanseler, keäpman yn hinnen en hoännen, fellen, bonken, fodden, âld îzer en al sök spil. Dy man biwenne, mei syn dochter, dy syn húshâldster wier, en in mânljuesskroar[12]), dy by him yn de kost lei, it iene ein fen in hús, dat taheärde oan in pear bijiërre minsken, dy fen de rinten libben en sels de oare ein biwennen, dy gâns oansjeänliker wier as Wigle en hjars[13]) went, dat to foaren in bûthús wêst hie. De ljue hiene der wol ris niget oan, dat Melle en Gelbrich sa'n húshâlding onder hjar dak ha woene, hwent it wier dêr by Wigle en hjars in thige rûzige bôel. As min yn de gong kaem,

---

*) (Uit: *Winterjounen by Gealeboer; teltsjes in rîm en onrîm.* Leauwerd s.j.) Prijs ƒ 0.90.

(1) Forrin, verloop. — (2) Lake, gelachen. — (3) Wrâld, wereld. — (4) Feint, knecht. — (5) Oanhoaid, zich beholpen. — (6) Utflokke, uitvloeken, met vloek- en scheldwoorden beleedigen. — (7) Lök, geluk. — (8) Tobek, terug. — (9) Tomiëtte, tegemoet. — (10) Tsjinrin, tegenloop. — (11) Went, woning. — (12) Skroar, kleermaker. — (13) Wigle en hjars, van Wigle en de zijnen.

moäst min mar om yen hinne[1]) sjeän hwêr min stapte. Dêr stie foärearst in keninehok, mei in heap gêrs[2]) er böppe op, en in âld kôer mei raepskrûd, koälsblêdden en iër'appelskilen der by; hwet fiërder stie in greate boaits mei bonken, dy net in al to bêste rook fen hjar gean lieten; en dêr hingen in pear skealjen by, om de bytsjes, dy sa by de dei lâns fen de bidlers ynkocht waerden, dêr op to weagen. Wigle like moai gôed op de bakker syn earlikens to bitrouwen, hwent by gebrek fen in fiifpounswicht brûkte en follentiids in heäl brea; mar as dat ek al ris hwet to licht wier, dat wier for Wigle yn 't bonk-weagen gjin skea. Yet hwet fiërder, yn in hoeke efter de keamersdoar, lei in heap âld izer, dêr fen alles by to finen wier, hwet in smid hy enoär wit to meitsen. Hjir en dèr oan de mûrre hinge in stik fen in âld gereid, in sek mei feärren[3]), in bosk âld tou en al sa hwet. Kaem min yn de keamer, dêr wier 't ien tôet mem[4])! Dêr hingen koërren mei fûgels oan de souder; skiëppefellen en keällepoaten leine er onder 't kaminet; efter de skerm stie follentiids in pôt mei hyngstefet, dêr de houn, sa faek as 't him yn 't sin kaem, in hipe út helle, en 't hele hûs throch tôge. Koärt-om: as min âld gûd en smoärch gûd sjeän woe, den moäst min by Wigle Kwanseler wêze. Dêr siet Eabe skroar deis midden yn, mei in ring fen lappen en knipsels om him hinne, om de bôerefeinten hjar nije klean by enoär to rippen; en Hoätske, in frouminske[5]), dat net folle skreau[6]) hie, grûze dêr yn om. As hja 't hûs ris opskrobje scoe, den bleau alles stean dêr 't stie en dêr striek hja mar hwet mei de luiwagen en de dweil omhinne.

Nou, sa'n spil yn yens hûs to habben, min scoe sizze, dat scoe Melle en hjar to min wêst habbe, en bûten dat, it hûs woun er ek net fen ôer[7]). Hja hiene der oars sa sonders gjin lêst fen, hwent hja wieren alheel fen enoär skaet[8]), throch dat se foar en efter elk in útdoar[9]) hiene, en de doar, hwêrthroch se fen binnen ta 'noär rinne koene, siet altiid ta; dêr hiene Melle en hjar oan hjar kant in thige kile[10]) op. Mar dôch it wier net aerdich, sa thichte by enoär. Melle hie der ek wol ris fen praten om Wigle de went op to sizzen; mar as 't er op oan kaem, wier hy gjin heal baes; syn âld wiif hie de brôek oan. Foär 't er troude hied er neat[11]) yn 'e wrâld, en hja hie in skoan kaptael. Gelbrich hie op hjar âlde dei yet sin oan in man, en Melle wier forlegen om in gôed hinnekommen, sadwaende wieren se mei enoâr rêdden[12]); alteast min moäst hast wol thinke, dat it him allinne om 't jild to dwaen wier, hwent hja wier al in great sechstich jier en hy yet gâns onder de fyftich do se trouden. Nou waerd er wol sein, dat Melle ek wol graech ris in grien blêdtsje sline[13]) woe, as er gelegenheid hie; mar licht kaem dat praet ek wol meast út Gelbrich sels foärt, hwent hja wier alderheislikste jalôersk; as hy mar ris in jong frouminske rjucht op en del oanseach, den wier 't al

---

(1) Om yen hinne, om zich heen; yen = een, iemand, zich. — (2) Gêrs, gras. — (3) Feärren, veeren. — (4) Ien tôet mem, alles hetzelfde. — (5) Frouminske, spr. frómmiske. — (6) Net folle skreau hie, niet zeer flink was. — (7) Woun er net fen ôer, werd er niet beter op. — (8) Skaet, gescheiden. — (9) Utdoar, buitendeur. — (10) Kile, wig, wigge, *Hd.* Keil, *Deensch* kile. — (11) Neat, niets. — (12) Rêdden, gered, geholpen. — (13) Sline, snoepen.

pik yn 't fjûr. It wier in thige boaze fekke [1]); om him gôed onder de plak to hâlden, hie se 't mar by hjar sels fêststeld om alles hwet hy foärstelde mei geweld tsjin to kearen, en dêr hie Wigle Kwanseler it den ek oan to thankjen, dat er yet altiid yn de went bleaun wier. Mar hy wenne ek net forgees; fjirtich goune hier fen in fôech [2]) keamer en in eintsje gong, dat wier yet al hwet. It hierjaen [3]) gyng ek altiid net allike flot, mar hy skeukte 't den dôch mei de tiid al wer klear; hy fortsjinne yet al in hopen jild mei syn kwanseljen.

It roän wer tsjin maeije, en Wigle sette him wer nei bliuwen; de went wier him net opsein en 't stie allegeärre gôed twisken de húsheärre en him. Eabe skroar en Hoätske scoene de maeijes trouwe, en dy scoene den sa mar by him wenjen bliuwe. Mar in wike mannich foar maeije barde er in set, hwêrthroch it blêd alheel omkearde.

Wigle hie der gau ris lêst fen, dat er nachts fen de nachtmêrje pleage waerd. Dat wier bare lêstich en al hwet er dêr tsjin die, holp him neat. Hy sette jouns de töffels al mei de hakken nei 't bêd en lei de hoäzzen [4]) mei de foëtlingen op 'e stôel; mar dat wier allegeärre allike folle. Hja joegen him ek to rieden, hy moäst moal op 'e stôel struije, dy foar syn bêd stie, den koe de nachtmêrje net wer fen dy stôel ôf komme, en den koe hy hjar winskje hwêr er hjar habbe woe. Dat doärst er yn 't earst net rjucht weagje, mar op 't lêst gyng er der dôch ta oer. It die lykwol ek al gjin fortuten [5]); de nachtmêrje kaem as 't hjar paste, pleage him sa lang as 't hjar gôed thocht, en den striek se wer ôf. Eabe skroar sliëpte by Wigle yn de keamer en Hoätske hie hjar sliëpsté yn de gong; mar dy fornamen allebeide neat fen de nachtmêrje, dat Wigle danige mâl talike; hwent hy heärd' se soms wol yn de gong oankommen, as se dêr yn 't âld gûd omskommele. Hoätske hie lykwol nea hwet heärd, sei se.

Nou barde 't ris dat Elske, Hoätske hjar spylfaem, dy by keäpman Sweitse wenne, op in joun by Wigle en hjars kaem en frege as Hoätske dy nachts net by hjar sliepe woe; de keäpman en de frou wieren út fen hûs, en hja woe net ljeäfst de hele nacht yn dat greate hûs allinne wêze. Nou, dêr hie Hoätske wol sin oan.

Do sei Wigle de jouns tsjin Eabe: »Hwet thinkt dy, scoe min sa 'n nachtmêrje ek forbjusterje kinne? As ik to nacht ris op Hoätske bêd lizzen gyng, scoe se my den foärby rinne scille?"

»'k Wit net," sei Eabe, »dat slaen 'k net folle acht [6]); mar as 't sa gong, den scoe 't sa wol útkomme, dat ik se krige; dêr hie 'k it net böt op stean."

»Nou, ik woe 't dôch wol ris bisiikje [7])," sei Wigle, »lit ús den beide yn de gong sliepe."

Dat like Eabe better ta en dat gyng den ek oan. Eabe sliëpte mei gauwens, dat er snoärke, mar Wigle net; hy wier al to nijsgiërrich om to witten, ho 't do ris mei de nachtmêrje gean scoe. It wier in bytsje nei

(1) **Fekke**, feeks. — (2) **Fôech**, tamelijk. — (3) **Hierjaen**, (huurgeven), betalen van de huur. — (4) **Hoäzzen**, (hozen), kousen. — (5) **Fortuten**, (*Lat.* virtutes), uitwerking. — (6) **Slaen 'k net folle acht**, heb ik niet in de rekening. — (7) **Bisiikje**, (bezoeken), beproeven, probeeren.

middennacht, do heärde er geskeuk yn 'e gong. »Dêr is 't al wer sa," thocht er, „nou scil ik ris op myn iepenst[1]) wêze." Hy gyng oerein sitten; de nachtmêrje trape heel foärsichtich de gong lâns. »Der binne den ljue," thocht Wigle, »dy sizze, dat de nachtmêrje oars neat is as dromerij; mar ik bin nou to minsten wol gôed wekker." De nachtmêrje kaem neijer en gyng wol bêst de keamersdoar foärby. Wigle switte fen binaudheid en doärst gjin lid forreppe; de nachtmêrje kaem op 't bankje, dat foär 't bêd stie, lei de hannen op 'e bêdşplanke en sei sunich:

»Hoätske, bist wekker?"

Do wist Wigle net hwet him ôerkaem; dat de nachtmêrje lûd[2]) jaen scoe, dat hie er net forwachte, om 't se oars altiid swei as in pôep. Hy hie oars it plan makke om 't ris op 't naedtsje ôf to weagjen, en den oan Eabe to röppen. Mar nou waerd er sa kjel[3]), dat hy wist net hwet er die.

»Eabe! Eabe!" rôp er, en hast onwillich onderhelle er de hân en die in slach fen siden; dy tröf de nachtmêrje; dy truzele by 't bankje del en kaem yn de âld-îzer-heap to lânne. Dat jôech spil út! dat rottele en dat raesde, as 't hûs yn touwen hinge. Dêr gyng it stinnen en kreunen fen de nachtmêrje mei mank[4]).

»O, myn earm! myn earm!" heärde Wigle mei in binaude stimme kreunen.

Hy kaem wer hwet ta him sels en thocht: »Mar dat is gjin nachtmêrje; it is in mânljues lûd; dit is om myn dochter to dwaen."

Hy grypte môed, sprong, ien, twa, thrije, fen 't bêd, naem dy frjemde nachtraver to pakken en sei: »Hwet woestou mei Hoätske?"

»Hwet is der? hwet is der?" rôp Eabe, dy danige kjel to wekker waerd; »binn' der dieven?!"

»Né, gjin dieven, it is om Hoäts to dwaen!" sei Wigle.

Dat sizzen makke Eabe 't blôed yn ienen hjit. »Hwa is dat?" rôp er.

»Ja, ik hab him by de flarden, mar hwa 't is, dat wit ik net."

»'t Kin my ek net skele, ik scil him wol op syn kop touwe."

De frjemde joech gjin lûd mear, mar warde[5]) him wakker om lös to kommen; lykwol hy siet yn Wigle syn hannen wol fêst, en do Eabe der ek yet by kaem, waerd er alheel onderlizzende partij.

»Stil, stil! ik bin Melle, jimme húsheärre," sei er do; »lit my gean! ik scil 't gôed mei jimme meitse."

Hja heärden beide allike nij op. Wigle liet him gau lös; syn húsheärre moäst er wol hwet ontsjeän; mar Eabe wier sa mâl, dy seach neat oan.

»Al wierst de grytman," sei er, »dat rekket my net," en hy joech Melle in trewinkel om reitsen.

Hie dy grap safolle in poas *nei* Eabe troudei pleats hawn, licht hied er den wol hwet ynskikliker wêst; *nou* woed er syn parren[6]) net fen in oar bithomkje[7]) litte.

Do Eabe sa bigoun, feegde Melle ek om him hinne, en Eabe hie wol

---

(1) **Iepenst**, (openst), hoede, qui-vive. — (2) **Lûd**, geluid. — (3) **Kjel**, verschrikt. — (4) **Mank**, tusschen. — (5) **Warde**, weerde. — (6) **Parren**, peren. — (7) **Bithomkje**, beduimelen.

lêst rekke, hwent hy koe Melle lang net ha, en Wigle die der net mear oan. Mar dêr kaem ljocht yn 'e gong, en — o deale! dêr kaem Melle syn âld wiif oan setten mei de lampe yn de hân, en seach as in lieu.

»Hwet is hjir to rêdden?" sei se.

Dêrop lieten de beide fjuchters de hannen slop by 't liif del hingje; mar nimmen spriek in wird, in Melle wier sa wyt as in deade.

»Ik siz, hwet is hjir to rêdden?" sei dat âlde teapertsein [1]) wer, en seach Melle oan krekt as se him er throch nimme woe.

„Och, ik moäst efkes efterút," stammere Melle, en do wier 'k sa sliepdronken, dat ik die in forkearde doar op en do kaem ik hjir!"

»Ja, lied dou my mar bline hynzers [2]) foär de doar! Ik ha 't wol heärd, dat Wigle rôp: »Hwet woestou mei Hoäts?"

»Ja frou," sei Wigle, »ik waerd sa kjel to wekker, dat ik hast net wist hwet ik die. Hoätske is net ienris thûs."

»Dat het dy dîvel net witten; mar dy gongsdoar dèr het hy wol mear throch wêst, dat ha 'k nou wol yn 'e rekken. Ho scoe hy dêr by forsin throch gean? Der sit altiid in grouwe kile op."

Melle praette dêr al wer tsjin, mar hja forstie gjin reden.

»Foärt mar! yn 'e hûs?" sei se en hja naem him by 't ribstik, threau him foärút en gyng sels him efternei. „Dou smoärge loebis! dou hest my mar nomd om dyn gôede dagen; om my joust neat, en den mat er in klearbiezem [3]) wêze."

»Den scoene jy miene," rôp Eabe hjar efternei, »dat Hoätske hjar dêr ta brûke lit? Jy thinke fêst, dat hja sa 'n gekke melappe is as jou, do jy widdou wieren."

Dat wier pik in 't fjûr. Hja scoe werom, mar Wigle lôek [4]) de gongsdoar ta; do raesde 't âld wiif yet al wakker, mar dat hâlde gau op. Melle en hja rekken ek yet ris fjuchtslach deilis [5]), en hy kaem net ienris wer op bêd; hy gyng mar hwet op 'e matte lizzen. Mar hwet yet it slimste wier, hy hie syn earm gâns biseard yn 't âld îzer, dêr hied er mei tsjin Eabe wraxele en dêr lei er de nachts sa mar mei ôer 't hûs; dat de oare moärns wier dy earm jimme sa tsjök as in pôt. Syn himds- en onderbaitsjemouwen [6]) moästen opsnijd wirde, hy koe gjin böppeding [7]) oan ha en hy moäst mei de earm yn 'e dôek rinne. Do hied er in minne tiid; hy doärst út skeämte net op in baen komme en yn 'e hûs hied er it onophâldelik gekeakel fen syn wiif to fordûrjen. Ta syn gelök kamen de pillen en salve fen Holloway do krekt yn de swang; dêr liet Melle fen meinimme, en dy holpen sa thige, dat syn earm gau wer yn oärder wier.

Mar dat foärfal fen dy nachts dêr by Wigle Kwanseler wier gau oeral bikend. Hoätske, om hjar sels skjin to meitsen, forhelle 't oan elk en ien — wol to forstean, yn 't geheim! — en sei er yet by, dat Melle hjar wol mear ta onskiklike dingen oansocht hie, mar hja hie him altiid

---

(1) **Teapertsein**, boos wijf, feeks. — (2) **Bline hynzers**, blinde paarden. — (3) **Klearbiezem**, een bezem, die steeds tot gebruik bij de hand is. — (4) **Lôek**, trok. — (5) **Fjuchtslach deilis**, tot vechtens toe in twist. — (6) **Onderbaitsjemouwen**, hemdroksmouwen. — (7) **Böppeding**, bovenkleed, jas.

skoudere[1]) en út spitigens dêroer hied er hjar ek út it hûs ha wollen. Gelbrich lei it ding gâns oars út. Hja thochte: dat hy soms Wigle en hjar út de went ha woe, dat het syn slimmens wêst. Hy het yn 'e noas krige, dat ik altiid oars woe as hy en dêrom het er my dat foärsteld, just om dy bôel der mar yn to hâlden. Hwet dêr nou fen oan wier, dat lit ik bliuwe for 't jinge[2]) 't is; mar dit kin 'k jimme sizze: dy gongsdoar waerd handich thicht mitsele, en hwet yet tsienkear slimmer wier, Wigle krige tiding, dat er him de maeijes nei forfarren sette moäst. Dat wier net bêst for de man; it wier sa thicht oan maeije, dat er wieren gjin wenten mear to krijen, en ek net folle kâns, dat er yet ien lôs komme scoe, dy Wigle paste.

II.

It wier de deis foär maeije, de neimiddeis om thrije en fjouweren, do kaem Levie de Joad, dy de selde handel die als Wigle, de bûrren[3]) ynsjaggeljen[4]) mei in âlde readtripen reissek op 'e rêch, en gyng rigelrjucht nei Wigle Kwanselers. Hy rôp net by de doar fen »folk!" hy strampele de tsjustere gong lâns, nei binnen; ôer en throch al dy spillen hinne, dy dêr leine: hy hie dêr wol eärder wêst.

Wigle en Eabe sieten by de tafel mei in thige slök, en Hoätske siet to skriemen.

»Ghoeje dach shaam!" sei Levie. »Hé, Wichle, wat scheelt Hotske?"

»Ei," sei Wigle laeitsende, »dy skriemt breidstriënnen. Eabe en hja scille ommers oan enoär keppele wirde, dat witte jy fêst wol. Nou ha wy hjûd tiding krige, dat se moarn op 't gritenijhûs klear wirde kinne. — Nou Levie, gean sitten!"

»Sho, sho!" sei Levie, wylst er op in stôel del fôel, »en het se nou berou, of schreit se fan blijdschap?"

»Né, dêr ha 'k de gek mei," sei Wigle, »mar 't is oars gjin gekheid mei ús. Hja skriemt en wy sûpe om de môed yn it liif to hâlden. Hawar Levie, meitse 't hert ek ris kjel! (Hy bringt de joad de romer ta.) — Nou scil ik jo sizze hwêr de oast[5]) sit. Moarn is 't maeije, de húsheärre wol ús út de went habbe, en wy witte net, hwêr wy hinne scille."

»Nou, dat heb je toch wel eerder ghewete."

»Yet net mâlle lang. Hy koe ús oars neat leare, hwent hy het ús foär nijjier gjin opsizzing dien, nei de wet; as ik nou mar mei moppen oer de brêge komme koe. Mar ik mât jo mar sizze sa 't is: it het fen 't jier min[6]) handele, lyk as jy wol witte; de bonkmerk[7]) roän altiid ôf, de fellen dêr is jild oan forlern, en mei 't fûgelgûd ha 'k ek net fortúnlik wêst."

»Nou ja, dat weet ik alleghaar wel."

»Nou, dêr sit him nou just de oast: ik ha yet gjin hier jown."

»Bah! wat is dat nou? Blijf jy in je hijs, als je gheen ghelt hebt, wat sal de kerel je leere?"

---

(1) Skoudere, den rug toegekeerd, vermeden, afgewezen. — (2) 't Jinge, hetgene. — (3) Bûrren, de dorpsbuurt. — (4) Ynsjaggeljen, waggelend binnenloopen. — (5) Oast, (oest, kwast in 't hout), knoop. — (6) Min, slecht. — (7) Bonkmerk, de beenderenmarkt.

»Sa think ik ek," sei Eabe skroar. »It wiërret yn ús kaert, dat wy moarn krekt trouwe kinne. Wy dogge moarnier doärren en finsters ta en gean nei stêd to trouwen, en as wy dêr fen werom komme, geane wy nei ús omkes oan 'e skiëppeleane, om dêr bötsen by bötsen hwet to iten en to drinken. Den geane wy moarntojoun wer nei hûs en den glydt alles stil yn 'e hoas gear."

»En dou hest it ommers heärd," sei Wigle wer, »hwet Melle jisterjoun yet tsjin my sei, hjir op 'e strjitte. Ik thocht him yet to bipraten, mar hy sei: »Jimme scille maeije de went romje, 't komt sa mâl as 't komt. As jimme er net út geane, lit ik de skoärstien der ôf bruije en de doärren en finsters der út slaen. Ik scil 't jimme sa bang wol meitse, dat jimme er net yn bankje kinne." Sjugge jy, Levie, dêr sit nou de oast."

»Ho! je mot je so ghau niet bang late prate; hy sel 't so hard niet dhoen."

»Praet jy fen dingen? Hy docht it grif! Ik ken him, man! hy is in earste dwarskop; dat er bigrypt, dat giet throch."

»Hy scoe oars út syn aerd, leau 'k, sa slim net wêze," sei Eabe skroar; »mar dat âld spooks-yntaest fen in wiif, dat fitert him oan."

»Mar as ik nou by moarnier âlve ûre," sa praette Wigle fiërder, »fjirtich goune skikke koe, den koe Melle my neat leare, den wier hy syn rjucht kwyt, omdat ik oan de bithingsten foldien hie. Mar dat kin ik net, man! dat kin ik net; dêr sit him nou de oast. Ik ha gjin twa dûkaten yn 'e hûs."

»Nah! je hebt ommers wel ghoed; waarom heb je dat nie ferkocht?"

»Dat jildt my fen de hele tiid net nôch, en ik miende ek net, dat Melle 't yet sa hird bigrepen hie. Mar jisterjoun ha 'k it wol fornomd, ophimmelje [1]), dat is ús foarlân. Mar wrychtich, Levie, dêr komt my hwet yn 't sin: keapje jou for fjirtich goune gûd fen my! Mits, den mat ik joun [2]) jild habbe."

»Men ghoeje man! hik heb gheen fheertig ghulde bij me."

»Ik wol yn ienen wol mei jo nei stêd gean, as jy my den fjirtich goune foarscjitte woene, dêr koene jy my in hele doarn mei út de fôet lûke. Wy handelje ommers safolle mei enoär."

Dêr wier de joad earst lang net swiet oan; hy praette fen pân [3]) to habben. Nou hie Hoätske wol hwet goud en silver, mar hja woe sa graech de oare deis trouwe, dus den moäst se dat gûd ek ha, en oars moästen se al wer in wike wachtsje, en dat wier sök slim wirk. Op 't lêst kaem it sa fier, dat Wigle en Levie rekken togeärre nei de souder. Dêr wier Wigle syn magasyn, en dêr haspelen se sa lang, dat er einlings in heap âld îzer, koper, tin, lead en al sök spil apart op in plak smiten waerd. Dêr scoe de joad fjirtich goune op foarscjitte en den scoed er de oare deis mei sekken komme om 't dêr yn to pakken en by de skippers to bringen, dat dy it for him mei nei Leauwert namen. Do namen Wigle en Levie elk in pear skiëppefellen op 'e skots, dy ek mei yn 't akkoart wieren, en dêr mei stapten se togeärre nei stêd.

(1) Ophimmelje, opredderen, 't huis ruimen. — (2) Joun, van avond. — (3) Pân, pand.

Do wier 't Hoätske ek wer rommer om 't hert, en hja bigoun wer mei îver to skrippen om hjar troupak yn oärder to skikken, en Eabe fette ek mei nije môed de nidle wer op. Wiles keuvelen se hwet oer 't swiete dat se beide yn de houliksteat to miëtte seagen.

It wier de jouns al let, do Wigle wer thûs kaem. Do er ta de keamer yn kaem helle er in geartearde pompieren pûde út de bûse, dêr hie er fjouwer muntbriëfkes yn, elkmes fen tsien goune; dy liet er syn bern bisjeän.

»Nou binne wy klear," sei er, en hy wier sa út de skrôeven, hy sprong as in kenyn for in braspinning. »Moarnier, sa gau as de âld houn út it bêd is, scil ik by him wêze, den het er 't pleagjen dien. Nou krije wy moarn in fleurige dei yn pleats fen in trurigen. Kom, Eabe, lit ús yet in sûpke nimme!"

Dêr wier Eabe net fij fen. Wigle lei de pûde mei muntbriëfkes yn 't tafelslaed en sette de flesse op 'e tafel. Dêr forgeaten se hjar yet in aerdich poaske by, en do gyngen se nei bêd.

## III.

De oare moärns om saun en achten wier de hele bûrren al yn rep en rôer. Manljue, frouljue en bern roännen en draefden hinne en wer, en sjouden allerhande húsrie fen 't iene hûs yn 't oare. Hjir stie in haiwein [1]) foär de doar, dêr lei in pream [2]) foär 't stalt, dy fol tôge waerd. Ljue mei kroaden, draechbêrje of berneweinen [3]), biladen mei turf en hout, potten en pannen of allerhande rommelerijen út it jiërfek, — fiteren mei thûzen haesten elkoar foärby en efternei. Hjir roän in man mei in bêd op 'e nekke, dêr in wiif mei in widze [4]) foär 't liif; hjir in jonge mei in stôel op 'e hölle, dêr in fanke mei in ein matte om 'e skouders. Griet Lears, in rjuchte manshelt, dy er altiid op út wier om 't bryk to krijen, sjoude mei in tobbe omkeard op 'e hölle, onder de iene earm in spinwiele, oan de oare in earmkôer mei thégûd en yn de iene hân in âld stippantsje mei skoënsmarsel. Dêr kaem Oeds Flipper oan dribbeljen mei in kakstôel op 't skouder; rimpen en haestich, lyk as dy man altiid wier, seach er net nôch om him hinne, en pompte sadwaende mei 't iene tsjil fen de kakstôel tsjin Griet hjar tobbe oan. Griet, dêr net op forfhocht, waerd mei hjar greate böppelêst [5]) oerwichtich en rôlle oer 't ein, mei 't lichem op 't skoënsmarselpantsje; de kôer mei köpkes en pantsjes it onderst boppe en de spinwiele briek in poat. Dat dêr in onwaer opkaem kin elk licht bigripe. Sape théman en syn wiif fordrôegen in kleankiste, dêr fôel sa mar stiltsjes wei de boäijem onder wei; der kaem in wynpûst, dy struide hjar sneinsce klean en Sape syn âlde patinten hwet út enoär, en liet it wiifs nije kyps [6]) de bûrren ôer dûnsje. Hessel timmerman en Jelle hinnebôer rekken deilis om de keldersboërden en de spyskeamersplanken;

---

(1) Haiwein, hooiwagen. — (2) Pream, praam. — (3) Berneweinen, kinderwagen. — (4) Widze, wieg. — (5) Boppelêst, bovenlast. — (6) Kyps, vrouwenhoed.

wirde; hwent lieten se 't er yn bliuwe en Wigle skikte de hier yette ris, den siet er ek wer for in jier fêst. Hy gyng nei de doärprjuchter en jôech dy oärders, hwet er dwaen moäst; do naem er de stap nei stêd om in doarwaerder to heljen.

Do âlve ûre de klok kâld wier, kaem de doärprjuchter (yn *grand tenu*) mei twa arbeidersmannen by Wigle yn de keamer stappen. De gôede man wier al wer oan 't siikjen gien om de forlerne pûde; mar 't wier om 'e nöcht.

»Wigle!" sei de doärprjuchter parmantich, »binne jy ek fen sins om yn ienen jou spillen út dit hûs to romjen?"

»Och!" kjirme Wigle, »ik bin skjin forlegen. Döch mar hwet jimme wolle."

»Nou mannen! pak den mar oan," sei de doärprjuchter tsjin de arbeiders. »Bring de bôel mar foar op 'e strjitte."

Dêrop bigounen dy twa mannen tafels, stoëllen en al hwet mar spikerlös wier, bûten doar to dragen. Dat hâlde yet al hwet foar. It húsrie wier der ridlik gau út, mar al dat âld reau dêr Wigle yn handele, en dat min yn alle hoeken en harnen oantröf, dêr wier frij hwet drökte mei. Der kamen by koërfollen fen de souder, dat waerd dêr allegeärre mar op in heap bûten doar del bruid, mar bûten 't jinge de joad de foarige jouns útsocht hie, wier der net folle fen wearde by. Wigle liet alles mar rûze en waeije; hy roän fen 't iene plak op 't oar, den wer bûten doar en den wer yn 'e hûs, en den die er oars neat as jammerjen.

»Dy skoander fjirtich goune! — Ik bin om 'e hals! — Hwêr scil ik in hinnekommen fine?"

Dêr roännen in rêst minsken om hinne; de iene lake om Wigle, de oare makke Melle thige út.

»Ik think, Wigle," sei er ien, »dat de nachtmêrje jou fjirtich goune meinomd het."

Dèrop bigoun de hele kliber to laeitsen en to skatterjen.

Dêr kaem Levie de joad throch 't fôlk hinne kringen; en òch, hwet sette dy in pear gleaune eagen op! Al dat gûd dêr op 'e strjitte; dêr stapte de doärprjuchter by om en dêr roän Wigle ôf en oan, en tjirre[1]) him as in gek minske. Dat wier for Levie, op 't earste sjeän, onbigripelik.

»Nah, Whigle, hoe ghaat et nou?" sei er.

»Och heden, Levie! binne jy dêr? Myn ljeave man! hwet stjit it nou slim. De fjirtich goune is wei, en hwêr 't bidarre[2]) is, ik wit it net! — En nou mat ik de went forlitte. Ik hie in forkearde pûde krige., en do miende Melle dat ik him bidrage woe. Mar dy rjuchte pûde! hwêr dy sitte mei! dat kin 'k my mar suver net bigripe."

»Nah, dat ghaat mijn niemendal an. Segh maer es, Whigle, waer is men ghoed?"

»Jou gûd, man? Jou gûd? — Jy kinne sjeän ho 't hjir leit; siikje jou gading er mar út; it kin my neat mear skele ho 't giet."

De joad sei neat mear, mar sködde syn reissek leech, dêr in mannich

(1) Tjirre, stelde zich aan, gedroeg zich. — (2) Bidarre, heengekomen, gebleven.

älde baelsekken út kamen. Do bigoun er yn 't åld gûd om to skûrren, om syn sekken dêr mei to follen.

Dêr kaem de doärprjuchter oan setten. »Frjeun! wolle jy, as 't jo biljeaft, dat gûd mar lizze litte!"

»What! Ik heb foor feertich ghulde ghoed fen Whigle gekocht!"

»It is Wigle syn gûd net mear; de húsheärre nimt it yn bislach for de onbitelle húshier."

»Maar wat ik ghekocht heb, dat is mijn eighedom, dhaar heeft de hijsheer gheen recht op."

»Kom! kom! gjin praetsjes mear. Dêr wei, siz ik dy!"

Mei dy wirden onderhelle de doärprjuchter de stôk en Levie moäst wykje.

Do bigoun er earst to bearen. »Ben ik dan men arme feertich ghulde kwijt?! — Nah, waarom heb ik et gelt ook fooruit gheghefe? Whigle, jy bent er ferantwoordelik foor, man! jy mot make dat ik men ghelt weerom krijch. En anders sal ik je sette late."

»Doch mar hwet jy net litte kinne," sei Wigle, »'t mat dôch allegeärre op 't målst mei my, sa 't liket. It jild werom jaen, dat kin ik net; ik kin 't net út de stiënnen skûrre. De muntbriëfkes binne wei, en myn gûd dêr bin 'k gjin master fen."

»En mooye behandeling! en dat teghen 'en man die je met sen ghoeje ghelt uit de brant gheholpe het! Ik sel je sette late, hoor! so lang als je famielje foor je betaalt. Wat sech ik, je famielje! je sjofele famielje! dhaer is ommers ook niks fan te hale. Ik ghaan liefer na de ghrietman, en sien eens, als er ook noch recht is in de wherelt, om men ghoed te krijghe, dat ik eerlik ghekocht en betaalt heb. Want ik gheloof, dat de neete slimmer sijn als de lijze."

»Dat hôeve jy net to dwaen," waerd him taröppen, »de grytman is hjûd yn de stêd om Eabe en Hoätske to trouwen."

Dêr waerd wer thige om lake, mar de joad sei: »Dat raakt me niet; as hy niet thijs is, soek ik hem in de stad."

Hy sette mei syn stikelige hölle de bûrren út nei de grytman syn slot, en grommele 't hele paed låns yn him sels. De grytman syn slot stie in great ketier geans bûten 't doärp; om dêr to kommen moäst er in oar paed låns as nei stêd, dêrtroch mette er Eabe en Hoätske net, dy koärt dêrop, hymjende en swittende en omtrint onder de moude biside de bûrren ynsetten kamen, en ek net in bytsje forheard seagen, dat it er by hjarres sa om wei gyng.

»Hwêr bliuwt heit?" sei Hoätske, do se Wigle seach, en hja wier sa lilk [1])! »Wy sieten dêr al ien lang en twa breed yn de herberge to wachtsjen, en op 't lêst koene wy werom poatsje. Wy koene net troud wirde, omdat heit er net by wier."

»Och fanke, wês net lilk!" sei Wigle, »de fjouwer muntbriëfkes binne wei; witstou ek hwêr se binne?"

»Ho scoe ik dat witte? Heit het se sels birgen."

---

(1) Lilk, (leelijk) boos.

»In bitsje rúmte, mannen!" waerd er röppen, en dêr kamen in pear stêdljue thröch 't fölk arbeidsjen. Dat wier in doarwaerder mei in klerk.

»Binn' jy Wigle Bokkes?"

»Ja, mynhear!"

»Ik bin de deurwaerder Hanepoot en kom op order van Melle Jasperda om jou inboedel op te skriven en binnen kort te verkoopen, as je geen húshuur skikke."

»Sjugge jimme!" sei Wigle tsjin syn bern, »sa giet it nou mei ús."

Eabe skroar bigoun al op to spinnen tsjin dy doarwaerder, mar de doärprjuchter sei: »Gau stil! en oars scil ik ris sjeän, hwet ik mei dy to dwaen hab."

»Hwêr scille wy nou bidarje," sei Hoätske.

»Ja, dat ken 'k ek wol freegje," sei Wigle. »Ik bin myn rie to 'n ein."

»Mar ik yet net," sei Eabe. »Elk ken mar net dwaen hwet er wol. De went is jo net opsein, ik flean nei de grytman."

En dy ek mei 't steande seil op de grytman ta; dy wier al thús, dat wist Eabe wol. De grytman wier in man, dy elk wol to reden stean woe; do Eabe dêr kaem, wier mynhear yet mei de joad to set, mar út Levie syn getsjaffel koed er net rjucht wiis wirde. Eabe forhelle him nou ho 't allegeärre siet en do sei mynhear: »Kom, dêr mei 'k sels wol ris nei sjeän."

Hy gyng mei Eabe en Levie nei bûrren. Do se dêr oankamen wier Wigle wer alheel út de skrôeven.

»Eabe jonge!" rôp er, »jouw gau dyn hôed ris op! Der is Hoätske hwet yn 't sin kommen: hja het fen 'e moarn in geartearde pûde út it laed krige en yn dyn hôed binaeid; dou hest grif de fjirtich goune yn de hôed!"

Wylst er dat sei, pakte er Eabe syn hôed fen de hölle en helle 't mês út de búse.

»Nou, hou ris hwet!" sei Eabe; »snij myn nije hôed alheel net to skande!"

»Och, hwet is dat om sa 'n fiifköp?!"

En dat wier mar yn ienen, ritsdy! it fôer der út, en jawol man! dêr kaem de pûde al foär 't ljocht mei de fjouwer muntbriëfkes der yet yn. Wigle tjirge him as in gek, fen blydskip.

De grytman lake, dat er sködde. Do er gôed mei alle saken bikend wier, gyng er nei Melle ta en rette dy om hwet yn to skikken. In minske sa mar op 'e dyk to setten, sonder to witten hwêr er hinne scoe, dat wier hwet to slim. Nou, de rie fen de grytman hie gâns ynflôed op Melle; it kaem sa fier dat hy sei, as Wigle de hier fen 't forroane jier bitelle, den moäst er ljeäver mar wer yn de went bliuwe. De doärprjuchter krige yet in fôege biskrobbing, omdat er earst net ris by mynhear komd wier, yn pleats fen mar op eigen mannebôet foärt to farren. Do gyng de grytman wer nei syn slot.

Do wier 't allegeärre gau wer to rjuchte. Melle krige de fjouwer muntbriëfkes en Levie krige 't gûd dat er kocht hie. It slimste dat er fen kaem, wier, dat de jonge ljue yet in wike wachtsje moästen mei trouwen;

dat wier wol in hird gelach, mar dôch sa slim net of 't koe yet wol gâns slimmer. Melle koe de doarwaerder en de doärprjuchter leänje en de twa arbeiders in gôed deihier jaen. En hy hâlde nei dy tiid altiid de namme fen Melle Nachtmêrje; dat hie hy er fen.

*Waling Dykstra.*

---

## OEBELE GLÛPER*).

JELMER (zoon van Tsjalke Pau). SIBBEL (huishoudster).

Jelmer. Dêr scil de dîvel yn slaen! Ik scil ûs heit ris gôed it lexum lêze oer syn mâlle bithinksels. En dy Oebele Glûper doar [1]) ik ek wol oan; dy scil 'k ek in ourekken [2]) jaen.

Sibbel. Dou mast dy bidarje, Jelmer, en döch mei de dölle hölle gjin forkearde setten. Jimme heit het der al oer praet, mar dêrom is 't yet sa fier net. Der wirde sa faek ris plannen makke, dy 't net ta'n ûtdragen saek komme. Der ken sa gau ris hwet ûnder komme, dat it spil omfier smyt.

Jelmer. Nou, mar ik wol dôch ûs heit myn miening der ris gôed oer sizze.

Sibbel. Bithink dy earst ris efkes. Wy matte stadich oan, den brekt de line net. Wy matte de âlde mei de sêfte teugel ride, den is er bêst to brûken. En ik wol leauwe, dat 'k mei Oebele Glûper wol hwet wirde ken. As ik mar ris mei him ûnder fjouwer eagen komme ken, den scil 'k him ris hifkje [3]) om wys to wirden hwet er yn syn skild fiert. 't Ken wêze, dat er hjir dalik wol ris komt. Hy wier niis oan 't bidden, ha 'k wol hjerd.

Jelmer. Dat scoe 'k wol graech ris oanhjerre wolle. To sizzen, syn bidden net, mar ho 't gyng astou hjir allinne mei dy kearel oan 'e slach wierste.

Sibbel. Ja, mar wy matte just ûnder fjouwer eagen wêze; der mei gjin thrêdde [4]) by.

Jelmer. Ik scoe my wol kûs [5]) hâlde.

Sibbel. Dat kenst ommers net dwaen, mei dyn bluisterige [6]) hölle. Dou bist altiid sa gau op 't ein [7]), en den sjuchst neat oan. Sa scoest ûs in heel ein efterût arbeidsje kenne.

Jelmer. Né, der scil 'k wol op passe. Ik mat dat oanhjerre en ek oansjeän, as 't ken.

Sibbel. Ei, hwet hest mâlle bigripen! — Hark! dêr komt er wrachtich oan yn 'e gong. Meitse nou datst ût 'e wei komste.

(Jelmer *giet yn 't sydkeämmerke.* Sibbel *giet by de tafel sitten to breidsjen en sjongt.*)

---

*) Derde bedrijf uit: *Oebele Glûper.* Blyspil yn fiif bidrjuwen, frij forfryske nei Molière's *Tartufe*, throch Waling Dykstra. Ljeauwert, H. Kuipers, 1875.

(1) Doar, durf. — (2) Ourekken, afrekening. — (3) Hifkje, op de hand wegen. — (4) Thrêdde, derde. — (5) Kûs, koest. — (6) Bluisterige, onbesuisde. — (7) Op 't ein, toornig, driftig (lett. op 't eind); verg.: in uitersten vallen.

It libben lêst [1]) my wûnder skoan;
Ik wit fen gjin forthriet;
En fen de moärne ta de joun
Sjong ik altiid myn liet.
En komme soärgen my bynei,
Den dûnsje [2]) 'k dy mar út 'e wei.
Ja, 't libben lêst my wûnder skoan.
Ik sjong altiid myn liet.

Oebele Glûper, (een schijnheilige deugniet, die zich bij den eenvoudigen, goedgeloovigen Tsjalke Pau, boer-rentenier, heeft ingedrongen,) *ynkommende.* Fij, Sibbeltsje! sjonge jy al wer sa'n îdel lössinnich lietsje?

Sibbel. Ja, Salveda, as my neat yn 'e wei is, mei 'k graech ris sjonge.

Oebele (*giet by hjar sitten*). Och, myn ljeave sloof! hwet prate jy fen neat yn 'e wei? As jy ris ta 't ynsjeän komme mochten fen jou geastelike ellindichheid, den scôe der jo sök sjongen net om 't hert wêze.

Sibbel. Ik bin sa moai fleurich útfallen, dêr ken 'k neat oan dwaen. Dat mei ek sa fôlle kwea net, scoe 'k sizze.

Oebele. Och, Sibbeltsje, jy witte net hwet jy sizze. Hwet scoe 't my in hearlike forkwikkinge for de siele wêze, as jy ris thröch genade tabrocht wirde mochten ta dat kleine kuddeke fen des Hearen útforkoren fôlk. Dat is myn winskjen en myn bidden, sa lang as 'k yn dit hûs wêst hab [3]).

Sibbel. Bidde jy for my, Salveda?

Oebele. Jaaa! alle dagen en alle nachten.

Sibbel. Ik hie net thocht, dat jy safölle drôkte om my makken.

Oebele. Jaaa! Ik stel in bôel bilang yn jo, Sibbeltsje. Yn 't natuerlike binne jy, yn myn eagen, in fix froùminske [4]). Den hâld ik wezentlik fôlle fen jo. As wy nou yn 't geastelike ek mei 'noar ynstimme koene, dat scoe my in dierbere sake wêze. (*Hy pakt hjar hân mei syn beide hannen beet.*)

Sibbel. Hou man! jy knipe my. Dat döcht my sear.

Oebele. Och heden! dat wier myn dôel net. Mar ik kaem sa yn sielsforrukkinge. (*Hy leit syn hân op hjar earm.*)

Sibbel. Hwet mat dy hân dêr?

(Jelmer *kipet nou en den om 't hoekje fen de doar.*)

Oebele. Myn oandacht fôel sa op it gûd dat jy dêr oan ha, — hwet der al net útfoun wirdt om de îdele sinnen fen de wereldse minske to strelen!

(*Hja skikt hwet fen him ou; hy skikt wer neijer by hjar.*)

Sibbel. My thinkt oars, wy matte mar prate mei de mûle en de hannen thús hâlde.

Oebele. Jaaa. Mar ik sjuch der noait net fôlle fen, hwent ik think der noait om. Mar as 'k jo sa op en del sjuch, den stean 'k forsteld, hwet nuvere optoaisels as jimme langer [5]) habbe. (*Hy leit hjar de hân op 't skouder; hja wart* [6]) *him ou.*)

Sibbel. Hark ris, Salveda! ik wol wol ris mei jo prate ôer hwet oars.

---

(1) Lêst, lust. — (2) Dûnsje, dansen. — (3) Wêst hab, ben geweest, als in 't *Eng* have been. — (4) Spreek uit: frommeske. — (5) Langer, tegenwoordig. — (6) Wart ou, weert af.

Scoe Tsjalke Pau nou in man wirde wolle fen twa wirden [1]? It wier al fêst, en de bôer hie syn tawird [2]) jown, dat it mei Halbe Doaitses en Gelske trouwen wirde scoe. En nou is sa mar yn ienen it praet opkomd, dat jou hjar habbe scille. Ho sit it dêr mei?

Oebele. Jaaa. Hwet scil 'k dêr fen sizze? Tsjalke het der al tsjin my oer praten. Hy scoe dat wol graech sjeän. Mar dat famke is yet hwet jong en nöchteren. *Ik* for my scoe den eigentlik my ljeäver forbine wolle oan in frouminske dy hwet mear jiërren hie, dy 't hwet bigearder [3]) wier en hwet mear ûnderfining hie. *Ik* for my hie den oars by my sels al in oare keuze dien. Dat siz ik tsjin jo, Sibbeltsje; dat mei oars gjin ien witte.

Sibbel. Jy nimme fen sels ljeäver ien, dy 't [4]) ta dat lytse kuddeke bihjert.

Oebele. Jaaa. As 't sa wêze koe en woe en mochte! ôch heden jaaa, den scoe my dat in dierbere sake wêze. Mar min is den oan de oare kant ek al wer in minske fen flesk en blôed. It moaije, dat út de natuer foärtkomt is ommers ek it wirk fen de Skepper. Dêr bin ik net ûngefôelich for.

Sibbel. As ik dat nou gôed begryp, Salveda, den wolle jy sizze, dat jy in moai jong frouminske lang net mei ûnforskillige eagen oansjugge. En nou mat ik jo earlik forkleärje, dat hie 'k foär jou doar net socht. Ik hie my altiid foärsteld, dat sa'n man as jou der suver neat [5]) ûnder to dwaen hie. Ik thocht dat jy altiid oer geastelike saken mimeren.

Oebele. Al het min jimmer yens oandacht festige op de geastelike dingen, dêrom hôeft min net blyn to wêzen for it moaije dat min alle dagen om yen hinne sjucht. Al is dat îdel en forgonkelik, it is dôch in biwiis fen de greate gôedheid en wysheid, dy 't altiid thröch for 't minskdom soärget; for de boazen allike fölle as for de gôeden. De hele skeppinge is in kostlik stik wirk, en it pronkstik fen de skeppinge is in moai jong frouminske. En om jo nou mar de rjuchte wiërheid to sizzen, ik hab noait in jong frouminske kennen leard, dat safölle oantrekkeliks for my hie as jou, Sibbeltsje. Mei jo scoe 'k graech myn fiërdere libbenswei [6]) biwânnelje wolle. En as ik nou út jou mûle de forkleärringe hjerre mochte, dat jy my ek tagenegen binne, dat scoe in bysûndere forrûminge wêze for myn gemôet. Hwent ik pak der alle dagen freeslik mei om.

Sibbel. Dêr harkje 'k mål fen op! Sa'n from man as jou!

Oebele. 't Kin wol wêze, dat ik in from man bin, mar ik bin dôch ek in man fen flesk en blôed — en gjin ingel.

Sibbel. Sa wiis bin 'k wol. Mar de bôer en jou habbe 't ommers al klear, dat jy mei Gelske trouwe scille. Dêrom harkje 'k der mål fen op, dat jy my mei sökke praetsjes oankomme. Jy wolle fêst gjin twa frouljue ha.

Oebele. Twa frouljue *trouwe* ken ik net, dat forhindert ús låns-wet. Mar yn ús låns-wetten is tsjinwirdich in hele bulte, Sibbeltsje, dat yn striid is mei de wiërheid fölgens de Skrift [7]). Dat komt omdat it moderne

---

(1) **Man fen twa wirden**, (man van twee woorden), iemand die met twee monden spreekt. — (2) **Tawird**, toezegging. — (3) **Bigearder**, meer bezonnen, verstandiger. — (4) **Dy 't**, die. De *'t* is hier eigenlijk een geheel nutteloos invoegsel, zooals de volkstaal er wel meer heeft. — (5) **Suver neat**, in 't geheel niets. — (6) **Libbenswei**, levensweg. — (7) **Skrift**, spreek uit: Skruft.

ûngelove, thröch de talittinge des Hearen, for in tiidlang de oerhân het yn ús lân. Al hwet oerienkomt mei de Skrift, dat is for my heilige wiërheid. En as 't der nou op oan komt, Sibbeltsje, hâld ik my oan de Skrift en net oan de lâns-wetten, as dy nammentlik yn striid binne mei de Skrift. Ut de Skrift witte wy dat de aartsfaders en oare heilige mannen yn de âlde tiid mear frouljue hawn habbe as ien. — Dêrom sjuch ik der for my ek gjin sonde yn, as 'k mear frouljue nim as ien.

Sibbel. It liket my raer ta.

Oebele. As jy der ris in geastlik ynsjeän yn krije mochten, den scoe 't jo net mear raer talykje.

Sibbel. Ik begryp ek nèt, ho 't jy dat ûnderlizze[1]) scôene.

Oebele. Sjuch, Sibbeltsje, ik hab in geastelike roepinge om mei to wirkjen oan de útbreidinge fen it koninkryk Gôds op ierde, en om de wiërheid fôlgens de Skrift ûnder it fôlk to forsprieden. Ik mat it stichtsjen fen kristelike skoällen mei foärthelpe en ik wol hjir yn 't doärp in spreklokael bouwe, dêr 't ik it woord yn forkindigje ken. Mar dêr mat jild ta wêze en dat hab ik net. En nou het de Heare my de wei oanwiisd, dy 'k gean mat om jild to krijen. Ik mat mei Tsjalke Pau syn dochter trouwe. As 'k mei Gelske troud bin, den easkje hjar memme kaptael op. Den bou ik hjir in nij hûs, dêr 't wy yn gean to wenjen, en in spreklokael, dêr 'k sneins yn preekje ken. En den, thocht my, moästen jou by ús wenje for faem, Sibbeltsje. En as jou en ik den yn de geast des Hearen mei 'noar forienige binne, den scil ús forieninge net sondich wêze.

Sibbel. O jawol! den wolle jy my habbe ta jou bywiif.

Oebele. Jaaa, — dat is eigentlik de rjuchte namme der for, Sibbeltsje. Ik hab der in lange tiid in freeslike striid ôer hawn yn myn binnenste, mei suchtsjen en bidden. En op 't lêst hab ik ljocht krige; do is 't my sa klear wirden as de dei, dat it my allike frij stiet as de aartsfaders by âlds, om in bywiif to habben. Tsjalke syn dochter, dat jonge bernhaftige fanke, het for my neat gjin oantrekkeliks; ik mat hjar nimme om oan jild to kommen. Mar jou binne de útforkorene fen myn hert, Sibbeltsje. Hwa wit, as[2]) de Heare 't sa net biskikt, dat Gelske gau komt to stjerren, as ik mei hjar troud bin.

(*Hy skikt ûnder 't praten yette neijer by hjar en leit hjar de hân op 't skouder.* Jelmer *komt út it keämmerke wei setten en pakt him by de krage en skúrt him fen 'e stôel.*)

Jelmer. Nou is 't moäijernôch, falske snaek aste biste!

(Oebele *skúrt him lös en makket dat er foärt komt.*)

Jelmer *röpt him nei.* Ik scil ús heit for dy warskouwe; dou krigest myn sister, by wolwêzen, net, gemiene rakkert!

Sibbel. Ik hie der al soärch for, datstou wer to foarbarich wêze scoeste. Dou hest my 't gêrs[3]) foär de foëtten wei meand; ik wier der krekt oan ta om him in fixe ourekken to jaen.

Jelmer. Nou, hwet divel! hwa scoe sa'n tael as dy kearel der út sköpte, langer kôelblôedich oanhjerre kenne? Unbisköfter ha 'k it yn lang net hjerd.

---

(1) Underlizze, aanleggen. — (2) As, als, voor of. — (3) Gêrs, gras.

Och! ôch! Mar ik bin dôch bliid, dat 'k it oanhjerd hab; nou wit ik den for gôed, hwet er yn syn skild fiert, dy skynheilige dîvel! Hy mat foärt, ho eärder ho better. Wist ik nou mar in middel om ús heit yn 't gelove to krijen. Dat wirdt in taeije sneed[1]). De âlde het tsjûke skilen[2]) oer de eagen. Koene wy dy der mar ou lichte.

Sibbel. Dêr scil ik wol mei ta helpe matte, wol 'k leauwe. Mar hark! dêr komme jimme heit en hy togeärre oan.

Jelmer. Dat 's gôed. Den ha wy de libbene by de deade.

Tsjalke en Oebele *komme yn.*

Tsjalke. Jelmer! Salveda fortelt my, datstou him op in skandlike menaer biledige heste.

Jelmer. Ik wit net, ho 't dy kearel hjir wer komme doar. Hy het jo fölle skandliker biledige as ik him. Hy wier my niis[3]) efkes to gau. Ik hie him graech thige hwet op syn baitsje jaen wold, hwent dat hied er fortsjinne.

(Sibbel *giet foärt.* Oebele *stiet, wylst* Jelmer *praet, mei de eagen foärdel*[4]) *to sködhöljen*[5]).

Tsjalke. Kom, kom! ik scoe mar hwet ynbine[6]), as 'k dy wier.

Jelmer. Heit, ik woe wol om fiifentweintich goune, dat jy niis op 't plak[7]) wêst hiene, dêr 't ik wêst ha. Hwent ik ha soärch, jy scille my lang net leauwe wolle. Jy sjugge dy ûndogensce stjonkert oan for in heilige, in ingel, dy 't jo fen heger hân tastjûrd is. Hy kaem hjir in poas lyn yn 'e keamer, do foun er Sibbel hjir allinne, en hy wist net, dat ik dêr yn 't sydkeämmerke wier. En do hied er in hele bulte sleauwe praetsjes mei dy faem en hy koe de hannen ek net fen hjar ou hâlde. Hy woe wol mei hjar frije, mar hja warde him ou. Nammers[8]) to hjitter[9]) waerd hy. En op 't lêst het er forkleärre, Sibbel wier de útforkorene fen syn hert, en Gelske scoed er nimme om oan jild to kommen; mar as er mei hjar troud wier, hope er, dat se gau stoar[10]).

Oebele (*sködhöljende mei de eagen foärdel.*) Hwet ken de godloasheid al hwet opthinke om in gesalfde des Hearen to lasterjen.

Tsjalke. It is freeslik Jelmer, hostou yn de ûndogenskheid foärtgietste. Jimme binne mar lilk omdat ik dizze man yn 'e hûs nomd[11]) ha, en nou fitert[12]) de satan jimme mar oan om him to bikladsjen.

Jelmer. Ik thocht wol, jy scoene my net leauwe wolle. Mar ik wit net, ho 't dy kearel hjir wer komme doar, wylst er wit, dat ik alles hwet er foärfallen is, oanhjerd en oansjôen hab. Ik ken mar just myn hannen fen dy skobbert ou hâlde.

Tsjalke. Jelmer, dou mast ophâlde, en oars wirdt it minder.

Oebele. Brôeder, meitse jo mar net hjit. Jou soan seit, hy wit net, ho 't ik hjir wer komme doar, — krekt as ik bang fen him wêze scoe. Ja, jongkearel, ik moäst hjir wer hinne, hwent ik hab dy hwet to sizzen.

---

(1) Taeije sneed, figuurl. lastige zaak. — (2) Tsjûke skilen, dikke schillen. — (3) Niis, zoo pas. — (4) Foärdel, neergeslagen. — (5) Sködhöljen, met het hoofd schudden. — (6) Ynbine, (zich) intoomen. — (7) Plak, (plek), plaats. — (8) Nammers to, des te, zooveel te. — (9) Hjitter, heeter. — (10) Stoar, stierf. — (11) Nomd, genomen. — (12) Fitert oan, drijft aan, port aan.

Dou kenst my bilasterje en bilîge safölle ast' mar wotte. Dou kenst my biskimpe en rare nammen jaen en ûtskelde for alles hwet gemien en ûndogensk is. Dat komt my net oan 'e kâlde klean, hwent ik bin in ûtforkoren fet. Mar dy sels [1]) steapelste in fracht fen ûngerjuchtichheid op dyn konsjensje, dy 't freeslik is. En dy scil dy ienkear op dyn siele komme to barnen. Och! ôch! As 'k der gôed om think, giet it my thröch ieren en sinen [2]).

Jelmer. Forrek om myn part!

Tsjalke. Jelmer! Jelmer! bist nou alhiel thröch alles hinne? Hest dyn geweten mei in barn-îzer taskroeid? Brôeder, siz mar neat mear tsjin him, hwent it stuitet dôch op him ou, as in drip kâld wetter op in gleanhjitte stien.

Oebele. Ik scil for him bidde yn myn iënlikheid.

Jelmer. Dat hôeft net, mislike birôerdling!

Tsjalke. Jelmer, wost nou ek ris ynbine?

Jelmer. Ik scil him yet wol ris....

Tsjalke. Dou mast dy stil hâlde, siz ik dy!

Jelmer. Ik my stil hâlde? En dat om dy smoärge kearel?

Tsjalke. Ast' nou yet ien wird seiste, den smyt ik dy hjir fjouwerkantich ta de keamer út.

Oebele. Och, brôeder, bidarje jo mar en bigean gjin ûngelökken. Ik ken wol hwet fordrage, en hy scil 't wol swier genôch to forandwirdsjen krije.

Tsjalke (*tsjin* Jelmer.) Oerkomling [3]) aste biste!

Oebele (*tsjin* Tsjalke.) Stil mar! wy matte yn ûs iënlikheid for him bidde.

Tsjalke (*tsjin* Jelmer.) Mat sa'n tael fen sa'n man dy nou net by 't hert krije, greate dogeneat?

Jelmer. In greate dogeneat is hy.

Tsjalke. Stil, siz ik dy!

Jelmer. Ik hâld my net stil!

Tsjalke. Dou komst dôch net ta dyn dôel; hwent ik wit heel wol, hwêr 't om is to dwaen. Jimme wolle Salveda der út wrotte, dêrta spanne jimme allegearre mei enoar yn. Myn bern en myn faem en myn sweager binne allegeärre fûl [4]) op dizze man, en den scil dy frijer, dy Halbe, der sines ek wol by dwaen. Jimme scoene my de hölle wol fôl blaze wolle fen alderhânne rarichheden, om my sa fier to krijen, dat ik Salveda foärt stjûrde. Mar dat scil jimme net lökke. Sa fûl as jimme op de man binne, sa stiif stean ik der op, dat er hjir bljuwe scil. Ik scil der hird mei skrippe om de trouwerije fen Salveda en dyn sister mar gau klear to krijen, om jimme allegeärre in bril op 'e noas to setten.

Jelmer. Mien' jy den, dat jy Gelske dêr ta thwinge kenne?

Tsjalke. Ja dogeneat! dat scil 'k dy sjeän litte. Hjûd de dei [5]) scil 't spil yet yn wirking. Ik jouw om jimme allegeärre neat; ik bin hjir de baes fen 't hûs, dat scil 'k jimme wys meitse. Ik mien it net forkeard

---

(1) Dy sels, uzelf. — (2) Ieren en sinen, (aderen en pezen; *Hd.* Sehne), merg en been. — (3) Oerkomling, (overkomeling), onverbeterlijke deugniet. — (4) Fûl, boos. — (5) Hjûd de dei, letterl. heden (huiden) den dag.

en dêrom kin 'k gjin dwersdrjuwery fele. As jimme gôed wêze wolle, bin ik ek gôed, mar oars bin 'k lang net mak. Dou meist Salveda wol forjeffenisse freegje for de biledigingen, dyst' him oandien heste.

Jelmer. Dy úndogensce snaek forjeffenisse freegje? Ik woe ljeäver, dat 'k fleach.

Tsjalke (*wirdt springende lilk*). Bihirdest [1]) mar alheel yn 't kwea, stiifkop? Jouw dy hjir wei [2]) of dou krigest in pak bruijen [3]).

Jelmer *foärt geande.* Ik scil tsjin jo gjin hannen útstekke; mar *him* hâld ik yn 't each.

Tsjalke. Ja, swets mar op! ik scil dy wol fine. Ik scil testamintsje en dy ûntmeitse safölle as de wet my mar talit. 't Ken my neat skele al sjuch ik dy noait wer.

TSJALKE. OEBELE.

Tsjalke. Is 't net thröch alles freeslik, dat sa'n greate jonge jo sa'n smaed oandwaen mat?

Oebele. Wy matte de wrake mar oan de Heare oerlitte. Mar 't is my wol freeslike binaud en pynlik for de siele, to fornimmen ho 't se my hjir by jo siikje to bilasterjen.

Tsjalke. Ja, dat is binaud.

Oebele. As ik bithink ho 't de satan hjar brûkt ta syn wirktugen om my to bistrîden en to kear to gean yn myn heilich wirk, den wirdt it my sa binypt [4]) om 'e siele, dat ik der hast ûnder biswyk. Och heden! de sprake bijout [5]) my..... (*Hy falt op in stôel del en skriemt.*)

Tsjalke (*rint nei de keamersdoar en stekt de fúst út en röpt* Jelmer *efternei.*) O, dou ôerkomling! dou dogeneat! dou bist efkes to gau foart. Hwet moeit [6]) it my, dat ik dy niis net lam en krûm slein [7]) ha. (*Tsjin* Oebele.) Nou, brôeder, bidarje jo mar, hja scille hjar sin net krije.

Oebele (*wer hwet bikomd.*) Jaaa brôeder, mar ôch heden! ik bin hjir de oanlieding ta in hele bulte twadracht en deilisskip [8]) twisken jo en jou fölk. Ik bithink dêr sa by my sels: scoe dat ek ris in oanwizinge for my wêze kenne, om de striid mar op to jaen? Scoe 't net best wêze, dat ik hjir mar wer wei gean?

Tsjalke. Dat mien' jy fêst net.

Oebele. Hja kinne hjir yn 't doärp wol safölle kwea fen my útstruije, dat ik hjir net mear mei frucht wirksum wêze kin.

Tsjalke. Ei kom, kom! dat scil ik de gôedmienende minsken wol oars bitsjutte.

Oebele. Ja, mar ôch heden! de laster wol sa graech wirtel scjitte yn 't bidoarne [9]) minskehert. As in ding hjûd forteld wirdt en moarn ris wer en ôermoarn al ris wer, — den wirdt it op 't lêst al leaud [10]).

Tsjalke. De wiërheid scil de ljeagen op 't lêst altiid ôerwinne.

Oebele. En mogelik leauwe jy sels op 't lêst dy praetsjes ek.

---

(1) Bihirdest, verhardt gij. — (2) Jouw dy wei, (be-)geef u weg, ga weg. — (3) Bruijen, slagen. — (4) Binypt, benepen, beklemd. — (5) Bijout, begeeft. — (6) Moeit, spijt; vergel. *Mnl.* pinen. — (7) Slein, geslagen. — (8) Deilisskip, verdeeldheid, oneenigheid. — (9) Bidoarne, bedorven. — (10) Leaud, geloofd.

Tsjalke. Né, noait myn gôede man!

Oebele. 't Liket my bêst ta, dat 'k mar foärt gean; den is de praterij ût.

Tsjalke. Nou, mar dat wol ik net lije. Jy matte hjir bljuwe.

Oebele. As 'k fêst op jo fortrouwe kin, den wol 'k hjir ek wol bljuwe. Den mat ik de laster de hölle mar biede.

Tsjalke. Wel wis kenne jy fêst op my fortrouwe.

Oebele. Den is 't gôed. Mar nou mat ik foärt-oan mar hwet op myn hôede wêze for jou faem. Paulus seit net forgees, min mat yen wachtsje for 't kwea net allinne, mar ek for de skyn fen 't kwea. Sjuch, ik gyng de gong lâns, do hjerde 'k de faem hjir yn 'e keamer sa 'n îdel wereldsk sankje sjongen. Do fielde 'k my geroepen om ris nei hjar ta to gean en ris mei hjar to praten ôer 't greate bilang fen hjar ûnsterflike siele. Mar dêr wier se net ûntfankelik for, hja bislôech it mei de gik [1]). Do sei 'k der yette mear fen en 'k pakte hjar mar ris gôed oan, mar it foun gjin yngong. Hja hie mar mâllichheid en laffe praetsjes. Do waerd ik op 't lêst ek al hwet skerp. En dêr habbe se nou oanlieding yn foun om my sa to bilasterjen. Dêrom siz ik, ik mat my for jou faem mar hwet mije.

Tsjalke. Dat hôeft net. As jy gelegenheid fine om hjar ris to formoänjen, den matte jy 't net litte. De laster ken dôch altiid hwet bithinke; dêr is net for op to passen.

Oebele. Hwet ik nou yette sizze woe. It spreeklokael dat 'k hjir winskje to bouwen, dêr wol 'k graech earstdeis mei bigjinne. Jy habbe my fiifthûzen goune [2]) tasein [3]) en dit hûs mei 't plak groun dêr 't op stiet, — oars net?

Tsjalke. Ja, dat hab ik jo tasein en dat scil ek thröchgean. Yn ienen mar. Jy krije in skildbikentenisse fen my, dat jy fiifthûzen goune fen my to foärderjen habbe, en 't eigendomsrjucht fen dit hûs mei 't plak groun scil op jou namme ôerskreaun [4]) wirde. Kom, wy matte dalik mar nei notaris ta; as 't yn oärder is den is 't yn oarder. Den ken gjin ien jo mear hwet leare.

Oebele. Och, myn ljeave brôeder yn de Heare! Nou sjuch ik dôch, dat ik wol op jo fortrouwe ken.

Tsjalke. Ja, brôeder! wy binne oan elkoär forboun mei bânnen, dy thröch ierdsce machten net forbritsen wirde kenne.

*Waling Dykstra.*

---

(1) Bislôech it mei de gik, stak er den draak mee. — (2) Goune, gulden. — (3) Tasein, toegezegd. — (4) Oerskreaun, overgeschreven.

## GRIET SNIP*).

Griet Snip wier lang gjin bêsten ien,
Mar wol in krib [1]) der kribben.
Net folle gôeds hie 't minske dien
Hjir yn hjar ierdsce libben.

Der wier gjin bekstik hjar allyk;
Hja mijde suver nimmen,
Mar draefde thrŏch om earm en ryk
It hier mar út to kjimmen.

Do kaem op 't lêst de dead, en dy
Wier net fen 't stik to krijen.
Hy brocht, al die 't hjar bare nij [2]),
Griet Snip for gôed ta swijen.

Dat stiek hjar danich yn hjar krop,
En oan 'e himelpoärte
Dêr spoun se wer ûnbìdich op,
Wylst se oan 'e doärren hoärte [3]).

»Hui, hui!" rôp Adam, »hwet is dat?
Hwa steurt hjir sa de frommen?" —
»Ik bin Griet Snip; kom, help my hwet
Om binnen doar to kommen." —

»Né, wrachtich net, ûndogensk nêst;
Wy kinn' dy hjir net hâlde." —
»Ja, hwet ik bin dat wit ik bêst;
Mar hwet bistou den, âlde?

»Bin ik ûndogensk, dêr hestou
De skild fen, apelfretter!
Hiest [4]) dat net útfierd, den wier nou
It minskdom frij hwet better.

»Hwêrom scoe ik net like gôed
As dou in plak hjir krije?" —
Dêr hie de âldbaes him net for hôed [5]),
Hy thocht, ik scil mar swije.

Mar fader Japik sei: »Jy matt'
Jo net mei bljuwen sette." —
Griet sei: »Forhip dou, om myn part!
Scoestou my dat bilette?

»Och heden, maet, ik kin dy skoan,
Dou mei dyn bokkefellen.
Wier dat nou earlik, brave soan!
De segen God t' ûntstellen?" —

Dêr kröste Japik ek mei op.
Mar Noách sei: »Gean hinne,
Griet Snip, sa'n dronkenmansgerŏp
Dêr binn' wy net mei tsjinne [6])."

»O fij!" sei Griet, »jy habbe fêst
Op dronkenskip in hate.
In man as jou docht fierwei [7]) bêst
Oer dronken net to praten." —

Hy hie syn meuch [8]). En Judith sei:
»Gean foärt, yn ienen, fekke!" —
»Is dat frou kop-ousnijster? Ei!
Dy woe 'k wol efkes sprekke." —

Frou Judith waerd sa read as blôed,
Hja woe dat lang net hjerre.
Mar kening David wier sa gôed
Dat hy 't mei Griet probeärre.

Hy sei: »Dou gietst [9]) den heislik ta.
Dat kinn' wy net fordrage." —
Griet sei: »Wier ik mar Bathseba
Den waerd ik net forjage. —

»'t Wier fêst sa mâlle ûndogensk net,
De man yn 't fjûr to stjûren,
Om sûnder hinder en bilet
It wyfke to bilôeren.

---

*) Uit: *For de praetstôel en de hirdshoeke.* Rym en ûnrym fen Waling Dykstra. Holwerd, W. Dykstra, 1877. Priis *f* 0.90.

(1) Krib, kribbig wijf. — (2) Al die 't hjar bare nij, al keek zij er raar van op. — (3) Hoärte, hortte, rukte, stiet. — (4) Hiest, hadt gij. — (5) Dêr .... hôed, dat had de oude niet verwacht, daarop was hij niet gewapend. — (6) Tsjinne, gediend. — (7) Fierwei, verreweg. — (8) Meuch, bekomst. — (9) Gietst ta, maakt leven.

»Dat het min fen dy fromme ljuw'
Dy 't altiid psalmesjonge.
Bin ik ûndogenscer as dou?
Sprek op mar, âlde jonge!" —

Do kaem dêr Salomon op ta.
»Griet, bist net by dyn sinnen?
Hwet skeelt dy, tsjin in kening sa
Skandalich op to spinnen?" —

»Och hearskip, sjuch mar net sa fiis
Om 't ik hwet heftich kibbe.
Ik wit, jy wieren thige wiis,
Mar ha j' er ek nei libbe?

»Ien dy 't wol thûzen frouljue hie,
Ek heidens-frouljue yette,
As dy bidaerd en sedich wie',
Mei ik wol heilich hjitte.

»Dy 't offerjend foär hout en stien
Gyng op 'e knibbels [1]) lizzen,
Dat wier in wysheid om der ien
Op ta to jaen, scoe 'k sizze." —

»Swij stil!" sei Jonas, »ek mar gau!"—
»Hwet hest my to forwiten?"
Sei Griet, »ik bin noait, lyk as dou,
Om falskens 't skip útsmiten." —

Dêrop spriek Thomas: »Hwet min sei
Op ierde, docht hjir bliken,
Dat frouljues tongen faek bynei
Op lammestirtsjes [2]) liken." —

Griet sei: »Dêr harkje 'k mâl fen op,
Dêr scoe me in stik fen skrjuwe.
Ho kin sa'n dwarse twivelkop
Sa 'n grouwe fabel leauwe?" —

Marije Magdalene sei:
»Lit ús forstânnich prate,
En meitse net sa 'n great pohei.
Hwet kin sök skelden bate?

»Bithink ris ho 't jy libbe ha:
Hast as in dîvelinne;
En sokken lit men hjir net ta,
Dat moästen je ynsjen kinne." —

»Nou kom, jy binn' der ek ien nei
Om my hjir to biletten,"
Sei Griet: »Jou eigen libbenswei
Is fêst jo glêd forgetten.

»Ik hab wol mâlle [3]) riten [4]) hawn,
Krekt as 'k de dîvel yn hie;
Mar 'k leau, dat ien mei 'n stik of saun
Dôch oars yet yn trewyn [5]) wie'.

»Né, om jou deugden binn' jy wis
Hjir ek net binnen kommen,
Mar holpen thröch forjeffenis
Hjir yn biskerming nommen.

»Jy moästen dêrom net sa hird
My hinne stjûre wolle.
Wit as [6]) ik ek net oannomd wird
As jou en wit ho folle." —

Dêr kaem de apostel Paulus oan;
Dy sei mar koärt en bounich:
»Frou, spylje net sa 'n hege toan,
Jy binne fiërst to sounich." —

»O fij! is dat nou praet mei skik?
't Is jo dôch ek al slage,"
Sei Griet, »en om 't geloof hab ik
Gjin kristenminsk forjage." —

»Nou kom," sei Petrus, »hâld mar op.
Griet Snip hôeft net to mienen
Dat wy hjir om hjar lûd geröp
Hwet jouwe. — Foärt yn ienen!" —

»Sêft hearskip! woen' jy my mar gau
Hjir efkes wei ramaeije?
Ik skrilje [7]) net, allyk as jou,
As moärns de hoännen kraeije."—

(1) **Knibbels**, knieën. — (2) **Lammestirtsjes**, lammerstaartjes, die altijd in trillende beweging zijn. — (3) **Mâl**, gek, dwaas, raar. — (4) **Rite**, poos, tijd. — (5) **Yn trewyn**, in verwarring, verbijstering. — (6) **Wit as**, voor **hwa wit as**, wie weet of. — (7) **Skrilje**, ril.

Do kaem der 'n boade, dy 't bidaerd
 Oan Petrus die to witten,
Dat him by dizzen oansein waerd
 Om Griet mar yn to litten.

»Kom, wyfke," sei er, »kom mar mei,
 Ik scil to plak jo liede." —
Griet waerd er oandien [1]) fen en sei:
 »Ik, sa forachte op ierde?

»Mar as 'k nou hwet forsiikje mei:
 Fen sels jy matte 't witte,
Mar 'k woe wol graech net al to nei
 By fine Sipke sitte.

»Ik hie 't net op dy kearel stean
 En hy mocht my net lije.
Nou daegliks mei 'noar om to gean!
 Wy scoene rûsje krije.

»Ik kaem der wol ris hird mei del
 Om 't wird him ût to lizzen.
Ik wier 'n stik barnhout for de hel,
 Wier den altiid syn sizzen." —

»Né frou, dy kearel is hjir net;
 Al koed er kliemrich prate
En died er mannich lûd gebet,
 Dat mocht him hjir net bate." —

»En as Jan Stimpel my hjir sjöcht,
 Dy scil ek nuver kypje [2])
En thinke: hwet Griet Snip hjir döcht,
 Dat kin 'k my net bigrypje.

»Hy wier sa wiis altiid en woe
 My net in wird tasprekke.
Hy wier by doomny great, en koe
 Net yn 'e tsjerke ûntbrekke.

»Fornimt dy man, dat ik hjir bin,
 My thinkt, den kin 'k wol gisse,
Den het er 't hjir net mear nei 't sin,
 Fen spyt en ergernisse." —

De boade sei: »Wês jou mar stil.
 Jy scille 't lang net thinke,
Mar Jan is ek hjir net; hy scil
 Jo hinderje noch krinke." —

»Wel deales! binn' dy ljue hjir net?
 En do 't dy beiden stoaren,
Do sei ûs doomny by hjar fet [3]),
 Hja wieren ûtforkoaren." —

»Ja, dominy dy miende 't gôed,
 Mar wier thrôch skyn forbline.
It binn' de oprjuchten fen gemôet
 Dy 't hjir in oanhâld [4]) fine."

Forline winter mei dy kjeld
 Do wier 't mei Sjouk en Sije,
Lyk as jou witte, min gesteld,
 Hja koen' gjin iten krije.

En do woe fine Sipke hjar
 Gjin heal köp eärte boärgje.
Hy sei: »It griist my thige, mar
 Ik kin for elk net soärgje."

»Jan Stimpel wier dyaken en
 Dêr gyng do Sije hinne.
Jan sei: »kom moarn ris wer, ik kin
 Gjin ûtslach jaen allinne."

»Mar bôer, wy kinne ûs lytse bern
 Net for de kjeld biwarje." —
„Den matt' jimm' simmers foar jimm'
 En for de winter sparje." — (sjeän

»Sjuch Griet, jy ha dêr net ôer thocht,
 Mar sûnder fromme wirden
Hjar 'n amerfol iërappels brocht
 En ek 'n sekfol sjudden [5])." —

»Dat hab ik ek, dat 's wier," sei Griet,
 Mar 't wier my al forgetten." —
»En dos, jy ha jo sels dy died
 Net rûm en breed tametten [6]).

1) Oandien, aangedaan. — (2) Kypjo, kijken. — (3) Fet, (vat) doodkist. — (4) Oanhâld, gastvrije woning. — (5) Sjudden, fijne splinters van den bast van het vlas, bij het braken afgebroken en door armen gebruikt als brandstof. — (6) Tametten, toegemeten.

»Jan Stimpel hie fol hope op lean
Syn deugden krekt ûnthâlden,
Mar mocht hjir dôch net binnen gean
Mei al syn fromme fâlden [1]).

»En Sipke, dy 't in bekel hie
Oan deugd en gôede seden,
En miende dat er útkard wier,
For heger sillichheden,

»Dy staette hjir ek fix de noas;
Hy foun gjin plak hjir böppe.
Dy 't dêrop tiidget [2]) mat hwet oars
As »Heare! Heare!" röppe.

»Dy 't sels hjar achtsje 't beechst en 't (meast,
Dy scill' de lêste wêze,
En folle lêste komme er earst,
Lyk as we yn 't tsjerkbôek lêze." —

Dat is in bjusterbaerlik stik,
Scil lichtwol immen sizze.
't Kin wêze, mar der scil, leau ik,
Dôch wol in leare yn lizze.

Foärearst: Gjin minske is sûnder kwea.
Dat ha jimm' lang wol witten,
Mar dêrom döcht it nimmen skea
Om 't yet ris nei to mjitten [3]).

Dat draecht der mooglik wer ta by
Om ta 't bisef to kommen:
It stiet gjin sounich minske frij
Syn neisten to fordommen.

Ho wier as dat nou wêze mei,
Dôch hôeft gjin ien fen jimmen
Griet Snip hjir op 'e libbenswei
Ta 'n foarbyld oan to nimmen.

*It Heechdútsk fen Bürger fen fierren neifölge.* *Waling Dykstra.*

---

## GREATE PIER*).

Ha je wol ris heard fen dy greate Pier?
To Kimswert [4]) dêr het er wenne [5]);
Mar as er gjin krychsman fen bôer wirden wier,
Wy scoene syn namme net kenne.
Dy Pier dat wier
In kearel great en swier;
Hwet rûch fen hier en bird,
Hy lôek for Fryslân en frijdom it swird.

Hongerige pôepen dy swalken thröch 't lân
To barnen, to rôven en stellen;
Dy stieken ek Pier syn huzing yn 'e brân,
Hwêrby se him alles ûnthellen.
Do wier ús Pier
Hast kôegels [6]), siker wier:
Hwa helpt in hantsje mei,
Dat ik dy pôepen ta Fryslân út jei?

---

(*) Even als de beide volgende uit: *Friske Sang*, nij lieteboek mei 40 sangen fen Waling Dykstra, mei de sangwizen op twa stimmen. 2e pr. Freantsjer, by F. A. Bosman. Pr. ƒ 0.60.

(1) Fâlden, vouwen, rimpels. — (2) Tiidget, rekent. — (3) Nei to mjitten, na te meten, opnieuw te bedenken. — (4) Kimswert, spreek uit: Kimzet. — (5) Wenne, gewoond. — (6) Kôegels, heel boos.

Do wieren dêr to Kimswert en Arum wol mear
Mishânle, grimmitige bôeren;
Dy seijen: Wy stappe mei elkoärren gear[1]),
En Pier hie dy heap to bistjûren.
Hwent Pier dy wier
Ysbaerlik great en swier,
In kearel fen syn wird,
Elk hie ûntsach for syn stimme en syn swird.

Do gyng it der op lös op 'e Sudersé,
Dêr kaepten se hwet se mar founen.
En de Hollânners, dy 't se dêr krigen, o wé!
Forsûpten se as katten en hounen;
Hwent Pier dy wier
Hwet böt[2]) en rou, dat 's wier!
Hy makke rûme baen,
It wier om frijdom for Fryslân to dwaen.

De hêrtoch fen Gelder sei: Ik hab it plan,
De Friezen dy wol ik bifrije.
Do sei greate Pier: Wel, den binn' jy myn man,
Der mei ik jo ljeäver om lije.
Do wier ús Pier
Oan 't fjuchtsjen[3]) let en ier.
Hy holp de hertôch mei,
En jage Pôepen en Hollânners wei.

Mar de Gelderskman wier in falske skarlún[4]),
Dy hie 't sels op Fryslân bigrepen.
Hy laette[5]) de Kimswerter bôer om 'e tún,
Mar dy kaem al efter syn knepen.
Do wier ús Pier,
Net mâlle mak, dat 's wier:
Dy kearel brekt syn wird,
Ik lit him strike; der hinget myn swird!

Hy wier fen dat fjuchtsjen en rôven gjin frjeun;
Hy die 't om de frijdom to tsjinjen.
Hy wier by de plôege en syn fé ljeäver bleaun.
Nou gyng er nei Snits[6]) ta to wenjen.
't Is wier,' dat Pier
Hwet ûnbihouwen wier;
Mar earlik by syn wird.
Hy lôek for Fryslân en frijdom it swird.

*Waling Dykstra.*

---

(1) **Gear**, samen. — (2) **Böt**, plomp. — (3) **Fjuchtsjen**, vechten. — (4) **Skarlún**, schurk. — (5) **Laette**, leidde. — (6) **Snits**, Sneek.

## ALD EN NU.

Do 't pake [1]) yet feint [2]) wier en beppe [3]) yet faem,
Do wier 't allegeärre net heal sa foårnaem
En deftich as nou.
Men neamde elkoar dou;
Gôed dei en gôed wei [4]), en dêr gyng it mei ou.

Do wieren de minsken rounboårstich en plat,
Hja neamden ienfâldich in kat mar in kat.
Nou wirde se boas
En lûke oan'e noas [5])
Oer echtfrysce wirden, — mar net ôer hwet oars.

Do gyng ek in bôer yette klaeid as in bôer,
En stedskompliminten der mocht er net ôer.
Hwet röppe se nou?
Mynhear en jiffrou!
Tsjin bôer en bôerinne, ho lompen en grou.

Do bleauwen de bôer en bôerinne by honk
En soårgen dat thiisdeis de bûter net stonk.
Hja wieren yn 't spier [6])
Jouns let en moårns ier,
En rieden mar inkeld ris út for plezier.

Do wieren de frouljue for 't wirk net to swak;
De bôerebern stiene for boaden yn 't plak.
Nou pronkje se swiid
En slite de tiid
Mei sjongen en spyljen, gejei en geryd.

Do spilen gjin klútsköppers [7]) op it toaneel
For greef of baron yn in slot of kasteel,
Mar do waerden se ek
Fen wizens [8]) net gek,
Mar hâlden de pipen hwet mear yn 'e sek.

Do stelde de Fries yn syn tael yet in ear;
Dêr kaem er mei del by de greatste mynhear.
Dat liket nou neat!
Nou binne se great
Op healbakken hollânsk, ho bryk en forkeard.

---

(1) **Pake**, grootvader. — (2) **Feint**, jongeling. — (3) **Beppe**, grootmoeder. — (4) **Gôed dei en gôed wei**, groet: goeden dag en goede reis (weg); dus: het tegendeel van onze moderne soms gehuichelde beleefdheid. — (5) **Lûke oan 'e noas**, trekken den neus op. — (6) **Yn 't spier**, in de weer, in 't zeel. — (7) **Klútsköppers**, (kluitschoppers) boerenkinkels. — (8) **Wizens**, wijsheid, hier waanwijsheid.

Ei Friezen, bljuw Friezen! brûk jimme forstân,
En helje dat frjemde lawaei net yn 't lân;
Oars komt it, sa wier!
Thröch jimme sa fier,
Dat ik leau, de leare fen Darwin is wier.

Do 't pake yet feint wier en beppe yet faem,
Do wier 't allegeärre net heal sa foärnaem.
Foarútgong! is nou
It röppen al gau,
Mar 't falt yn in hele bôel dingen hwet ou.

*Waling Dykstra.*

---

## MYN TSJAMKE.

Op in winter-sneintojoun [1])
Hie 'k de redens ûnder boun,
'k Ried yn ien minút of twa,
Nei 't Wölsmer keätting ta.
Dêr seach ik lytse Tsjamke,
Myn Tsjamke, myn Tsjamke;
Dêr seach ik 't ljeafste famke,
Dat ik oait kennen ha.

'k Tröf hjar oan dêr op 'e baen.
'k Seach hwêr 't hjar om wier to dwaen,
En ik wier ek net sa slûch [2]),
Dat 'k hjar myn hân net jôech.
Do ried ik hwet mei Tsjamke,
Myn Tsjamke, myn Tsjamke;
't Wier swiid, ho ljeaf dat famke
Hjar hân yn mines slôech.

Mannich feint ried mei in faem;
Mar as 't yn 'e hölle 'm kaem,
Ried er wer by de iene wei
En naem in oaren mei.
Mar ik ried mei myn Tsjamke,
Myn Tsjamke, myn Tsjamke,
En mannich aerdich famke
Wier dat sa yn 'e wei.

'k Gyng mei hjar de herberge yn,
'k Easke dêr hwet brândewyn.
Mar do 'k mei nei hjarres [3]) ried,
Do wier se earst op 'e thried [4]).
Do frijde 'k hwet mei Tsjamke,
Myn Tsjamke, myn Tsjamke,
Sêftsedich as in lamke;
Hwet praetten wy do swiet.

Talsma, Võs en Kastelein
Woanen prîzen fier en hein;
Mar hwa riedt [5]) hwet ik wol woan,
Dy selde sneintojoun?
Ik woan it hert fen Tsjamke,
Myn Tsjamke, myn Tsjamke,
Ik woan it ljeafste famke
Fen heel de frysce groun.

Hja naem my böppe al for kar [6]).
'k Hab it nou al klear mei hjar;
As de maitiid komt yn 't lân
Forbynt ús de echtebân.
Den trou ik mei myn Tsjamke,
Myn Tsjamke, myn Tsjamke;
Den trou ik 't ljeafste famke
Fen 't hele frysce lân.

*Waling Dykstra.*

---

(1) Sneintojoun, zondagavond. — (2) Slûch, slaperig, onnoozel. — (3) Hjarres, hare woning. — (4) Op 'e thried, op haar dreef. — (5) Riedt, raadt. — (6) For kar, voor keur, uit vrije keuze.

## FRYSLÂN BOPPE*)!

Fen alle lânnen op 'e wrâld[1]),
Is 't Fryslân, dêr ik meast fen hâld;
Hwêr 't oaren ek op romme[2]),
Op fruchtbre fjilden romme wy,
Op blinkend nôt[3]), op gledde kij[4]),
Yn greiden[5]) bont fen blommen.

Fen alle talen op 'e wrâld,
Scil 'k Fryslâns tael, sa ryk en âld,
Altiid it measte minne.
Lit frjemden dêr op smeule en dwaen[6]),
Dat is hjar heel wol ta to jaen[7]):
't Komt dat se ûs tael niet kenne.

De seden fen in echte Fries,
Binn' 't dy ik boppe alle oaren kies;
O, mocht ik him mar lykje[8])!
Ienfâldich, sonder wyn en blast[9]),
Rjuchtût en plat: in frânsce kwast
Mat for in stanfries[10]) wykje.

Oeral binn' fammen kreas en blier[11]),
Mar 'k hâld it mei de frysce fier[12]),
Dy, sonder falsk to flaeijen,
Binn' gol en frjeunlik ût hjar aerd,
En fij[13]) fen laf onskiklik praet,
En sedich yn it klaeijen.

Ja, reisgje frij de wrâld yn 't roun,
Hwêr wirdt in twade Fryslân foun[14])?
Wy doare dryst wei röppe:
Us âlde Fryslân spant de kroan',
Nin lân op ierde komt dêr oan;
Wy sjonge: Fryslân boppe!

*Waling Dykstra.*

---

## MYN MARIJ.

Dêr yn dat tropke beämmen,
Dêr stiet dy âlde tôer[15]),
De prötters[16]) en de douwen[17])
Dy fleane[18]) er om en ôer.

Dêr yn dat lytse hûske,
Mei 'n esken beam er by,
Mei 'n draeijer op 'e skoärstiên,
Dêr wennet myn Marij.

Dêr jinsen[19]) yn 'e finne[20])
Dêr rinne thrije kij;
In mûskleur[21]) en in swarten,
En ien wytbonte er by.

Dat binn' hjar heite[22]) bisten,
Dy melkt hja twaris[23]) deis,
Den sjuch ik hjar wol skrippen,
Ik sjuch hjar elke reis.

---

*) Evenals de drie volgende uit: *Doaitse mei de Noardske balke*, frysk lieteboêk mei 28 sangen fen Waling Dykstra, 3e form. printinge. Fraentsjer by F. A. Bosman. Prijs ƒ 0.25.

(1) Wrâld, wereld. — (2) Romme, roemen. — (3) Nôt, graan. — (5) Kij, koeien. — (5) Greiden, weilanden. — (6) Smeule en dwaen, smalen en doen; dit *doen* vervult gewoonlijk den dienst van een synoniem van 't voorafgaande werkwoord en zet hieraan daardoor meer klem bij. — (7) Ta to jaen, toe te geven. — (8) Lykje, gelijken. — (9) Wyn en blast, wind en opgeblazenheid. — (10) Stanfries, Standfries, echte fries. — (11) Kreas en blier, net en opgeruimd van gelaat. — (12) Fier, verreweg. — (13) Fij, afkeerig. — (14) Foun, gevonden. — (15) Tôer, toren. — (16) Prötters, spreeuwen. — (17) Douwen, duiven. — (18) Fleane, vliegen. — (19) Jinsen, ginds. — (20) Finne, laag weiland. — (21) Mûskleur, muiskleurige. — (22) Hjar heite, haar vaders. — (23) Twaris, (twee reizen) tweemaal.

En sneintojouns nei meltsen[1])
  Forklaei ik ringen[2]) my,
Sa kwikker[3]) en sa krudich[4]),
  Den gean ik nei Marij.

Ik stap it gea[5]) den binnen,
  Sa proastich[6]) as ik mei;
Den sjugge my de fammen
  Sa spitich efternei.

En kom ik den to hjarres[7])
  Den stiet de stôel al ré;
Den krijt se in piip fen 't rakjen,
  En is sa op hjar dré.

In wyt porsleinen reauke[8]),
  In köpke mei in ear
En mei forgulden lêzen[9])
  Het hja den for my klear.

Den binn' hjar âlde ljuwe
  Sa yn hjar skik mei my;
Hja wolle 't graech sa habbe
  Dat ik hjar dochter krij.

Dat scil yet ek wol wirde,
  Hja het my 't wird al jown,
Ik hoopje takomm' maeije
  Den wirde wy forboun.

Ik wol in hûske hiere
  En ek hwet lân der by,
En dêr scil ik den wenje,
  Yn frede mei Marij.

*Waling Dykstra.*

---

## IEBEL OP 'E DILLE.

In fleurich jong famke, sa kreas[10]) en sa kein[11]),
Dy wier ris ôer iis nei der Dille ta tein[12]),
    Om dêr op 'e baen
    Biwizen to jaen
Dat hja op 'e redens[13]) ek mei wist to dwaen.

De kjeld[14]) fen de winter dy lette hjar neat,
Mar makke hjar mûtele[15]) wankjes sa read;
    Sa read en sa böl;
    Hja kipe[16]) sa göl;
It libben, sa 't like, dat lêste hjar wol.

Hja stie op 'e redens sa flink as in man,
En sloppens[17]) yn d' ankels dêr wist se net fan.
    En elk dy hjar seach
    Mistroude syn each,
As hja sa fûleindich[18]) ôer 't iis hinne fleach.

---

(1) **Meltsen**, melken. — (2) **Ringen**, vlug, snel. — (3) **Kwikker**, netjes, mooi; eig. levendig. — (4) **Krudich**, synoniem met kwikker. — (5) **Gea**, dorp. — (6) **Proastich**, fier, parmantig. — (7) **Hjarres**, (het hare) hare woning, (ten) harent. — (8) **Reauke**, stelletje. — (9) **Lêzen**, (wat gelezen kan worden) opschrift. — (10) **Kreas**, net. — (11) **Kein**, preutsch, fier. — (12) **Tein**, getogen, gegaan. — (13) **Redens**, schaatsen. — (14) **Kjeld**, koude. — (15) **Mûtele**, poezele. — (16) **Kipe**, keek. — (17) **Sloppens**, slapheid. — (18) **Fûleindich**, met kracht.

Al gyngen de feinten der ôer as de wyn,
Hja ried se wol sniedich fen efteren yn.
»Toe heite, liz op!"
Wier den hjar geröp;
Soms fierd' [1]) se de feinten omtrint ôer 'e kop.

In feintsje wier greatsk en wol thige op 'e thried [2]),
As Iebel mar mei him de baen 'is op ried;
Mar praette hy hwat
Fen dit of fen dat,
Den striek se wer hinne, sa rêd as in kat.

Hja sei yn hjar sels: »ik hâld fen nin gefrij,
Mei elk hwet to riden dêr hâld ik my by:
Lient min for in kear
In frijer it ear,
Den het min yens frijdom sa folle net mear."

Mar dôch as se Wîger ta foärrider hie,
Den wier 't krekt as 't riden hjar better foldie;
Den gyng it sa rêd,
Den gyng it sa glêd;
Mei Wîger to riden dat waerd se net sêd.

En ienkear do hja efter Wîger wer ried,
Lôek [3]) hy hjar fen siden en praette sa swiet:
»Ei fanke," sei hy,
»Bliuw dou joun [4]) by my!
Ik mien it sa fix en sa thige [5]) mei dy."

Hja skodhölle »nê!" en gyng weer op 'e reed;
Mar Wîger dy hie hjar al ringen wer beet.
Nou weegre [6]) hja 't net;
Hwent hy hie hjar hert
Al stiltsjes ôermastere, al miende hja 't net.

En Wîger en Iebel hien' nöcht by de rûs [7]),
En Wîger brocht Iebel de jouns ek nei hûs.
En hja liende 't ear
Oan Wîgers petear [8]),
En foärt dêrnei hie hja hjar frijdom net mear.

*Waling Dykstra.*

---

(1) **Fierde ôer 'e kop**, wierp in felle vaart omver. — (2) **Op 'e thried**, op zijn dreef. — (3) **Lôek**, trok. — (4) **Joun**, vanavond. — (5) **Thige**, ter dege (goed). — (6) **Weegre**, weigerde. — (7) **Nöcht by de rûs**, pret in overvloed. — (8) **Petear**, gepraat, gesprek.

## DE ANGELER.

Op in simmermoarn bytiid
Fôer ik mei myn boatsje,
Om to fiskjen, ôer dat wiid,
En ik song sa bliid.
't Wier sa 'n allerljeafste moarn;
Alles lake blier my oan;
Fleur en libben wier 't rounom,
En it hert wier my sa rom.

'k Skau [1]) myn skipke throch dat wiet
Nei da hege reiden [2]),
Dêr 'k myn angel sakje liet,
Wylst ik loërkjend siet.
'k Seach wol thûzen fiskjes dêr
Boärtsjend silen [3]) hinne en wer;
Mar ik kaem net ta myn wyt,
Om 't ik krige heel nin byt.

'k Slôech ris fjûr en stiek ris oan:
Do kaem dêr in famke
Thrôch dat lân en op my oan,
En sei my »goê moarn!"
Hja kaem my sa hommels [4]) ôer:
'k Wier dêr siker fen oerstjûr [5]).
'k Wist net hwet ik kaem to sjeän [6]),
Om 't it wier sa 'n aerdich bern.

Mei in sêfte stimm' bigoun
Hja tsjin my to praten:
»Fisker, 'k ha my hwet forroun [7]),
Hab ik niis bifoun.
Set my, as 't jo b'ljeaft, ris ôer;
'k Mat dêr nei dy neiste bôer:
Oars mat 'k jinsen [8]) ôer dat set [9]),
En den kom ik al to let."

'kSkau myn boatsje thicht oan 't lân, —
Scoe 'k sa 'n faem net helpe? —
En do jôech hja my de hân;
'k Wier hast yn 'e brân.
»Gean mar op 'e mêstelbank [10]),
't Boatsjen is net felle rank:
As ik mar hwet swietsjes skou
Binne wy oan 'e ôerkant gau.

»As 'k it nou mar driuwe lit
Scil 't him sels [11]) wol rêdde,
En as ik hwet by jo sit
Giet it better yet.
't Boatsjen hinget oars to skean,
't Wetter komt al oan jins klean [12]):
En as 't al to rimpen giet,
Wirde jy licht al to wiet [13])."

»Fisker, ei forlet my net,
Skou in bytsje hirder,
Fisker, as 't jo net forthret;
Ik kom oars to let." —
»Famke, 't dûrret net sa lang,
Jy binn' dôch fen my net bang?
Jy binn' wis net pröt [14]) op my
As 'k in ljeaf lyts patsje [15]) krij?"

»Fisker, fisker, meitse spôed!
'k Mei nin tiid forlieze;
Ik mat mar ris oan 'e klôet [16]),
't Giet oars sa net gôed."
En do jôech se 't boatsje 'n thriuw [17])
Dat it nei de wâl ta dreau:
Hja sprong op, en mei in wip
Wier de fryster ût it skip.

(1) Skau, schoof, boomde. — (2) Hege reiden, hooge riet. — (3) Boärtsjend silen, spelend zwemmen. — (4) Hommels, plotseling, onverwacht. — (5) Oerstjûr, overstuur, van streek. — (6) Kaem to sjeän, te zien kreeg. — (7) Forroun, verloopen. — (8) Jinsen, ginds. — (9) Set, vonder. — (10) Mêstelbank, mastbank. — (11) Him sels, zich zelf. — (12) Jins klean, uwe kleeren. — (13) To wiet, te nat. — (14) Pröt, knorrig, boos. — (15) Patsje, kusje. — (16) Klôet, schippersboom. — (17) Thriuw, duw, stoot.

Hja rôp »moarn!" en roan mar gau
  Skean oer thröch de greide:
»Siz my fryster," rôp ik nou,
  »Siz hwêr wenje jou?"
Mar myn röppen kaem to let,
Och! it famke hearde 't net;
En ik wier myn bearske kwyt,
Feinten, feinten, hwet in spyt!

Mannich kear kaem ik tonei,
  Dêr wer mei myn boatsje;
Mar hwet fisk ik fange mei,
  't Moäiste dat bliuwt wei.
Kom ik hjar net wer to sjeän
Den is al myn rêst forlern.
Dy net oplûkt as it byt,
Rekket grif syn bearske kwyt.

*Waling Dykstra.*

---

## FRIJDOM*).

Fljucht in fûgeltsje ôer de fjilden,
  Den is 't bliid en wol to môed;
't Sjongt en springt yn fölle frijdom,
  En dy frijdom döcht [1]) him gôed.

Mar der komt in fûgelflapper,
  Dy 't him fangt en nimt him mei;
En dy aeit him en dy flaeit him,
  Mar den is syn frijdom wei.

Yn in kauke [2]) mat er sitte;
  Hy is 't eindom [3]) fen syn hear.
Lit him sjonge, lit him springe,
  Frij is 't fûgeltsje net mear.

Ek dyn hertsje mist de frijdom,
  Swiete faem! it waerd myn bút:
Yn myn hert hab ik it sletten
  En it komt er net wèr út.

Wotte [4]) sjonge, wotte springe,
  Dat is thige nei myn sin;
Lykwol maste jimmer fiele,
  Dat ik eigner fen dy bin.

*Waling Dykstra.*

---

## IN FAEM OP SKJIN POMPIER [5]).

Hark, frysce feinten, hein en fier,
Ik wit in faem op skjin pompier,
Dy ken hast net mear wachtsje.
Wol immen graech in hertlap ha,
Och, gean den mar op hjarres ta!
  Oars mat se yet forsmachtsje.

Hja het nou yn in wike of saun [6])
Gjin frijer únder de azem hawn.
  Dat ken se hast net hirde [7]);
Hja het in bjusteren forlet.
Och, feinten, wês dôch gau biret!
  Dat sloof mat holpen wirde.

---

*) Evenals 't volgende uit: *De boeresjonger*, nij frisk lieteboek for feinten en fammen opmakke fen Waling Dykstra, 3e pr. Freantsjer, T. Telenga. Prijs *f* 0,30.

(1) Döcht, doet. — (2) Kauke, kooitje. — (3) Eindom, eigendom. — (4) Wotte, wilt gij. — (5) In faem op skjin pompier, een meisje, dat nog geen vrijer heeft. — (6) Saun, zeven. — (7) Hirde, harden, uithouden, uitstaan.

It is for hjar net út to stean,
Om sneintojouns op bêd to gean,
Om heälwei tsienen hinne [1]),
En dôch, dat mat se kear op kear.
As 't langer dûrret, scil se n't mear
Fen hartsear sliepe kinne.

De frijers thinke nou misskien:
Dat is den fêst in raren-ien [2])!
Licht thige ûnsjuch [3]) fen hölle;
Licht mist se wol ien fen de fiif,
Of is onfôege thoär [4]) en stiif,
Of bromt allyk in bölle.

Né feinten, dat is lang net wier!
Hwent altiid sjucht se like blier,
Hjar eagen binn' twa pyltsjes;
Hja stiet sa krudich op hjar ein,
En is fen lea sa kreas [5]) en kein
As skoärstiënmantel-byldtsjes.

En as se by in frijer sit,
Ho gôed se hjar den flije lit,
Dat mat onbîdich wêze!
Den is se n't stiif as hout of stien,
Mar krekt sa flant'rich [6]) en sa grien
As lange wiete gêrzen [7]).

En o, hwet is hjar tonkje glêd!
Dat rept se hinne en wer sa rêd,
It is hast net to leauwen!
Sadat se siker, as se woe,
For klappermounle [8]) tsjinje koe,
Om rotten to fordrjuwen.

Ek is se in rjuchte moadepop;
Hja pronket sneins hjar bjuster op;
Hja wit hwet nije swier is.
Hja blinkt fen lint en strykjes sa,
Dat elk der út bigrypt, dat hja
To keap en ek to hier is.

Ho mannich feint, dy 't nacht en dei
Syn sinnen kwelt en kwynt hast wei
Om ien oanbidlik famke,
Dat net for him to krijen is;
Hy bynt him oan in strie, dat 's wis.
Gean nei dit löddrich lamke!

Hy scil der treast fine yn syn smert;
In iepen mûle, in iepen hert
Scil hja him stellich biede.
Wol immen graech ris nei ien ta,
En wit er sels net gôed nei hwa:
Ik doar him hjar wol riede.

Hwent keken [9]) is se yn 't minste net.
Né, komt er ien by hjar, dy het
Mar steat er op to meitsen,
Al is er ôeral oars forspein,
Al roan er blaukes, snein op snein, —
By hjar wer klear to reitsen.

Hja stjûrde nea nin frijer wei;
Hja wit er sels wol rieden mei,
Al komme er twa of thrije.
En den scil elk — der is gjin nôed,
Hwent hja forstiet hjar saken gôed, —
Fen hjar syn deel wol krije.

Hjar wenpleats sîz ik jimmer net;
Hja komt op elke merke en pret;
Soms ek yn frjemde tsjerken;
Hja laket fölle en sjucht hwet glean [10]).
Nou ha 'k se gôedernôch biskreaun,
Om gau hjar op to merken.

Licht skynt it jimme nuver ta,
Dat sa 'n geryflik faem as hja
Sa lang op skjin pompier is.
't Komt thrôch in misbigryp fen hjar:
Hja het de fêste miening mar,
Dat 't altiid skrikkeljier is.

---

(1) **Om heälwei tsienen hinne**, ongeveer om halftien. — (2) **Raren-ien**, zonderling exemplaar; samenst. van adj. met het voornw. *een* zijn zeer gewoon. — (3) **Unsjuch**, onoogelijk, leelijk. — (4) **Onfôege thoär**, ongemeen dor, ongemanierd (erg) droog. — (5) **Kreas**, sierlijk, net. — (6) **Flanterich**, (fladderig) slap, buigzaam, laf. — (7) **Wiete gêrzen**, natte grasscheuten. — (8) **Klappermounle**, kleppermolen. — (9) **Keken**, kieskeurig. — (10) **Glean**, (gloeiend) vurig.

En fölle feinten habbe in sin
Sa wûndre frjemd, dat hja dêrfen
Alheel ôfkearich binne.
Mar as in famke, for de wråld,
Hjar fjûr hwet ûnd'r 'e yeske håldt,
Den woll' se er ljeäver hinne.

As 't haske, sûnder dat it roan,
Him krije liet fen elk dy 't foun,
Hwet nöcht wier den it jeijen?
Rju fammen ha dat foär 't forstân;
Mar ek gûds binne er yn ús lân,
Dy 'r wol om thinke meije!

*Waling Dykstra.*

---

## AL TO....*)

Yn 'e noärdwesthoek fen Fryslân, net sa hiel fier fen Harns, stiët by it doärp H....., in eintsje fen de wei, in gnappe bôerepleats. De man dy him foår great thritich jier biwenne, en dy er yn eindom taheärde, hjitte Jelle Rommerts. It wier him lökkich gien yn 'e wråld. Yn de gôekeape jiërren om 1828 hinne, hie hy it weage, lân to keapjen mei oaremans jild, hwent dat hy der sels ta hie, makke net fölle út. De tîden wieren hwet meiroun, hy wier in tûke bôer, en nou koed er in moai bêste boupleats, fen great 128 pounsmiëtte, sines neame, sûnder dat ien der in cint oan hie.

Hy wier widner en libbe mei syn dochter Eelkje, in tsjep [1]) faem fen tweintich jier. Hja hie in friske skouwing [2]), twa blauwe eagen, dy froalik in 'e wråld rounseagen, in kûltsje yn 't kin; mar dy selde eagen koeden ek swart sjeän, en den wier der in trek yn hjar wêzen, dy to lêzen joech: hwet ik wol, dat set ik thröch.

Hja hjitte Eelkje en koe by tîden sa skerp wêze as in els, mar dat barde mar inkeld [3]). Hja wier thröch hinne [4]) sêft en oprjucht en hie as 't op arbeidsjen oankaem, twa rjuchter hannen oan 't liif. De boaden woene for hjar wol troch 't fjûr gean en hjar op 'e hannen drage.

Throch dat se in tiid lang yu 'e stêd forkeard hie, en dêr thige learde, koe se hjar mei great en lyts rêdde en flink mei de minsken omgean.

Sa hieden se op 'e pleats in nochlik libben, sa lang ont [5]) er in greate foroaringe kaem.

Heit, dy net sa sterk wier, rekke [6]) oan 't bêd, en nei in wike mannich siik wêzen stoar er. Eelkje wier drôevich en wist earst net, ho se mei de bôel oan scoe, mar naem op 't lêst it bislút, om op 'e pleats to bliuwen en mei bihelp fen in gôede boufeint foärt to boërkjen.

Hja wier nou thrijentweintich jier. Hie se by hjar heite libben wol gau ris frijers hawn, hy wier ek net lang dea, of der kamen by de bult ljeafhabbers opsetten. Mar hja krigen allegeärre blau. De iene wier der better

---

*) Uit: *Forjit my net!* Tîdskrift ûtjown fen 't selskip for friske tael en skriftenkennisse. 1874. Hearrenfean by N. A. Hingst.

(1) **Tsjep**, knap. — (2) **Skouwing**, uitkijk, voorkomen; *Eng.* show. — (3) **Inkeld**, een enkelen keer, zelden. — (4) **Throch hinne**, door de bank. — (5) **Ont**, tot, totdat, *Middelhoogd.* unz. — (6) **Rekke**, (ge-)raakte.

mei to freden as de oare; mar de kastelein fen it doärp, dêr Eelkje wenne, noäske [1]) it thige min.

Hy miende, dat er hwet foarút hie, om 't hy en Eelkje as skoälbern wol gau ris frijer en frijster boärte [2]) hieden.

Syn kastelein-wêzen hie him bidoarn [3]), hy stalle wol gau ris ien, wier loai en dronk by tîden fiërst to folle in slok, en om 't Eelkje nearne [4]) banger fen wier, as fen loaije en sûperige ljue en fen lîgen, krige hy ûnsêft biskied, do er de dryste skoën oanteach en hjar om forkearing frege. Sont wier pûske [5]) it each út, en died er alles om hjar swart to meitsjen.

»Dêr net hinne, feinten! ik ried jimme ta bêst; it jifferke het yn 'e stêd wêst, hja is fiërst to gôed for ús bôereljuwe; dêr net hinne, as jimme op jimme eare steane en net ljeäfst in blauke ha wolle."

Sa praette er tsjin de jonge feinten, dy by him yn 'e herberge kamen.

Eelkje kaem op it wird, dat se greatsk wier, en krige nin langer oansiik. It koe hjar ek net botte fölle skele, forlet fen boaskjen [6]) hie se net: de boërkerij gong útmintend bêst, en immen dy se for altyd hjar hert jaen woe, hie se yet net foun.

Dêr komt yn ienen it praetsje throch it doärp, dat Eelkje boaskje scoe. Dat nijs gong as diggelfjûr [7]) it doârp throch, en elts harke like frjemd op, hwent me hie fen hjar frijerij neat heärd.

De âlde wyfkes seijen: mei hwa dat se ris boaskje scil, dat scil ús ris binije; ús jongfolts is hjar lang net gôed, it scil wol ien wêze fen hege komôf.

De iere [8]) maitiid fen '46 wier thige wiet [9]), en dat hie in bulte ynflôed op 'e klaidiken.

It barde faek enôch, dat hynzers [10]) en weinen [11]) fêst rekken yn 'e djippe spoaren fen 'e rydwei, en nearne wier dat slimmer, as in lyts eintsje fen 'e pleats dêr Eelkje boërke.

Nou wier 't ris op in joun, dat in reisger mei in foërmansfeint dat lâns ried, mei 't wyt om yet foar de nacht to Harns to kommen. Of nou de foërman in slokje to tolle hawn hie, of dat de tsjusterens der skild oan wier, of alle beide in bytsje, ik kin 't net sizze, mar krekt yn 'e bocht by it doärp H.... dêr wipte de bôel om en sjeas en hynzer en minsken, alles laei throch enoär.

De foërman wier al gau wer oerein; hy wier fen de fal yn ienen nöfteren wirden en arbeide ìverich om 't hynzer en de sjeas wer op 'e lappen to krijen. Mei de reisger wier it sa gôed net. Hy wier in ein foärtslingere en laei yn 'e smoärge wei freeslik to kreunen.

Do de feint seach, dat it spil him allinne to mansk wier, socht er help op 'e earste de bêste pleats, en dat wier by Eelkjes.

De help bleau net lang wei.

Al skielik kamen ljue mei lantearnen opsetten; it hynzer waerd oerein holpen, de sjeas by elkoär boun, en sa wier it wer rydber [12]).

---

(1) **Noäske**, behaagde. — (2) **Boärte**, gespeeld. — (3) **Bidoarn**, bedorven. — (4) **Nearne**, nergens. — (5) **Pûske**, poesje. — (6) **Boaskjen**, verloven, trouwen. — (7) **Diggelfjûr**, loopend vuurtje. — (8) **Iere**, vroege. — (9) **Wiet**, nat. — (10) **Hynzers**, paarden. — (11) **Weinen**, wagens. — (12) **Rydber**, rijdbaar.

»Nou mis ik myn reisgeneat yet," sei de foěrman.

»Wel, dou domkop!" sei Eelkje — hwent hja wier der sels by — »en dat seiste nou earst!"

Do siikje[1], en, ja wol, dêr founen se in jongfeint yn 'e klaei lizzen, dy it blôed út in djip gat yn 'e hölle streamde. Hy wier mei de hölle tsjin in beam oan fallen. Dalik boun Eelkje hjar wite halsdôek him om 'e holle, om it blieden to kearen.

Do namen de feinten him sêft op.

»Scille wy him nei de herberch bringe?" sei Marten de boufeint.

»Biste gik!" sei Eelkje, »in sîke kou doarst[2]) de kastelein net iens bitrouwe, lit stean fen in siik minske. Hy koe him wol ris min bihânnelje, louter omdat ik him dy taskikte, dy wôestling. Nê! nê! sa net! nei uzes[3])! ik scil wol mei him oanpiele."

En sa kamen se den mei enoär op *Binnenrêst*, sa hjitte de pleats, oan. Folle romte wier der wol net, mar heite sliěpkeämmerke stoe leech, en dêr waerd de jongfeint brocht. De woune waerd bisjôen, útwosken en forboun. De man wier koärtsich, en Eelkje en hjar moike, dy by hjar wier, sieten de nachts op to wekjen.

It wier in tsjep jongfeint, fen kreftige bou, mei brune eagen en in reade kleur, binammen nou 't er de koarts hie. Syn brievetas en jildpong hie Eelkje efter 't slot birgen, en ek in lyts kofferke. Syn klean wieren nijmoädrich[4]), syn ûndergûd fyn. Hy like fen gôede komôf to wêzen.

Hy dwylde[5]) wakker yn 'e koarts; den song er ris, en in pear kear hied er ek »mem!" röppen, mar it wier krekt as er den lilts[6]) wier. Hja koene mar net wiis wirde, hwa 't er wier: syn gûd stoe nin namme op.

„Hwet scille wy mei him bigjinne?" sei moike sa yn 'e nacht; »it kin wol ris lang dûrje, eär 't er better is; dou meist dominy wol ris freegje, oft dy him bergje kin."

»Gikheid!" sei Eelkje, »as hy wer better is, kin er gean hwêr er wol, mar sa lang as er siik is, bliuwt er hjir."

»Mar it praet fen 'e minsken!" sei moike wer.

»Dêr leit my neat oan gelegen, lit de minsken prate, ik döch[7]) nin kwea en moäst my skamje as ik oars hânnele."

Dêr bleau it by. De sîke bleau yn 'e hûs en waerd flink oppast. Do de koarts ôer wier, waerd me wiis hwa 't er wier. Hy hjitte Klaes, wier fen bôerekomôf en syn âlders wieren dea. Sa folle wisten se yn it doärp. As dominy, dy him wol gau ris opsocht, en Eelkje ek mear wisten, dat koene de ljue yn 't doärp net sizze. Der wier in bulte praterij, mar op *Binnenrêst* gong alles syn gong.

De reisger bettere; earst koed er fen 't bêd, do út it keämmerke, do bûtendoar yn 't hôf, en nou iet er jouns mei oan tafel en hjerde Eelkje foarlêzen, hwent dat wier jouns hjar wenst[8]), as 't fôlts by elkoar wier en it iten birêdden.

---

(1) **Do siikje**, toen aan 't zoeken. — (2) **In sîke kou doarst**, een zieke koe durft gij. — (3) **Uzes**, (het onze) ons huis. — (4) **Nijmoädrich**, nieuwmodisch. — (5) **Dwylde**, ijlde. — (6) **Lilts**, (leelijk) boos. — (7) **Döch**, doe. — (8) **Wenst**, gewoonte.

Sa fölle wisten de ljue, en sjöch, dêr gong yn ienen it praetsje: dy beiden habbe boaske[1]), dy Klaes, dy sa út 'e loft fallen is, en de rike Eelkje. Hwet in gepraet, dat hâlde hast net op!

De kastelein hie it heechste wird.

»Ja, mei ien dy se op 'e diik foun het, dêr moät se mei boaskje; wy binne hjar fiërst to min, dy klitse[2]) dat se is. Koe ik hjar ris in lôech ôfsjeän!"

»Dou leiste oars ek wol ris yn 'e diik," sei in bysfeint[3]) tsjin him, »ho deales[4]) dat se dy net foun het!"

De kastelein waerd dêr pûr lilts om en die alderhânne rare drigeminten.

Ienris dat Klaes en Eelkje op in sneintomoarn, do by hjarres nin preek wier, nei in oar doärp nei tsjerke woene en de herberch to H.... toärby rieden, stoe de kastelein foär de doar.

Hy seach as in ûle Eelkje oan. Klaes, dy dat mirk, sei: »Hwet hestou egentlik mei dy hospes? hy sjöcht dy sa frjemd oan."

»Hwet ik mei him ha?" sei Eelkje; »egentlik hielendal neat; mar earst het er syn heite jild der throchjage en nou het er dizze herberch; dat is 't lêste, en nou is er nidich, dat ik er sa skoan by sit, en forgint[5]) my myn moaije wein en hynzers. O! as er wist ho lokkich as ik bin, hy scoe 't my yet mear forginne!"

»Ja, mar," sei Klaes, »it is mear as ôerginst[6]), it is haet en forachting, dat him út syn eagen sjöcht."

»Hatet er my, ik haetsje him ek!" sei Eelkje; mar hja sei it mei in froalik gesicht. Klaes sködde de holle.

»It is mar gikheid", sei Eelkje, »ik haetsje him net; ik miende 't wol ris, mar as me ien thige ljeaf het, den is der yn 't hert nin plak mear for haet. Mar oars it is in rakkert: al laei er yn 't wetter, ik holp him net; lit him forhippe[7])!"

»Mar Eelkje!" sei Klaes, »dit giet to fier!"

»Is 't wer mis? — is 't wer to rûch en to hird for in frommis? Dou biste krekt as ús dominy! Ik bin nou twajier boerinne, wolste wol leauwe, as ik alles sa sêft bihânle hie, as wier ik bang dat it brekke scoe, dat ik den rare forkeard to plak komd[8]) wier?"

»Eelkje! Eelkje!" sei Klaes.

»Al wer forkeard?"

»Ja, it is tiid dat it ophâldt; manljueswirk heärt net by frouljue thús. Hja forleare, dat se frouljue binne en wirde dôchs nin manljue. Dy permantigens en hirdens[9]), Eelkje, is it ienichste, dat ik jerne oars by dy seach. Dou bist hwet al to...."

»Nou, bisiikje hwetstou út mei meitsje kinste. Bistou de rjuchte bôer, den hôef ik my mei dy saek net to bimoeijen."

Klaes scoe hjar wol graech efkes ôfpatte[10]) habbe, mar Eelkje sei: »Stil

---

(1) **Habbe boaske**, zijn verloofd. — (2) **Klitse**, feeks. — (3) **Bysfeint**, guit. — (4) **Deales**, duivels jammer. — (5) **Forgint**, misgunt. — (6) **Oerginst**, wangunst. — (7) **Forhippe**, verrekken. — (8) **To plak komd**, (ter plaatse gekomen) uitgekomen. — (9) **Parmantigens en hirdens**, permantigheid en hardheid. — (10) **Ofpatte**, afgekust.

Klaes! net dat de minsken it sjögge; nimmen mei 't yet witte, sa binne wy ôfspritsen [1])."

Klaes wier neat en hie neat. Sa woed er net trouwe; hy woe de skyn net habbe, dat er om 't jild boaske, dat like him der neat nei. Eelkje hie him der ljeäver om. Hja wist ek yet net folle mear fen Klaes, as hwet wy der fen sein habbe.

»Dou moätste my nimme sa as ik bin," hied er hjar sein, do er hjar de knôtte [2]) jown hie. »Fen it jinge foärby is, kin ik net folle sizze. Ik koe wol mear leard habbe, as ik dien ha, mar bitrou my: ûndogensk hab ik nea net hândele, ik bin earlik en oprjucht."

Hja rikte him de hân ta en sei: »Fol bitrouwen en mei in fêst gelove oan dyn eabel aerd, nim ik dy."

Hy hie hjar forteld, dat er, do him it ûnk [3]) oerkaem, op reis wier fen Swol nei syn pake [4]), in siedkeäpman to Harns. Hy wier fen foärnimmens dêr nou hinne to tsjeän, dêr thige to learen en den werom to kommen om hjar to boaskjen.

»Hest den nin âlden?" frege Eelkje. Klaes syn oänlit bilôek.

»Myn heit is lang dea, en in mem hab ik net mear," sei er; tonei scil ik dy mear forhelje, it gêrs moät er earst hwet ôer waexe." Eelkje frege him ek net mear: hja siet fol nju by him op 'e wein en seach fol lök yn 'e takomst.

Einlings kamen se yn it doärp oan, krekt by tiid, de klokken letten, de tsjerke scoe oangean. De hynzers waerden by de herberge útspand en Klaes en Eelkje gyngen ôer it tsjerkhôf op 'e tsjerkedoar ta. Hja wieren fen sins om by dominys köfje to drinken. Dominys jiffrou wier in nift fen Eelkje.

Do se op it tsjerkhôf wieren, kamen jiffrou en twa útfenhuzers, jonge fammen, ta de pastorij út.

»Soa! ha wy dêr ús gasten al?" sei jiffrou.

Klaes seach de útfenhuzers oan en wier foärnimmens om efterút to gean, mar it wier to let.

»Hea! mynhear Lindeman! jou hjir?" rôp ien fen de jonge fammen.

Eelkje seach raer op, fette jiffrou by de earm en gong op 'e tsjerkedoar ta. Klaes like wol biteutere. Hwet andert dat er joech, heärde Eelkje net; hja woe it net heärre.

Lilkens [5]) makket blyn en erchthinkendheid dôf, en hwa net heärre en sjeän wol, as him eat ûneffens met [6]), döcht better om thús to bliuwen. Jiffrou bleau stean, om de fammen to wachtsjen, en nou moäst Eelkje heärre, dat ien fen hjar Klaes frege:

»Ho giet it jou heit en mem?"

En hja seach Klaes pleagjend oan.

»Ja," sei de oare, »wy hiene al langst [7]), dat wy in troukaertsje krige hiene."

(1) **Ofspritsen**, afgesproken. — (2) **Knôtte**, eig. knoop. In vroeger tijd werd door den jongman aan het meisje, dat hij ten huwelijk wenschte, een geschenk aangeboden, bestaande in eenig geld, b.v. drie ducatons, beknoopt in een doek, de **knôttedôek** genoemd. Nam zij dat aan, dan was ze aan hem verloofd. — (3) **Unk**, ongeluk. — (4) **Pake**, grootvader. — (5) **Lilkens**, boosheid, toorn. — (6) **Met**, ontmoet, bejegent. — (7) **Langst**, verlangen.

Ho folle war[1] as Klaes ek die, hy koe it readwirden net litte. Eelkje seach it: it glimke wier al lang fen hjar wangen; hja seach strûf en stoe op hjitte koällen.

Jiffrou mirk wol, dat alles net yn 'e heak wier.

»It is tiid nei tsjerke, hja biginne to sjongen," sei se. »Nei tsjerketiid forwachtsje wy jimme op 'e kõfje."

»Dêr scil fen 'e moarn net fen komme," sei Eelkje lilts, en do de tsjerke út wier, dalik nei de herberge, ynspanne en foärt. Eelkje hie de leije[2]).

»Ik scil menne!" sei se.

»Den gean ik!" sei Klaes, »ik woe ljeäver, dat ik mei ride scoe, as in frommis de leije håldt: dat liket my neat!"

»Nim him den, hawar!" sei Eelkje brimstich[3]).

Sa sieten se in tôch swijend nêst élkoar: op 't lêst sei Klaes: »Hwet thinkste, Eelkje! datstou my as in kweade jonge bihåndelje scitte?"

»Min thinzen[4]) heärre oan my, mynhear Lindeman," sei Eelkje.

»Sa hjit myn stiëfaer," sei Klaes, »mar sa hjit ik net."

»Soks kin elts wol sizze," Eelkje wer; „mar dy my ienkear forleugene het, leau ik nea wer. Dou hest my sein, dou hiest nin ålden en dyn mem libbet yet. Hwêrom moätste my dat forswije?"

»Hwêrom to praten oer dingen, dy my en oaren sear dögge, en bûtendat ik eange[5]) for dyn skerpens[6])," andere Klaes. »Astou earst hwet sêfter wirden wierste, den wier it tiid ôer myn ålders to praten, nou koe dat yet net."

»Allegeärre praet om 'e nocht[7])! ik moät witte, hwa ik foar hab; ik stean allinne op 'e wråld, ik ha heit ûnthjitten om yn alles foärsichtich to wêzen. Hwet wit ik fen dy, as datste in tsjep uterlik haste en gôed prate kinste? Nou bitraepje ik dy op in ljeagen; mar dat siz ik dy, as 't my yn alles nin klearichheid jouste, den is 't út mei ús.."

»Ik hab yn it boask mar twa bithingsten, foärearst ljeafde en twadens fortrouwen; skink my dat, en wy scille lökkich wirde," andere Klaes wer.

»Jaen my dêr reden ta," sei Eelkje.

»Dou hest nin hert for my," sei Klaes.

»En dou sikest fen my ôf to kommen," sei Eelkje; »ien fen twaën: dou bist in gelöksiker, dy it each mar op myn lån en gûd het, of dou biste mynhear Lindeman, dy in ûnnoazel bôerefaem for de gik håldt, dy nei syn pake giet en net werom komt."

Nou waerd Klaes ek lilts.

»Ik easkje fortrouwen," sei er.

»En ik wiërheid," andere Eelkje.

Sa gong it hird tsjin hird, mar der kaem nin gôeds throch ta stån.

De pake fen Klaes, dy Welstra hjitte, wier keäpman yn sieden to Harns. Dêrby hied er hwet boërkery. Hy wier fen sels al jiërrich, mar like folle ålder as er oars wier. Dat kaem fen swiërrichheid[8]). Hy hie in bulte lêst fen syn dochter, syn ienichste bern, de mem fen Klaes.

(1) War, weer, moeite. — (2) Leije, leisel. — (3) Brimstich, knorrig, pruttelig. — (4) Thinsen, gedachten. — (5) Eange, vreesde, was bang. — (6) Skerpens, scherpheid, bitsheid. — (7) Om 'e nocht, voor de aardigheid. — (8) Swiërrichheid, zorg, kommer.

Klaes wier in soan út hjar earste boask; syn heit wier jong stoarn, en do Klaes toalf jier âld wier, hie de widdou, alhiel jin it sin fen âlde Welstra, for de twade kear boaske. It earste boask wier him net alhiel nei 't sin, om 't de jonge man in dokter wier yn pleats fen in bôer; mar do Klaes berne waerd, bigoun dat better to wirden: hy koe fen Klaes in keäpman of in bôer meitse. Mar it twade houlik fen syn dochter, dêr mocht er net om thinke. Hjar twade man, ja, jild hied er, mar oan syn eagen wier it to sjeän, dat it in dogeneat wier. Hy wier to Harns komd, sa as hy foärjoech, om landerijen to keapjen, hie lêst yn Amerika forkeard en in moai slompe jild ôerfortsjinne. Jild hied er, mar ho hied er it krige? Hy hie eagen as in gautsjeaf, »en hy scil ek wol in gautsjeaf wêze," sei Welstra.

En dat wier ek sa al útkomd: de krante hie it him sein.

Lindeman en syn wiif wennen to Swol. Welstra hie yn jiërren nin biskied fen hjar hawn en der ek nin forlet fen.

Do se widdou wier, wenne syn dochter by him yn 'e hûs as húshâldster, om 't syn wiif dea wier. Hja en hjar lytse Klaes, do twa jier âld, hieden it bêst.

Dat dûrre in jier mannich en de âlde hear thocht, it scoe sa bliuwe. Dêr komt dy mynhear to Harns, nimmen wist hwêr wei of hwet er die. Hy makket kennis mei syn dochter; dy kennismakkinge laette ta forkearing, en it eintsjebislút wier: boaskjen.

Hird om hird gong it mei Welstra en Lindeman. Pake woe syn bernsbern hâlde, dy him al aerdich yn 'e hannen kaem; dat like Lindeman neat, en sa wieren hja mei hjar thrijen nei Swol tein.

»Gean mar!" wier it lêste wird fen Welstra, »gean mar, en think mar dat ik for jimme dea bin; ik ha nin langst om jimme ea wer to sjeän."

Dat sizzen fen Welstra wier wer al to..... It spiet him letter wol, mar it wier der út, en syn Frysce kop woe 't lang net lije, dat er syn wird werom nimme scoe.

Sont hied er neat fen hjar fornomd as nou út 'e krante, en dat wier net folle gôeds. It makke him drôevich, nearslachtich en trurich. Klaes skriemde thige, do er mei syn mem en de frjemde man nei Swol moäst. Hy woe graech by pake bliuwe. En sont hied er pake ek net wer sjôen; hwent ho faken as er ek praette fen ris nei pakes út fen hûs, altiten wier 't né.

Do syn dochter foärt wier, hie Welstra in húsfrousfaem krige, dy Antsje hjitte en mei de skiednis fen syn dochters boask wol bikend wier.

Op in joun, dat Welstra fen syn wirk thús kaem, sei Antsje jin him: »Gean dalik net yn 'e hûs; jy mochten ris kel wirde." De âlde thocht, dat hja de gik mei him ha woe en gong hjar foärby. »Spôeket it yn 'e keamer of hest de dîvel der sjôen? For dy ha 'k nea bang wêzen."

»Nou, sa slim is it net," sei Antsje, »mar dôchs...."

Welstra gong throch de doar yn 'e tsjernherne[1]). In jong manminske, dy mei de rêch nei de doar ta stie, draeide him om en seach Welstra

(1) Tsjernherne, karnhoek, karnkamer.

oan; hy waerd read en wyt om 'e holle, stiek him de rjuchterhân ta en sei: »Joun, pake!"

Welstra waerd siker dôch kel, do er dy jongfeint seach; hy wist sels net ho it wier; hy wier nuver [1]) to môede, mar koe net bigripe as it fen blydskip of lilkens wier. Dat dûrre net lang. De fâlden yn 'e foärholle waerden djipper en yn pleats fen de jongfeint syn hân oan to nimmen, gong hy in trêd efterút.

»Soa, mynhear Lindeman!" seide er.

»Och pake!" sei Klaes — hwent dy wier it — »forjouw my dy gikheid, ik koe net oars, ik waerd thwongen om myn stiëfaers namme oan to nimmen. Hy skreau dy namme op al myn skoälboeken; hy praette, hy scoe my ienkear as syn bern oannimme, en nou koene de minsken op sa'n menear aerdich der oan wenne. Mem wier der ek thige foar; hja sei, it wier yn myn bilang, dat ik Lindeman hjitte, en myn egentlike namme dêr wisten de ljue to Swol dôch neat fen."

De âlde hear wier sitten gien, mar nôege Klaes net om sôks ek to dwaen, Dizze stoe yet altiten.

»O! ik bigryp," sei de âlde, »dat died er om my to narjen [2]) en om de minsken to formalen [3])."

Klaes sei neat, it lêste bigriep er net, hwet syn pake dêr mei miende.

»Fen nou ôf hjit ik nin Lindeman mear," spriek er.

»Dat wol ik wol leauwe!" sei pake; »dat is nou ek nin saek mear."

Klaes bigriep pake net. »Och," sei er, »ho faken thocht ik, wier ik yet by pake! Ik koe der yet mei sa'n wille om thinke, ho 't ik de hynzers ophelle en yn 't lân brochte; ho lokkich ik wier as ik ris ride en menne mocht; ho 'n nöft [4]) ik oan 't plôechdriuwen hie. Ik ha faek enôch jin heit en hjarre sein, dat ik ljeäver feint by pake wêze woe, as by hjarren bliuwe."

»Nou, dou hast wol tiid ta birie [5]) 'nomd," sei Welstra, »eärste kaemste!"

»Ja, hja woene my net gean litte; ik bigriep earst net hwêrom, mar op it lêst gongen my de eagen iepen. Myn stiëfaer hie in wiif for my klear, ien út Amerika mei in bulte jild, sa 't hjitte. Hja hat in tiidlang by uzes út fen hûs wêst en myn stiëfaer wier great mei hjar: hy is in gemiene keardel. En mem, ôch, ik mei der net om thinke, mem rette my it boask ek oan. Do waerd it my to slim, ik pakte myn bôeltsje en gong by hjar wei. Och, pake, nim my as feint oan!"

»Mar dou hast my yet net alles forhelle," sei pake, »in heal fortrouwen is neat. Kinst my yet net mear fortelle?"

Do bigoun Klaes fen syn ûnk, fen syn bliuwen by Eelkje op *Binnenrêst;* fen hjar frijerij en ho dat útrekke wier.

De âlde harke thige ta, syn gesicht stoe better as earst.

Do Klaes dien hie, sei er: »Mar fen dyn âlden, kinst my dêr neat mear fen forhelje?"

»Né, pake," sei Klaes, »en, ôch, dat het ek de oarsaek wêst, dat Eelkje

---

(1) Nuver, sonderling. — (2) Narjen, plagen, tergen. — (3) Formalen, verbijsteren, in de war brengen. — (4) Nöft, nocht, genoegen. — (4) Birie, beraad.

en ik ûnienich waerden. Koe ik hjar fortelle fen myn stiëfaer en fen myn mem, nei itjinge se fen my easken?"

»Earme jonge!" sei pake.

»Ik hie folle mei Eelkje op," sa forfölge Klaes; »hja seach der sa gnap út en wier sa'n baes yn 'e boërkerij; wol hwet batsk[1]) en rûch, mar ik thocht, dat scil ik der wol út krije, as wy mar boaske binne. Mar nou is 't for altyd út. Lit my jou feint wirde, pake; nim my oan; lit Eelkje bliuwe hwet se is."

»Myn soan scilste wirde en feintewirk scilste leare! Nim it my net kwea, dat ik earst sa nuver tsjin dy wier; ik bitroude dy net; ik thochte, dou woest my mei moaije praetsjes ynpakke, mar ik fiel wol oan dy, dou witste sels it slimste yet net. Kom ris mei yn 'e oare keamer, den scil ik dy dêr fen op 'e hichte bringe."

Hja gongen mei hjar beiden yn 'e oare keamer, de âlde man naem Klaes by de eärmen, sette him yn de leningstôel dy dêr stoe, en die him alle frjeunlikheid oan.

Dêrop helle er in krante, joech him Klaes ôer en sei, wylst er der mei de finger op wies, »lês dat dêr ris."

Klaes lies:

Swol. — Forliden wike fôel hjir eat foar, dêr gâns[2]) ôer praten wirdt.

Ien fen 'e rykste boärgers hjir, de hear Lindeman, in wolbikende rintenier, biseach syn nij hûs, dêr se mei oan 't timmerjen wieren. Under 'e opperluje wier ien, dy in koärte tiid lyn, út it tichthûs to L..... ûntslein wier. It like in stil en bidaerd man; hy joech nin oanlieding ta eat, dat net doogde. Hwet seagen de ljue dêrom frjemd op, dat er yn ienen syn wirk it wirk liet, en krekt as er wôedend wier op mynhear Lindeman oansprong, him by 't boärst fette en skreaude: »Hâld him fêst! Dêr hab ik him, dy skarlûn, dêr ik de kastanjes for út it fjûr helje moäst, dat hy mei de aep nei Amerika útstrike koe."

Hja pakten de arbeider beet, dat er nin kwea mear dwaen koe; mar Lindeman waerd ek fêst nomd[3]) en yn de finzenis brocht, en fen 'e moarn foun de oppasser him hingjen oan 't finster, dea. Hy hie him sels to koärt dien. Ut it forhear fen Plôech, sa hiet dy opperman, en fiërder ûndersiik is me nou to witen komd, dat L. mei Plôech foär jiërren to Amsterdam it kantoar fen in rike keäpman leech stellen hie, dat Plôech oppakt wier, mar dat it him slagge wier, om nei Amerika to kommen; dat hy mei falske pompieren, as Lindeman, dat syn wiere nâmme net is, wer yn 't lân komd wier, thinkende, dat er safolle foroare wier, dat nimmen him as de skeardersfeint Jöb Bramsma mear kenne scoe. Hy lit in widdou en in soan nei, dy, lyk as út it forhear dûdlik blykte, fen Bramsma[4]) foarich libben neat ôf wisten.

(1) **Batsk**, stuursch. — (2) **Gâns**, veel. — (3) **Fêst nomd**, gevangen genomen. — (4) **Bramsma** (genitief) voor Bramsma's.

Sa wier dat stik yn 'e krante.

Welstra siet ûnder 't lêzen ta 't finster út to sjeän.

Do Klaes dien hie, wier er sa wyt om 'e holle as in deade; hy liet in swiere sucht, siet in hoärt to thinken, gong do opstean en sei: »Pake, ik moät dalik op reis!"

»Op reis! dou? hwer hinne? My thinkt dou heärste nou by my thús."

»Mei ik mem hjir den helje?"

»Né, der scille wy neat fen ha," sei de âlde koärt ôf. »Lit hja rispje [1]) hwet se siëdde [2]) het. Understân wol ik hjar wol jaen, as hja dat hôeft, siz hjar dat; fen hûnger omkomme scil se net, mar by my yn 'e hûs — dat net! Hwerom gyng se mei dy frjemde keardel? Nou stiet se der sûnder in cint yn 'e wrâld, hwent al hwet se bisieten, komt dy keäpman yn Amsterdam of syn erven ta."

»In foärtroune skeardersjonge! in dief! It is al in hirde straffe for hjar ôerdwealskens [3]) en îdelheid!" sei Klaes.

»Ik ha sward, ik wol se net wer yn 'e hûs habbe, en myn eed scil ik hâlde!"

»Nou pake! den farwol! ik moät nei mem," sei Klaes; mar dat dat him swier fôel, om sa to skieden, dat wier wol to heärren.

»Dou scitte [4]) hjar in ûnderdak bisoärgje en hjar gôed foärsjeän, en den komste wer, n't wier?"

Klaes skodholle.

»Hja hat in gemiene dochter for my en in gemiene mem for dy wêst," sei Welstra.

»It is myn mem," sei Klaes, »en hja het nimmen bûten my.... Us beiden of nin ien, pake!"

»Reisgje den mar hinne en bliuw foärt," sei de âlde, al to skerp.

Klaes gong sûnder in wird to sizzen út 'e keamer. Dat wier al to rimpen [5]) tsjin ôer syn pake.

Al to.... hie hjir pake en bernsbern skaet.

In 'e tsjernherne stoe it iten klear.

Antsje hie de tafel ditsen, mei in blier gesicht stoe se by it fjûr om 't iten op to dwaen. Me koe sjeän dat se thige bliid wier.

Dêr waerd de doar oplitsen, en mei in bleek gesicht en triënnen yn 'e eagen kaem Klaes út 'e keamer.

»Ik moät jou yet efkes joun sizze," sei Klaes; »mei myn bliuwen hjir is 't út, dêr komt neat fen. Freegje net hwerom. Fen herte it bêste, brave siel! As 't my gôed giet, scille jy fen my heärre, en heärre jy net fen my, forjit my den!"

Foärt wier er, eär 't Antsje in wird sizze koe.

»Dêr mocht de deale wiis út wirde," sei de faem, »dy bêste feint foärtstjûre! Nou Welstra! jy scille lang wachtsje moätte, eär 't jy in frjeunlik gesicht fen my krije. Foärt mei de bôel!" forfolge se, wylst se de hiele iterij

(1) Rispje, oogsten. — (2) Siëdde, gezaaid. — (3) Oerdwaelskens, trotschheid, hoogmoed; vergel. het veroud. overdwaalsch. — (4) Scitte, zult. — (5) Rimpen, haastig, driftig.

oan 'e kant die, »joun opwaerme iërdappels en oars neat; as de gasten foar iten foärt geane, wirdt er nin feestmiel oanrjuchte."

Do it iten klear wier, rôp Antsje it folts. En de âlde Welstra kaem en mompele: »As dyn rjuchter each dy ergernis jout, lûk it út en smyt it fen dy! seit de Heare."

»N't wier?" sei Antsje, »dêr miende de Heare fêst in each mei, dat de splinter yn 't each fen syn neiste wol en de balke yn syn egen each net sjocht? Scoe 't sa net wêze, Welstra?"

---

Dat Klaes sa hastich fen *Binnenrêst* forreisge wier, jôech gâns nijs yn 't doärp. Foäral de kastelein formakke him ta de teännen út.

»Hy het Eelkje sitte litten!" rôp er. En mannich jongfeint stimde him by.

»Scoene de rapen for my nou ek ris gear wêze?" thocht er.

Hy nei Eelkje, en hy frege hjar op in nij; mar hy krige raer de wyn fen foaren.

»Ljeäver wol ik *Binnenrêst* mei al hwet er yn is farre litte en as faem arbeidsje, ear't ik in keardel as dy ta myn man nim! Ho doarste it weagje werom to kommen! Sa'n sûplap, sa'n throchbringer! Foärt! skear dy wei, of scil ik myn folts roppe? Nin ien feint út 't doärp scil myn man wirde."

»Ja," sei de hospes, »dou biste gôed fen de tongriem snijd, en dou witste alle mans lek en brek skoan oan to wîzen; mar siz ris, biste sels sûnder kwea? Bithink dy dêr ris op!"

Hjirop andere Eelkje neat, mar hja thocht: nou, dêr seiste eat, heite! ja, ik leau wol, dat ik lang net bin sa as ik heär to wêzen!

De hospes hie in blauke rûn en kaem der roun for út: hy neamde Eelkje in greatske domme flarde en wist de saek sa moai út to lizzen, dat Eelkje op in thige minne namme kaem.

»Lit se prate [1])!" sei Eelkje.

»Ik scoe dôchs alle frijers net foärtstjûre," sei moike, »lyk as oan diss'tyd ta dyn brûkme is. Dou biste mei dyn great omslach nedich in keardel, dy hwet mans is en dy dyn saken bistjûre kin. In frommis is op it lêst mar in frommis."

»Dat's allegeärre gôed en wol, mar ik ha net ljeafst dat jy dêr mear oer prate, moike!" sei Eelkje.

Eelkje boufeint [2]) krige en ûngelok mei de hynzers, rekke ûnder 'e wein, bisearde him fen binnen en stoar.

Do wier se al hwet oanklaud [3]).

»Hiest mar sa'n gôeden wer!" sei moike.

»Ik wol net wer ien habbe," wier 't andert.

---

(1) **Prate**; de Inf. gaat gelijk in 't Deensch steeds op *e* uit, behalve wanneer deze als subst. voorkomt, als: **it praten, praten is neat, mar dwaen is in ding**, en na het voorzetsel **to**, te. — (2) **Eelkje boufeint**, Eelkjes boerenknecht. — (3) **Oanklaud**, verlegen.

It wier in minne winter dy fen '47. It heälbrea tsien stûren, it koërfol iërdappels thrije goune, egiptiske beänne mei krobben[1]) der yn, achttsien cinten de köp, it kaem der for de lytse boärger en arbeider op oan om it libben to hâlden.

Der waerd wol folle jown, en yn 'e stêdden en greate doärpen waerden kokens oprjuchte, dêr alle dagen sean en bret[2]) waerd en dêr de earme ljue for in bytsje, nei dy tiid, iten út helje koeden, mar der moäst ek fortsjinne wirde.

Eelkje en hjar moike dieden ek hjar bêst, so folle dwaenlik om it lijen fen 'e earmen draechlik to meitsjen.

Folle arbeiders wieren deis oan 't wirk, om nije wegen oan to lizzen.

Lâns it doärp H., dêr Eelkje wenne, wieren de arbeiders ek mei in nije pûnwei dwaende.

Great tweintich man arbeiden der oan.

Op in moärntiid, it wier in 't lêst fen Sellemoänne[3]), ried Eelkje op in slide mei in hynzer der foar de diik lâns; hja scoe nei in doärp, dêr sa hwet in ûre fen dinne, om mei de skoälmaster it iene en oare, dat de earmen oangong, ôer to lizzen. Der laei aerdich snie, en it gong der flink ôer.

Sa ried se de arbeiders foärby, dy drok oan 't stiënbikjen wieren. Do se njunken[4]) dy ljuwe wier, rôp ien fen hjar, oft se efkes stil hâlde woe.

Eelkje hâlde stil.

»Ik woe jo wol eat freegje," seide er, for my en for myn makkers. Sjoch, bôerinne! wy binne oan 't wirk, en dat is thige bêst, mar ús fortsjinst is net great. Nou binne wy yn 'e kost by de kastelein yn it doärp, en dy het ús hwet yn 'e macht. Mear as twa thrêdde part fen it jinge wy fortsjinje moät hy habbe for kost en ûnder dak. Kinne jou ús net helpe, bôerinne?"

»Den wolle jimme," sei Eelkje, »dat ik mei de kastelein prate scil en him forsiikje, jimme hwet binliker to bihânneljen? Mar dat scil net in bult helpe!"

»Nê, mei praten binne wy net to helpên," sei de arbeider, »praten wirdt der fiërst to folle, dat jout ús neat."

»Moät ik jimme den yn 'e kost nimme? Miene jy dat?" sei Eelkje.

»Ja, krekt, bôerinne!"

»Dat scoe my to drok rinne," hja wer; »ik ha al sa folle to sieden en to birêdden."

»Dat in oaren to folle is, dat kinne jou rêdde!" sei de man mei in glimke.

Hja woe graech in forlegen minske helpe, en den woe se de kastelein ek wol fiele litte, dat syn ôfsetterij jin ôer[5]) de abeiders hwet al to slim wier.

Of der nin bytsje wraeksjuchte jin him mank rûn[6]), hwa scil 't sizze?

Nei 't se in eagenblik stil wêst hie, sei se: »Ik wol 't ien wike bisiikje[7]). Toalf ûre is 't iterstid, net letter. Ik scil jimme alles lieuwerje for hwet

(1) **Krobben**, torren, kevers, inzonderheid in gebruik voor pissebed, *oniscus asellus*. — (2) **Sean en bret**, gezoden en gebraden. — (3) **Sellemoänne**, Februari. — (4) **Njunken**, nevens. — (5) **Jin ôer**, tegenover. — (6) **Mank rûn**, mee onderliep. — (7) **Bisiikje**, beproeven, oudt. bezoeken.

it my sels kostet, mar jimme moätte soärgje, om fix op 'e tiid, net nou de iene en hwet letter de oare, sa net; allegeärre tagelyk. En jimme moätte jimme gôed hâlde en drage. Dronkene ljue wiis ik it gat fen 'e doar.

De arbeider doärst for syn makkers wol ynstean.

»Ho machtich binne jimme?" frege Eelkje.

»Mei ús tweintigen, sûnder de nije, dy jister komd is, mar dy leit thús by de widdou[1]) fen de skroar[2]). Dêr scil er it ek net to rom habbe, hwent dat wiif dooch nin byt."

»Nou, wy litte it sa," sei Eelke, »ôermoarn forwachtsje ik jimme!"

»God scil der jo for bileänje," sei de man en naem de pet ôf, as in teiken for de oaren, dat hjar forsiik tastien wier.

Yn ien eagenblik fleagen alle petten en mûtsen ôf en songen se: »Lang scil se libje!" wylst Eelkje fiërder ried.

In fieling fen wille[3]) en njue[4]), mei in lyts bytsje bifredige wraeksjuchte, throchstreamde Eelkje bloed. Do se njunken de lêste arbeider wier, dy de foarige deis komd wier, hâlde se wer stil, liet in jonge it hynzer hâlde en gong nei him ta.

Hja woe sjean him ûnder it each to bringen, dat er nou in gelegenheid wier om gôekeap yn 'e kost to kommen. Hy hie, lyk as de oare arbeiders, in reiden skud[5]) stean for de eastewyn, dy frij skerp wier.

Hja gong efter it skud. De arbeider seach op. In bleek eärnstich gesicht, dat tsjûge[6]) fen breklijen en krapte[7]) seach hjar oan.

Hja die fen keltme in sprong efterbeks.

As in wytling[8]) bistoor[9]) de arbeider om 'e holle. Hwet ek in syn oänlit to lêzen stôe, skild en birou wier der net yn to finen.

Eelkje stoe foär him mei de hannen yn enoär. »Púnweiarbeider!" sei se mei in sêfte tean, »is it sa fier komd?"

»Ja, sa fier, om mei earlike arbeid fen foaren ôf oan to bigjinnen," wier it andert. »Dat kin elts ôerkomme, in hoofmôedich minske ek," sei er kâld.

»En dat just hjir, Klaes?" sei se — hwent dy wier it — »just hjir? my ta hún en spot?"

»Ik hie nin kar," sei er, en it wier oan him to sjeän, dat er lilts waerd. »Is arbeid skande? En hwet leit dy dêr oan gelegen? wy binne frjemden for enoär."

»Dêr hastou gelyk oan," sei Eelkje, skynber rêstich, mar it stoärme frij hwet yn hjar binnenste; ljeafde, meilijen, forhúnde greatskens[10]), fieling fen wrake, alles throch enoär wier dêr geande.

»Ik miende datstou by dyn pake it boërkjen leare scoeste," sei se; »myn boufeint is dea, syn plak is yet iepen, as ik myn feint boufeint meitsje, wolstou den feint by my wirde? Hwa gôed oppast, het it gôed by my!"

»Ik thankje frjeunlik, sei Klaes, mar syn tean wier skerp as in els. »As ik plan ha om as feint to tsjinjen, den siikje ik in bôer. Frouljue, dy for

---

(1) **Widdou**, weduwe. — (2) **Skroar**, kleermaker. — (3) **Wille**, vermaak. — (4) **Njue**, genoegen. — (5) **Reiden skud**, rieten schutting. — (6) **Tsjûge**, getuigde. — (7) **Krapte**, schaarschte. — (8) **Wytling**, beddelaken. — (9) **Bistoor**, bestierf. — (10) **Forhúnde greatskens**, gekrenkte trots.

man boärtsje[1]) en net ienris baes oer hjar egen gemôet binne, sokke frouljue tsjinnet nimmen net, dy net folstrekt moät of dy nin keardel is; ik wyt net, ho jy my sa'n oanbod dwaen doare! Jy scoeden jo hwet skamje!"

»Me moät nin kwea mei kwea forjilde," sei se, »dêrom in oar oanbod. Ik ha strax tweintich arbeiders oannomd, om by my to iten; hwêr tweintich ite, is ek for de ien-en-tweintichste plak."

Klaes seach hjar wer rêstich oan: »Oer dyn drompel as dyn man, en oars net," andere er.

Dat wier twaris; Eelkje wier lilts, en dôch koe se net foärt gean en him sa swier arbeidsje litte.

Klaes forfolge: »Ik wenje by de skroars widdou dêr jinsen en wol my net foroarje."

»It is in ûndogensk wiif, nei 't se sizze," sei Eelkje.

»Kwea laster hat ek in boas each, sa gôed as in skerpe tonge," andere hy.

»Mar hja is earm en it is hjar om fortsjinst to dwaen," Eelkje wer.

»Ja, hja moät ek libje," sei Klaes.

Eelkje koe der neat oan dwaen.

Lilts draeide Eelkje hjar om en sûnder bôe noch ba to sizzen, stapte se yn 'e slide en ried werom, nei hûs ta; de fiërdere reis bleau er by.

Moike seach raer op, dat Eelkje sa gau werom kaem. Eelkje fortelde hjar hwet akkoart se mei de arbeiders oan 'e púnwei makke hie.

»Dat is in wûnder plan, Eelkje," sei moike; »dat wôeste folts yn 'e hûs en nin man! In it is nin woldied; dy ljue wirde bêst bitelle. Dou binimste de kastelein syn fortsjinst."

»Dat wol sizze," sei Eelkje, »ik hinderje him yn syn ôfsetterij, en dêr is it my om to dwaen. Jy moästen dy minsken ris heärd habbe, ho se klagen."

»Nou, wy scille ris sjeän," sei moike, »as se ek kleije scille ôer dyn bihânling."

»As se dat dogge, den scil ek der gau in ein oan meitsje," Eelkje wer.

»It bigjin moäst net wêst ha," sei moike.

De kastelein kaem sels, om hjar fen it plan ôf to bringen, mar Eelkje sei: »Ik hab it hjar ûnthjitten, en der bliuwt it by."

Hy gong thige lilts foärt en sei: »Astou in bôerd úthingest as kastelein, den kin ik mines wol ynlûke[2])."

»Sa fier is it dochs gau mei dy hinne," rôp Eelkje.

»Pas mar op dy sels! Hoofmôed komt licht to fallen," sei de kastelein; »mienstou dat ik net wyt, hwêr dy woldiedigens fen dy út foärt komt? Der is in arbeider ûnder hjar, dêrste yet kinde[3]) oan heste. It is sa, hy het dy sitte litten, mar frouljue is nuver gûd, dêr se ienris hjar sin op set habbe, dy kinne nin kwea dwaen; en om dy iene arbeider to lokjen, dêrom moät ik tweintich kwyt. Mar gean dyn gong; it ein scil de lêst drage!"

---

(1) **Boärtje**, spelen. — (2) **Ynlûke**, intrekken. — (3) **Kinde**, *Gron.* kunde, kennis.

Eelkje gong yn 'e hûs. Hja wier ûntofreden ôer hjar sels en mei de hiele wrâld. De triënnen rôllen hjar by de wangen del. Hja fielde hjar ienlik en forlitten.

---

De arbeiders kamen op 'e fêststelde dei allegeärre opsetten. Alle tweintich wieren se der. De wike gong om, sûnder dat me kleijen heärde. Nou wier it oan biteljen ta; hwent dat wier it bithingst, hja scoeden by de wike bitelje. Do Eelkje hjar om jild frege, sei der ien mei in ûndogensk gesicht yn 'e holle: »Kom! kom! bôerinne! hjir falt neat to easkjen of to biteljen."

»Net?" sei Eelkje en seach frjemd op.

»Ne," rôpen forskate rouwe manljue; »wy wite wol, dat de rike ljue for ús bitelje, nou alles sa djûr is. Hwet wy opiten ha, bitellet it bistjûr jy hôege it net twaris!"

»Soa, soa," sei Eelkje, »jimme binne al moai wiis. Hwa het jimme dy wysheid leard? Ha jimme dy yn 'e krôech krige? It jild forsûpt en sa 'n wysheid opdien.... it is moai, dat moät ik sizze! Mar ik warskou jimme ien ding: nin jild, nin iten; hwa net bitellet, dy bliuwt bûten doar."

»Us jild is ús jild, wy kinne slokjes keapje, sa folle as wy wolle, dêr het it bistjûr neat ôer to sizzen. It bistjûr bisoarget jo it iten; jou siede it en wy ite it op, dat is de hiele bôel."

»En ik scoe mar net folle praetsjes habbe," sei in oaren ien, »wy binne mei ús tweintigen en thinke allyk; wy koeden jo wol ris in lôech ôfsjeän."

Eelkje bleau allike bidaerd. Hja wier neat net bang. Hja wier allinne mei dat folkje yn 't waskhûs, dêr se ieten.

Moike wier nei Harns, de iene feint nei de mûnle [1]) en de oare mei moike.

»Ik think," sei wer in oaren, »de bôerinne scil hjar wol skikke wolle, wy kinne hjar skea genôch tabringe."

»Dêr eangje ik net for," sei Eelkje, »ik wenje net sa fier bûten it doärp, of ik kin de minsken wol biroppe."

»Mar den meij' jy earst wol freegje of se jo helpe wolle. Jy binne hjar to greathertich. Ien fen uzen, dêr ha jy it op forsjôen! hjir min bûrman het lêsten wol sjôen ho lang as jy yn 'e kjelt by dy feint, dy by de skroars [2]) widdou thús leit, stien habbe!"

Eelkje liet him net útprate. Hja gong nei de doar ta, sette him wiid iepen en sei sa skerp as in breamês: »Nou der út! Yn ienen! En ik swar jimme, kom my net wer oer 'e drompel! Gean nei de griëtman en gean nei de rjuchter en freegje hjar of ik forplichte bin, om in finger for jimme út to stekken. Sa wirdt gôedens mei stank leänne! Jimme drigeminten geane my net oan; mar it kin wol wêze, dat ik ris op 't gôede plak fortel, ho jimme my troch geweld ôfset habbe!"

Of it de tean wier, hwêrop Eelkje spriek, of de dryste hâlding, dy se oannaem, dat wyt ik net; mar somlike arbeiders bigûnen al yn to binen en seijen, dat se it sa bot net miend hiene.

Oaren flokten en seijen, dat se wol it rjucht hiene om frij fen biteljen to wêzen, en dat se it Eelkje yndroegje [3]) scoeden.

---

(1) **Mûnle**, molen. — (2) **Skroar**, kleermaker. — (3) **Yndroegje**, (indrogen), doen gevoelen, gevoelig beduiden.

Sa gong de kliber [1]) foärt.

Ien fen hjar kearde him yn 't foärtgean yet efkes om en frege, ho 't de bôerinne der ôer thocht, as dy jinge, dy wol bitelje woene, op in nij wer kamen.

»Jimme binne allegeärre dogeneaten," sei Eelkje, »rin om myn part nei de dîvel! Lit dy for jimme siede en opdisse!"

»Thankje for dy gôede ried! As wy dy opfolgje, licht bringe wy jo den ek in hapke!" waerd der röppen. Sa skaetten [2]) se.

Eelkje fôel forbûke [3]) op in stôel del en skriemde. Dat sizzen fen hjar wier wer al to.... Oan 't wirk hie se nin noft.

»Scoe moike gelyk habbe?" sei se; »scoe ik it net allinne rêdde kinne? Ho folle yn 'e wrâld steane allinne en rêdde hjar fleurich throch 't libben; mar dôch...."

Hja waerd bang. »Ik woe wol, dat Gauke fen 'e mûnle kaem; allinne mei frouljuefolts yn 'e hûs; me kin 't net wite· se diene sokke rare drigementen. Dy iene keardel mei syn biënbitige troänje stean ik nin byt. Mar hwet scoeden se ek, dy galgestroppen?"

Nou kaem it Eelkje yn 't sin, dat se de reis nei master skildich bleaun wier, en om 't it waer skiklik wier, thocht se, moäst it ôer dei mar wêze.

De fammen retten it hjar ôf. Hja bitrouden hjar mei sa'n bytsje folts net yn 'e hûs; hja wieren bang for dy arbeiders.

»Ei hwette!" sei Eelkje, »it is ommers dei; by dei doare se net ynbrekke en stelle. As Gauke fen de mûnle komt, siz him den, dat ik sein hab, dat er thûs bliuwe moät."

Hja spande yn en ried foärt.

For de arbeiders oan 'e pûndyk hie se nin freze, mar hja woe Klaes net foärby; it grize hjar to folle oan, dat hy, dy better dagen kend hie, dêr yn 'e kjelt sa arbeidsje moäst; dêrom ried se in binnendyk lâns en kaem ridlik gau by master de Jong, sa hjitte dizze.

Hja waerd throch master en masterske frjeunlik ûntfinzen. Kwea hiene dizze minsken yet nea fen hjar heärd, wol folle gôed, fen hjar skrippen [4]), om it lot fen hjar earme natûrgeneaten to forbetterjen.

Do hja yn 'e keamer stapte, gong in frommis yn 't swart, dy by finster siet, opstean en slûpte stil ta de doar ût.

Eelkje seach hjar efkes oan. Hja wier net jong mear; dat se gnap wêst hie, wier yet wol to sjeän, mar hja like thige nearslachtich en 't lijen stoe op hjar oänlit teikene.

Under 't praten mei master koe Eelkje it mar net litte om dat minske to thinken, en hieltyd hie se dat gesicht al wer foär hjar.

Hja bleau langer by master as se earst thocht hie. Hja hie folle mei master to bipraten. It bigûn al to skimerjen.

Eelkje forhelle oan master en masterske, ho se throch dy pûnweiarbeiders bihânle wier en frege hwet hjar thocht, as se ek eat fen dy minsken to eangjen ha scoe.

---

(1) Kliber, bende, hoop. — (2) Skaetten, scheidden. — (3) Forbûke, verslagen, ontsteld. — (4) Skrippen, schreppen, ijverig werken.

»Fen de hiele bôel net," sei master, »mar fen inkelden, nou! dêr wol ik net for ynstean. Der binne nuvere feinten ûnder; jy meije wol foärsichtich wêze; me heärt hjir en dêr al fen stellen en ynbrekken."

»Ja," sei masterske: »ik bin lêsten de pûnwei ris lâns gien, mar der wieren gûds ûnder dy arbeiders mei sokke skarlunige [1]) gesichten, dat ik se net graech allinne op 'e romte jin [2]) komme woe."

»Mar der binne oars ek gûds ûnder," sei Eelkje, »dy fatsôenlik binne en better dagen kend habben."

»O ja," sei master; »lijen en eärmoed makket in minkelik wêzen ek net moäijer."

»Hwa wier dat minske," frege Eelkje, »dat, do ik hjir ôerdei kaem, ût 'e keamer gong?"

Master en masterske seagen elkoär oan. Master sei: »Dat is in ûnlokkich minske; hja het hjar taflecht ta ús nomd, myn wyf en hja binne yet âlde kinde. Hjar heit hat hjar forstaet, omdat se jin syn sin troud is; hja wist net dat dy keardel, dy se boaske, sa gemien wier as letter útkomd is. Hja hie eärder ek troud wêst en hie in bern, de ljeaveling fen hjar heit. Dy woe graech de jonge hâlde en dy woe ek graech by pake bliuwe, mar der wier neat oan to dwaen: hy moäst mei syn stjiffaer. Dêrthroch kaem it, dat se yn jiërren net fen elkoär heärden. Hjar boask wier net lökkich, en hjar soan, in bêste jonge út syn aerd, dêr hie se net folle oan, hwent hjar man liet him sa gôed as neat leare; it like hast wol, dat it er him om to dwaen wier om in dogeneat fen him to meitsjen, mar dat is him misleärre. Ha jy lêsten fen dat gefal to Swol net heärd, fen dy hear, dy as dief finzen nomd waerd en him sels to koärt dien het?"

Eelkje sei: »Né, neat er fen."

»Nou," sa forfolge master, »dat wier dit minske hjar man. It jild, dat er by enoär stellen hie, is torêch [3]) jown wirden, en nou is de widdou deadearm. De soan wier net thûs, do dat barde; de heit woe him oan in frommis keppelje, dêr er nin sin oan hie, en dêrom pakte er syn bôeltsje om pake op to siikjen. Hy woe sjeän om it iens mei pake to wirden en in nij libben bigjinne."

Eelkje waerd read en bleek om 'e holle ûnder dat forhael. Hja bigûn nou to bigripen, hwa 't dat frouminske wier, dy hjar sa skou [4]) oansjôen hie.

»By syn pake heärde er, hwet er to Swol bard wier," sei master; »ik wit dat allegeärre, troch dat de mem my dat forhelle het. De âlde Welstra is in bêste keardel, mar hwet al to sinnich. Hy koe syn dochter net forjaen, en woe se net yn 'e hûs nimme, al ho 't de soan der ek op oan stoe. Hy woe hjar wol ûnderhâlde, mar yn 'e hûs, né! Do gong de soan wer by him wei, om syn mem to helpen."

»Dat wier thige braef fen dy feint," sei Eelkje, »dêr hied er gelyk oan, om syn mem yn 't ûnk to forlitten, dat scoe skande wêst ha."

»De mem wier throch lijen, skamte en forthriet hast gik; de soan brocht hjar hjir en bitellet hwet kostjild for hjar. Alles hwet er bisiet het er my

(1) Skarlunige, schelmachtige. — (2) Jin, tegen. — (3) Torêch, terug. — (4) Skou, schuw.

jown as foärûtbitelling fen it kostjild. Nou woed er in plak sükje, om it boêrkjen fiêrder to learen; mar syn mem bibea [1]) en bismeekte him, om net fier fen hjar ôf to gean, en hjir om hinne is nin plak for him; dêrom het er de earste gelegenheid de bêste om eat to fortsjinjen mar oanpakt en arbeidet nou oan 'e wei hjir thichte by. It griist ús ta de teännen út, dat er sa swier arbeidsje moät; mar hwet scille wy? Sels in hûsfol bern, kinne wy yn dizze djûre tiid ek net sa as wy wolle! Nou hab ik skreaun oan dominy S. to Harns, dy yet al hwet ynflôed op Welstra het. Wy hoopje, dat wy dêr skielik hwet gôeds fen fornimme scille. As de âlde hear nou yet nin meilijen mei dy twa het den het er fêst in hert fen stien."

De triënnen rûnen Eelkje by de wangen del; suchtsjende stoe se op.

»Ik moät foärt!" sei se, jôech master en masterske de hân en forliet it skoällehûs. Yn 't foärtgean sei se yet: »Ik bithankje jimme wol for de skiednis dy jimme my forteld habbe. God scil de ûnlokkige minsken wis helpe."

It hynzer waerd ynspand en Eelkje wier op reis nei hûs ta.

De sinne wier al lang ûnder, mar throch dat er gâns snie laei [2]) wier it net tsjuster. Do se in bôcht fen de wei om rieden en in frij gesicht om hjar hinne hieden, rôp de jonge, dy mei Eelkje wier: »Der is brân! — En dat is by ús yn 't doärp!" sei er der op.

Hja seagen de flammen en de reek omhegens stigen.

»Dat is *Binnenrêst!*" sei Eelkje en jage it hynzer hirder oan. »As 't by uzes is, ho scil 't komme? De grêft is tafêrzen, de pomp leech; ho wetter to krijen?"

»Ik leau, dat it de herberch is," sei de jonge.

»Dy leit yn 'e selde streek," sei Eelkje.

Throch dat se sa stiif nei de brân seagen, hieden se in man net mirken, dy se foärby rieden.

»Hou!" rôp dizze, »nim my mei! den kom ik gauwer to plak!"

It wier Klaes.

Eelkje seach it dalik. Hja hâlde efkes stil en hy sprong yn 't rydtúch.

»Nim de leije!" sei se sêft; »ik wyt, dou wolst net ride, as in frommis ment."

Hy seach hjar oan, mar sei neat, naem de leije en flink gong it ôer 'e wei.

»Hwêr is de brân nei jou thinsen?" frege Eelkje.

»It is op jou pleats," andere Klaes.

»Den het de kastelein him oanstitsen," sei Eelkje.

»Dat is ek hwet to foärbarich, scoe 'k sizze; jy kinne soks net bêst sizze, as jy der neat fen wite."

Hja swijde biskamme stil.

Do se neijer by kamen, seagen se hwet sa barnde.

It wier in heaberch en it lytshûs [3]) op it hiem fen *Binnenrêst*. Lokkich wier de wyn draeid en waeide fen 'e pleats ôf. Oars wier de hiele bôel foärt gien.

Do se oankamen wier in smite folts al dwaende mei amers om de brân út to eazen [4]). Mar der wier nin kearen oan; de heaberch en 't lytshûs barnden ôf, mar de huzinge bleau bihâlden.

---

(1) **Bibea**, (be)bad. — (2) **Gâns snie laei**, vrijwat sneeuw lag. — (3) **Lytshús**, bijschuurtje. — (4) **Eazen**, oozen, hoozen, gieten.

Nimmen wist, ho 't de bôel yn 'e brân komd wier. It wier yn 'e heaberch bigûn en al moai oan 'e gong, eär 't de fammen it mirken.

Gauke wier al thús komd fen de mûnle mar do nei de herberch gien.

't Hiele doärp wier hast byien om to helpen, ek it jongfolts; mei it útbarsten fen it fjûr wier de haet jin Eelkje ôerbettere [1]).

De kastelein sei: »Ik ha dy yn lilkens wol ris tawinske, dat de bôel ris yn 'e brân fleach, mar do ik it fjûr seach, thocht ik: hwet kin me al sounige winsken dwaen!"

»Hestou den ek skild der oan?" sei Eelkje!

»Né, wrychtich net!" sei de kastelein; »mar dou heste de arbeiders nei de dîvel winske! Hja wieren hjôed by my yn 'e herberch, en ien fen hjar swarde mei in hiele bôel flokwirden, dat scoed er dy yndruije [2]). Dy het it grif dien. Mar ik ha der fen leard," sei er fiërder, »en scil der myn foärdiel mei dwaen."

»En ik," sei Eelkje, en hja joegen elkoär de hân.

Sa kaem Klaes der oan, en de kastelein gong foärt. De brân wier út en it gefaer ôer.

»Jy habbe yet al gäns skea," sei Klaes, »doch mar wer mei îver der op ta."

»Dat wol ik ek," sei Eelkje, »mar net allinne; it manljueswirk is nin frouljueswirk; ik ha 't ûnderfoun. Nim my ta wiif, Klaes! op gôed gelök en fortrouwen, en hâld dyn wird better as ik it dien hab."

Dat sizzen fen Eelkje die Klaes oan. De triënnen stoene him yn 'e eagen; drôefheid en blydskip, takomstich lök en de forsiking dêrta ôfwîze, alles rûn throch enoär.

»Né, Eelkje," sei er op 't lêst, »dêrta is der yn 'e lêste tiid to folle bard: wy rinne nou to fier út enoär. Skande en eärmôede is alles hwet ik jinwirdich bisit; fen myn mem kin ik net skiede, en hwet scoene de minsken sizze, datstou ien fen 'e strjitte opnomd en ta dyn man nomd hieste!"

»Ik siikje in man, dy my ljeaf het en dy ik mien dat my fôeget. Dyn mem komt mei dy hjir op 'e pleats."

»Mar jy wite net ho 't mei ús stiet," sei Klaes. »Myn stjiffaer....."

»Dy saek giet my neat oan!" foel hja him yn syn reden.

„Myn pake het my forstaet!" Klaes wer.

»Dat is syn skande, dines net!" sei Eelkje.

»Ik bin deadearm!" sei Klaes.

»Ik net, dat treft den yet al gôed," Eelkje wer.

En sa dûrre dat petear yet al hwet; mar op it lêst fôelen se elkoär yn 'e eärmen en skriemden en laken tagelyk ôer hjar lök.

Hja hieden net sjôen, dat er minsken by hjar yn 'e keamer kamen.

»Wolstou de tastimminge fen dyn mem wol freegje, eärstou dy forloveste?" sei in swiere stim; »hja is hjir by my!" en Welstra stoe foär de jonge ljuwe, mei in gesicht dêr de blydskip op to lêzen stoe.

De jongeljue wieren by elkoär wei spat.

---

(1) Oerbettere, (overgebeterd), overgegaan. — (2) Yndruije, (indrogen), doen gevoelen, gevoelig beduiden.

Dat wier in wolkom op nij, bitwiske de âlde ljue en it jonge pear.

Mem hinge Klaes om 'e hals.

»Pake het my alles forjown om dyn wille," lústere se him sunich [1]), »ik moät by him wenje. — O, myn soan, it scil allegeärre oars en better wirde!" sei se, en hja skriemde as in bern.

Klaes en Eelkje trouden, boĕrken op *Binnenrêst* en hieden lök yn romme miĕtte.

En nou is myn forhael út. Ien wirdtsje yet. Wy Friezen ha de namme fen stiifkoppen, en ik leau, alhiel net sûnder reden.

Op syn stik stean, is bêst, mar *al to*, dat giet net. Yn 'e minskemaetskippij komt alles net altiid sa gôed yn oärder as yn dit forhael.

*Bleeksma.*

---

## BERN *) [2]).

Traepje súntsjes [3]); stil, ei stil!
Mem [4]) het just it hert yn slomme [5]);
Súntsjes, súntsjes maste komme,
Bergje fluite, bos [6]) en tromme,
Hwêr se nimmen fine scil.
Lit de berntsjes bûte boärtsje [7]) (sje [9]);
Mei hjar weintsje [8]), pop en kroädt-
Licht wol slept de lyts' in hoärtsje [10]),
Djoeije [11]) d'oare net to skil [12]).

Lytse wierem [13]), slomje swiet!
Ljeafke, hieste sa 'n forthriet?
Hiel de nacht het Memke wekke:
For dy sjonge, jin dy sprekke,
Naenje, naenj' aloan, alwei;
Net in wink kaem dy binei.
Siz, hwet skeeld' er oan, myn nûkje [14])?
Krietste sa fen pyn' yn 't bûkje?
Komme 'r toskjes [15]), dat 'k net sjoch?
Ho sa lêstich út en throch?

Gouden blomke, sliep nou sêftkes;
Memke rêst den ek yet efkes;
Dyn forthriet is hjar forthriet:
Lytse wierem, slomje swiet!

---

Bernskens — 't wird [16]) omslút in Eden;
Bernskens — hwet al sillichheden
Neamt dy namme tagelyk!
Memmeljeafde — heilich is se;
't Jonge mûske kin se n't misse;
Engle-ljeafd' is net sa ryk!

En de berntsjes joech [17]) d' Algôede
Oan 'e memmeljeafd' yn hôede;
Sa — syn alwiis Faderstjûr,
Soärgjend for de lytse bertling [18]),
Keple 'm oan in ljeafdeketling,
Smeid yn 't Gôdlik ljeafdefjûr.

---

(*) Uit: *Iduna*, friske rim end unrim, upmakke end samle fon Harmen Zylstra (Sytstra), Liowerd 1849, 5e boek.

(1) **Sunich**, zachtjes, beschaamd. — (2) **Bern**, kinderen. — (3) **Traepje súntsjes**, loop zachtjes. — (4) **Mem**, moeder. — (5) **Yn slomme**, in slaap. — (6) **Bos**, klapbus. — (7) **Boärtsje**, spelen. — (8) **Weintsje**, wagentje. — (9) **Kroädtsje**, kruiwagentje. — (10) **In hoärtsje**, een poosje. — (11) **Djoeije**, een woord van zeer uitgestrekte beteekenis: dartelen, spelen, zweven, vliegen, zwemmen, slaven, zwoegen en in 't algemeen alle woelig bedrijf. — (12) **To skil**, te schel, luidruchtig. — (13) **Wierem**, worm. — (14) **Nûkje**, schatje, lieveling. — (15) **Toskjes**, tandjes. — (16) **Wird**, woord. — (17) **Joech**, gaf. — (18) **Bertling**, geboorteling, die geboren is.

Struide memmeljeafd' allinne
Lök en sein'[1]) ôer bernskens hinne,
Berne sein' en lök wier swiid:
Fêster stiet nin ljeafd' op ierde;
Hwet hjar tiid ef lot mei biede,
Naet forset[2]) hjar, lot noch tiid.

---

Lytse, wês mar bûte nôed:
Mem scil by dyn widske[3]) weitse[4]).
Nim en sliëpke: 't docht dy gôed,
Licht koe dat dy better meitse.
Den wier Mem wer bliid to môed.
Hwet scoe dy dyn tate[5]) smeitse[6]),
'n Under aeikjen[7]),
Streakjen, flaeikjen,
Scoestou oan it dijen[8]) reitse,
Soune[9]) 't laeitsen[10]) dy it blôed.

Lytse, wierstou mar sa fier!
Doch it slaget[11]) ek wol ringen,
En den sjuchste blij en blier
Wer nei d' oare berne springen[12]),
Nei hjar wille, nei hjar tier,
Nei hjar moaije boärtersdingen[13]);
En den rept it,
En den skrept it,
Om er dy hwet fen to bringen,
For dyn hantsjes net to swier.

---

Hark dêr bûte! hark i's ta!
Boärtsje d' oare bern dêr sa?
Sêft in bytsje, net sa hird:
Dat ús lytse n't wekker wird'!
Berntsjes, stilte! 't mûltsj' yn 't
'tGiet er danich, danich ôer. (snôer[14]);

O it docht my naet nin nij[15]):
Al de bûrbern[16]) binn' er by!
En dat laket[17]), djoeit en gobbet[18]),
Nynke bikkelt mei Marij,
Foekje wasket, Poike skrobbet; —
Gjalt, ei fij, dou lytse skobbert[19])!
Smytstou dêr wer prikjes op?
Hynsteboärtsje[20]) dou mei Mop. —
Keike-man scil Japik krije,
Rienkje boärtet mei hjar pop,
Keke wol him nêst hjar flije,
Hy mat Rienkje hwet fornije[21]):
Heit het gau syn mûlne[22]) klear!
Moarn komt Moike 'n Omke Sije!
»Keke 'n Rienkje binn' in pear,
»Hoble-boble, smyt se gear[23])."
Jonges! jonges! kom i's harren[24]),
Gau, toe gau nei Keimp' en Barre,
Nou! hwet fljucht hjar draek[25]) dêr
Falderitum, falderiere; (moai.
Sjonge, dûnsje, springe, sliere,
Hinglje, binglje[26]), skouwe[27]), fie-
Hwa net mei wol, dy is loai. (re[28]),

Kekke, hark i's, wist[29]) it al?
Joun[30]) scil Henk-moi teltsjes telle,
Ja, se het it seid jin Melle, —
Ek fen 't ierdmantsj'[31]) yn it hôl, —

---

(1) **Sein**, zegen. — (2) **Forset**, verandert. — (3) **Widske**, wiegje. — (4) **Weitse**, waken. — (5) **Tate**, (zog) borst. — (6) **Smeitse**, smaken. — (7) **Aeikjen**. Eene bijzondere eigenschap bezitten vele Friesche werkwoorden daarin, dat zij evenals de zelfst. naamw. verkleind worden, en dan eene nieuwe zeer eigenaardige soort van werkwoorden opleveren; zoo hier van **aije**, aaien, **aeikje**, zachtjes aaien; van **thriuwe**, drukken, duwen, **thriuwkje**, zacht, liefkoozend drukken; van **roeije**, roeien, **roeikje**, zachtjes roeien, enz. enz. — (8) **Dijen**, groeien. — (9) **Soune**, maakte gezond. — (10) **Laeitsen**, lachen. — (11) **Slaget—ringen**, lukt spoedig. — (12) **d'Oare berne springen**, der anderen kinderen springen. — (13) **Boärtersdingen**, speelgoed. — (14) **'t Mûltsje yn 't snôer**, 't mondje in toom. — (15) **Docht my naet nin nij**, verwondert mij in 't geheel niet. — (16) **Bûrbern**, kinderen van de buurt. — (17) **Laket**, lacht. — (18) **Gobbet**, schertst. — (19) **Skobbert**, deugniet. — (20) **Hynsteboärtsje dou**, speel jij paardje, imperatief. — (21) **Fornije**, meedeelen, vertellen (wat nieuws). — (22) **Mûlne**, molen. — (23) **Smyt se gear**, gooi ze te zamen. — (24) **Harren**, hierheen. — (25) **Draek**, (*Hd.* Drache), vlieger. — (26) **Hinglje, binglje**, heen en weer slingeren. — (27) **Skouwe**, schuiven. — (28) **Fiere**, met kracht wegstooten, werpen enz. — (29) **Wist**, weet gij. — (30) **Joun**, vanavond. — (31) **Ierdmantsje**, kaboutermanneke.

Fen de jonge mei syn skeppe, —
Den fen Oeg' en âlde Beppe [1], —
Fen de hjerring [2] en de skol, —
En den yette — kenstou 't wol?
— Ei, ik wit it nou net neijer, —
»Tafel, tafel, dek dy," sei er,
Dêrmei wier syn tafel fol;
Hwet mar swiet en lekker smakke,
Dat wier yn in omsjeän makke [3].
Nou, as ik sa 'n tafel hie,
Den wist ik wol hwet ik die:
Tetsje-moi, dy altyd gammelt [4]),
En sa trou ús bonken sammelt,
Tead'-om, dy by winterdei,
Al ho kâld it wêze mei,
For ús stiet to baentsje-feijen [5]),
Frearkje-bôlwiifs [6]) lytse Teije, 'n
Rients dy op 'e hikke [7]) past,
Nôege [8]) 'k allegeärr' to gast.
O hwet scoe 'k se den formeitse [9])!
Ho scoe 't Rients en Teije smeitse!
Joun, as ik by Henk-moi bin,
Wol 'k s' i's freegj' eft ús Baes Reitse
Sokken tafel meitse kin.....

---

O, myn sei [10])! is Memke dêr?
Mem, is lytse Sied wer better,
Sjuch, ei sjuch! syn rinkel het er;
't Ljeave boike [11]) boärtet wer.
Dûnsje, berntsjes, spring in 't roun,
Lytse Sied-man is wer soun!

Spring yn 't roun, it mei ús barre:
Sied is better. Nou ús warre [12]),
Helje op nou: faldera!
Falderitum, falderiere,
Sjonge, dûnsje, springe, sliere,
Hinglje, binglje, skouwe, fiere,
Ring-om, ring-om, ringje ta.

Berntsjes, berntsjes, dûnsje frij,
Fleurich, froalik binne wy;
Lit ús sjonge, lit ús hiplje,
Hân oan hân yn 't roun-om tiplje,
Ringen, ringen wer op nij;
Hwa kin wiplje,
Hwa kin triplje,
Hjirsa, hjirsa, hjirsa by:
Fleurich, froalik binne wy.

---

Bernske jiërren jouwe blîdens [13]).
As ik ûnder berntsjes sit,
Think ik oan myn bernetiid, en s'
Is myn swietste thinken yet.

Lang forflein binn' nou de deagen,
Dat 'k in lökkich boike wier,
Unks [14])-nacht makket mei hjar fleagen
't Libben my as lead sa swier.

Hwêrom dûrret bernewille
Net it hele libben ôer?
Hwêrom mat ik lêsten tille,
For myn wirge [15]) lea to stôer?

Ljeafd' en lök, se libje beide;
Skien en tierich is de wrâld;
Hunichblomkes jout de heide;
Hwêrom is de jeld [16]) sa kâld?

Lit de stîve witnis [17]) gûchje [18]),
By de bern formeits ik my,
'k Siikje faek in froalik ploechje [19])
En forfoegje my der by.

---

(1) **Alde Beppe**, oude Grootmoeder. — (2) **Hjerring**, haring. — (3) **Makke**, gemaakt. — (4) **Gammelt**, van **gammelje**, bestendig min of meer ziekelijk zijn. — (5) **Baentsjefeijen**, baanvegen. — (6) **Bôlwiif**, bollevrouw, vrouw die met wittebrood bij de huizen loopt. — (7) **Hikke**, hek, hier op een landweg, die door 't weiland loopt, en die telkens bij 't passeeren van een rijtuig geopend en gesloten wordt. — (8) **Nôege**, noodigde. — (9) **Formeitse**, vermaken. — (10) **Myn sei**, uitroep van verwondering. — (11) **Boike**, jongetje. — (12) **Warre**, weren, zijn best doen. — (13) **Blîdens**, blijdschap. — (14) **Unk**, ongeluk. — (15) **Wirge**, vermoeide. — (16) **Jeld**, ouderdom. — (17) **Witnis**, wetenschap. — (18) **Gûchje**, spotten. — (19) **Ploechje**, troepje.

Hwêr se ljeaf en ienich boärtsje,
Bliërket my de freugde ta,
Soärge wykt, en mei yn hoärtsje
Bin ik wer in bern as hja.

Berntsjes, 't lök is yette jimme,
't Swiet fornoeijen en de rêst!
Jimme meij' 't er yet fen nimme;
Ringen komt des libbens lêst.

*H. Sytstra.*

---

## HJERSTJOUN*)[1].

Wyn en wiëtte[2]),
wylde buijen
rûze, reagje
rou yen yn 't wêzen[3]).
Boldrjend bûnzje
de baren jin 't heiwirk,
spatte, spiele
spôekjende ôer 't lân.

Kreunende, as krauden[4]) se,
kreakje de peällen
fen 't wicht der weagen,
dat wôest der jin oan dreunt.

De wyn giselt gysten[5])
mei gjalpen[6]) fen wetter
de skodsjende sêdyk,
en skobbet[7]) syn krune.

De njûre nacht-dei
neijert syn ûndergong.
Tsjusterens tsjucht
tsjökker[8]) ôer d' ierde.
Bangens binypt
de bôezem yn 't sykjen[9]),
by d' aeklike oanloaits[10])
fen eangstjaende rouwens.

---

Regine, yn sök needwaer komstou der yette út,
Wylst elk him forbûke yn syn wente[11]) nou slút?
Regine, 't wyld djierte[12]) leit bevend yn 't hôl;
De freze rejeärret oeral.
Heärstou it kriten der meauwen ôer 't strân?
Sjuchste se n't sköftich hjar bergjen[13]) op 't lân?
Boazer en boazer wirdt stees-oan it waer,
Jimmerwei stjalpsker[14]) jeit baer yette ôer baer.
Ljeave, dou trillest; dyn kleur is bistoarn;
Bleek en mismoedichlik sjuchste my oan.
Grimefol heistert de wyn mei dyn klean,
Pas kinste faken syn skûrren[15]) werstean.
Famke, myn djûrste, nin waer[16]) is 't for dy;
Rik my dyn hantsjes, ljeaf, hâld dy oan my.

---

*) Uit: *Iduna*, 6e boek.

(1) Hjerstjoun, herfstavond. — (2) Wiëtte, natheid, regenvlagen. — (3) Wêzen, aangezicht. — (4) Krauden van krauwe of krauwje, krimpen, kramptrekken van pijn. — (5) Gysten, snel. — (6) Gjalpen, gulpen. — (7) Skobbet van skobje, *Zweedsch* skubba, wrijven, schuren, krabben. — (8) Tsjusterens tsjucht tsjökker, duisternis trekt dikker. — (9) Sykjen, ademhalen. — (10) Oanloaits, aanblik. — (11) Wente, woning. — (12) Wyld djierte, wild gedierte. — (13) Sköftich hjar bergjen, schichtig zich verbergen. — (14) Stjalpsker, overstelpender. — (15) Skûrren, scheuren, rukken; van hier ook wynskûr, windvlaag; *Hd.* Schauer. — (16) Nin waer, geen (geschikt) weer.

Hwêrom biste úttein [1]? Hwet dreau dy fen hûs?
Ommers to kâld is de joun, en to strûs [2].
Famke, mar 'k wit it, de wylde natûr
Helle dy selve ta wandeljen ôer [3];
Gods wirken t' oanskôgjen is jimmer dyn nocht,
Natûr is de Godstimme yn al hwet se docht.
Ljeaf, siikje w' in smouter [4]) en feiliger stê,
Hjir litste to folle fen wyn en fen sê.

---

Sjuch dat tomljen,
Woelen, skomljen,
Heär dat bûnzjen jin 'e dyk.
Weage op weage slacht to knetter,
Groulik stout it sâlte wetter,
Fleande [5]) bergen skom allyk.

't Raest en beart en giert en ploft;
Swarte leadkleur het de loft;
Net in inkel stjirke ljochtet;
't Earme sêfôlk sit yn need,
Neare tsjusterens omtsjocht it,
Wyl't it kampet jin 'e dead.

't Skip skynt alle stjûr to weegrjen,
Under dûken, ûnder steegrjen,
Sûnder mjitte, sûnder ein;
Seil en touwirk skûrre oan stikken,
d' Eangstme kliuwt mei d' eagenblik-
Elk is môedleas en forslein. (ken,

't Strân is nei,
't Kin naet mear lije.
't Anker út sa tel [6]) as 't mei!
Bergje alle seilen wei!
Snije! hwet net lôs wol, snije!

Seinen jown!
't Rôer staet jin 'e groun!
't Skip wirdt lek! Scjit út de lêst!
Kapje ring [7]) de mêst!
En hwet hja nou mear yet kinne,
Bidde oan God, dat is 't allinne.

---

Fader, forlös ús!
Fader fen 't libben!
warje, weits [8]) ôer ús
om wiif en berntsjes.
Heare, forhear ús!
heär d' earme sounders,
dy ljuentsje [9]) om bihâld,
libbens Fader!

Heare, hôedsje ús!
Hird is de deadstriid.
De boäijem bûnzet
bot jin 'e groun,
fel waext [10]) it wetter,
dat walt thröch de lekken.
Forlös ús, Heare,
Fader fen 't libben!

---

Earme, dyn bidden forfljucht mei de wyn;
Soun en by sinnen moast' d' ìwichheid yn,
Nearne is nin rêdding to finen for dy,
Dead spôeket om dy, dyn ein is neiby.

---

(1) **Uttein**, uitgetogen, uitgegaan. — (2) **Strûs**, gestreng, wreed, scherp. — (3) **Helle ôer**, haalde over, bewoog. — (4) **Smouter**, luwer. — (5) **Fleande**, vliegende. — (6) **Tel**, snel. — (7) **Ring**, vlug. — (8) **Weits**, waak. — (9) **Ljuentsje**, smeeken. — (10) **Waext**, wast.

Regine, dou glimkest[1]? Regine, hwet is 't?
Dou trieneste[2]) en lakest? Myn ljeafste, hwet is 't?
Sjuchstou útkomst for de lijers
Binne er yn 'e need bifrijers?
Famke, leauste[3]) 't? — Ja, 't is wier,
Minske deugd rikt einen fier.
Dieden, dêr w' oan wite kinne
Dat wy Gôdlik slachte binne,
Edle dieden barre[4]) er yet,
Braven — braven binne er yet.

Ja, 't is wier!
Seinjende ingels! rêddende ingels!
— Hwet m' ek fen ús slachte seit,
Ho m' ôer minskene ûndeugd geit —
Ja, 't is wier!
Minske deugd rikt einen fier.

---

Harkje! heech is de need.
Hinne moätte wy!
Hwa môed het, gea mei ús:
minsken bidde om bihâld!
Brek thröch de brânning,
brûk alle kreften!
Nin môedige mijt syn libben
om minskelibbens to rêdden!

Striders, jin stoärm en dead,
jin stream en weagekrêft[5]),
Kampers, nin keap jown!
wy komme se neijer.
Roei oan! nin warleaze[6]) riemen!
Lit rûzje end brûzje de sé,
lit bylje[7]) de boldrjende stoärm,
nin bangens oerfalt ús.

Hâld oan! wy hise 't.
Hein de line!
Nim de needlingen[8]) ôer!
Nimmen fordjerre[9])!
Fier de kostlike fracht
firdich nei lân ta!
Ringen de hannen wer rept
de reis to foleindsjen.

Thank, Alfader, thank!
Dy sy d' eare!
Oan ljeaven en ljeavjende herten
is 't libben weromjown,
út 'e dûnjende[10]) djipte
deads klôeren[11]) ûntkaept.
De Heechste stipe de helpers:
Him sy d' eare!

---

Myn Regine, eltsjoar omklamke,
Fal m' yn d' earmen, ljeafste, kom,
Jouw my patsjes[12]), inglich famke;
d' Iwichheid is great en rom.

Stôer en heech, der wrâld ûntsketten,
Stiet it minske yn 't skeppingswiid,
En, fen Gôdlik fjûr thröchgetten[13]),
Swicht syn geast for dead noch tiid.

---

(1) Glimkest, glimlacht. — (2) Dou trieneste, gij schreit. — (3) Leauste, gelooft gij. — (4) Barre, gebeuren. — (5) Weagekrêft, golfgeweld. — (6) Warleaze, komt van (yen) warre, (zich) weren, zijn best doen; dus: roeit aan! geen riemen, die zich niet weren! — (7) Bylje, gieren, huilen. — (8) Needlingen, schipbreukelingen. — (9) Fordjerre, kome om. — (10) Dúnjende, woedende, geweldig bewogene. — (11) Klôeren, klauwen. — (12) Patsjes, kusjes. — (13) Trôchgetten, doorstroomd.

Famke, lit ús ljeavje en minne,
Ljeafde rekket nea forlern:
Wy, myn djûrste, ljeaf! wy binne
Fen de Heechste Ljeafde bern.

Ljeafde is Gôdlik, ljeafde is îwich,
't Minske wjukkelt [1]) d' ieuwen ôer;
Rêddende ingels binne ús broěrren;
't Minske is îwich mei syn ljeafde,
Tiid en wrâld en dead to stôer.

---

Famke, sjuch dat wylde djoeijen [2]),
Sjuch dat slingrjen fen de sé,
Sjuch him weage op weage loeijen,
As scoe d' ierde fen hjar sté.

Heăr de boaze stoărmwyn gieren,
Heăr syn jeijen wyld en rou,
't Blôed bistîvet yen yn d' ieren
By syn thouwrjen [3]) hôl en grou.

't Hjerstwaer roppet fjild en wâlden,
Deit it libben der natûr,
Net in blomke bliuwt bihâlden,
Net in krûdtsje lit it ôer.

Doch yn 't midden der fornieling
Is er hope en treast for ús,
Treast en hope by de fieling [4]):
Wy binne yn it Gôdswirk t'hús.

Litte wyld de stoărmen reagje,
Sinke 't moai der skepping wei;
God, de Fader, dêr w' op eagje [5]),
Is en bliuwt ús jimmer nei.

Minsken binne fen syn slachte,
Minske fieling seit ús dit,
En — ho 't kwea it minske ôernach-
Minske dieden teane 't yet. (te —

Jouw my patsjes, myn Regine,
Krûp my, ljeave, thicht oan 't hert,
Mei ek ierde en al fordwine,
Nea forgiet ús ljeafde net.

Iwich, îwich scil se bliuwe,
Heech en sterk en stôer en frij,
Jimmer yette yn swietme kliuwe [6]),
Groeije yn heilgens lyk as wy.

Dêrom, ljeafke, lit ús minne,
Ho it beare [7]) en boldrje mei;
Plofte 't stjirte [8]) ôer ús hinne,
Tiid noch wrâld kin 't minske ôer-
Mocht in îwichheid forrinne, (winne.
Minske geast stjert nimmer wei,
En syn ljeafde tsjucht him nei.

*H. Sytstra.*

---

(1) **Wjukkelt**, klapwiekt. — (2) **Djoeijen**. Zie blz. 75, no. 10. — (3) **Thouwrjen**, **thouwerjen**, bulderen. — (4) **Fieling**, gevoel. — (5) **Eagje**, staren. — (6) **Yn swietme kliuwe**, in zoetheid klimmen, toenemen. — (7) **Beare**, gieren, huilen. — (8) **Stjirte**, gestarnte.

## MEAGERE LYS*).

Meagre Lys wier fûl en earnich [1],
  Goärje [2]) jin de klippen oan;
Koe der ien mei bytsjes hinne [3],
  Lys spand' altyd yet de kroan.
Freark, hjar man, wier to bikleijen [4]:
  As er al i's liddich [5]) wier,
Den die Lys oars neat as fytrjen,
  En se foërre [6]) 'm net to swier.
Doch 't wier nuver [7]), hwet se dieden,
  Hja bidijden [8]) net in bean [9]):
Freark mocht bodsje [10]), Lys mocht goärje,
  Altyd krapte [11]) wier hjar lean [12]).
Lys briek dei oan dei hjar holle,
  Lyk fol hwet [13]) waerd dêr bithocht;
Graech woe hja 't hwet rûmer habbe, 'n
  Net in ding bleau ûnbisocht [14]).
Freark moäst faek it den ûntjilde:
  Him fôel 't libben ek wol sûr;
Mar hy koe dat better dildsje,
  En hy gnoärre [15]) 'r sa net ôer.
As er den al folle swige,
  Bearde [16]) 't wyfke hird en lûd,
Den wier 't altyd: »'t Is dôch freeslik!
  »Prompt nin kriich hest' yn 'e hûd [17]).
»'t Skoffelt altyd der mar hinne,
  »Moärns nei 't wirk en jouns werom,
»Altyd sûnder erch en thinken:
  »Freark! hwet bistou simple dom.
»Ja! it scoe dy hiel wol flije [18]),
  »Gyng 't er eltse joun wer throch,
»Hwet wy yn sa 'n dei fortsjinje;
  »'k Bin sa wiis, dat 'k dat net dôch.
»Sjuch dôch ek ris út dyn eagen,
  »Think er i's mei my ôer nei,
»Ho wy bêst op proppen reitse,
  »Hwet ús yet ris bate mei.
»Mar dou libbest sûnder soärge,

(*) Uit: *Iduna*, boek IV.

(1) **Fûl in earnich**, tuk op gewin en gierig. — (2) **Goarje**, gierig zijn, leven als een vrek. — (3) **Koe hinne**, kon toe, had genoeg. — (4) **Bikleijen**, beklagen. — (5) **Liddich**, ledig. — (6) **Foërre**, voerde, gaf te eten. — (7) **Nuver**, zonderling. — (8) **Bidijden**, kwamen vooruit. — (9) **Net in bean**, geen zier. — (10) **Bodsje**, zwoegen. — (11) **Krapte**, armoede, bekrompenheid. — (12) **Lean**, loon. — (13) **Lyk fol hwet**, onverschillig wat, alles. — (14) **Unbisocht**, onbeproefd. — (15) **Gnoärre**, morde. — (16) **Bearde**, schreeuwde, maakte misbaar. — (17) **Prompt nen kriich hest' yn 'e hûd**, je hebt heelemaal geen' naijver in 't lijf. — (18) **Flije**, aanstaan.

»'k Sjuch dy nea net[1]) oars as oars;
»As wy jouns nei bêd ta geane,
»Dalik sliëpstou as in roas.
»Freark, ik scoe my wol togrieme[2]),
»Freark, dou likest my[3]) nin byt,
»En krijstu nin oare sinnen,
»'k Reitse myn forstân yet kwyt."
Sa gyng dat hast alle deagen;
Freark bleau meast deselde man;
Inkeld koe 't him ek forthrette,
Nou, den krige Lys in wan.
Ienkear, Freark-man snirke rêstlik
Nei in thige swiere dei;
Hwent it lexum fen syn wyfke
Dreau[4]) him nea de sliep net wei —
Lys koe yet nin sliep bithinke;
Hja thocht[5]) stil hjar lijen ôer,
En se rekne, en se mymre,
Nou mistreastich, den wer pûr[6]);
En hja wrotte en hja stinde
Nêst hjar man op 't bêdsteed om,
Hersenskraebje, dat se switte;
Fij, it minske hie 't net rom. —
Dêr komt hjar hwet yn 'e hölle;
Stil! dêr het se hwet bithocht;
Ja! dat 's rekke, dat mat wêze;
Nou is 't hjar yn ienen ljocht.
»Freark!" — se stompt him yn 'e side, —
»Freark!" — hja lûkt[7]) him yn it hier[8]), —
»Freark-ju! wird ris wekker, siz ik;
»Freark, nou scil it gean, sa wier!
»Freark!" — »Hwet wotte[9])" — »Hark i's efkes;
»Freark, bist' wekker?" — »Ja, hwet is 't?"
»Heär i's ta! wy binne rêdden[10]),
»'t Is in ding dat my net mist.
»'k Hab der lang ôer leid[11]) to malen,
»Einling scjit it my yn 't sin;
»Fyn 'k mei gauwen[12]) i's in goune[13]),
»Dat sa bêst i's slagje kin,
»Den mastou my ien fortsjinje,
»En dêr lien ik yet ien by,
»As er ús den noch ien jown waerd,

(1) **Nea net**, nooit (niet). — (2) **Togrieme**, vermorselen, verscheuren. — (3) **Likest my**, gelijkt op mij, slacht mij. — (4) **Dreau .... wei**, verdreef. — (5) **Thocht ôer**, overdacht. — (6) **Pûr**, woedend. — (7) **Lûkt**, trekt. — (8) **Hier**, haar. — (9) **Wotte**, wilt gij. — (10) **Rêdden**, gered. — (11) **Leid**, liggen, part. perf. — (12) **Mei gauwen**, weldra. — (13) **Goune**, gulden.

»Den hie 'k fjouwer. Fettest' my?
»Nou den, for dy fjouwer goune,
»Hab ik s' ienkear by mankoar,
»Dêr gean 'k mei nei d' earste merke, 'n
»Keapje der in keältsje [1]) foar.
»Mei der tiid scil 't greater wirde,
»Njunkelytsen is 't in kou,
»En de kou bringt wer in keältsje;
»Dat forkeapje 'k, hwet seistou?" —
»Diker, ja!" sei Freark binôge [2]),
»Wiif, hwet heste 't fix yn 't sin,
»Skjin — in goune to fortsjinjen.....
»'k Scil bisiikje hwet ik kin.
»Ja, sa 'n kou, dat wier al trewes [3]),
»En hwet my noch 't measte flijt,
»Ik kin den i's môlke drinke,
»As ús kou in keältsje krijt." —
»Hwet seistu dêr? Môlke drinke?
»Dou de môlke? Biste sljucht [4])?
»Dou scoest yen de winst oplurke,
»As me pas hwet útwyk sjucht?
»Né, de môlke krijt it keältsje,
»Dat wirdt dêrfen grou en fet,
»Scjit er ôer, den wol ik tsjernje [5]);
»Sjuchste wol? Dou krijst it net." —
»Nou, dat 's gôed, dat mei 'k wol lije;
»Mar in bytsje koe nin kwea:
»Think, fen my krijst ek in goune,
»'t Is den noch for dy nin skea." —
»Naet scilst' habbe, Freark! nou wist' it;
»Hwet scoestou mei môlke dwaen?
»'t Is myn wyt om jild to meitsen,
»Net om dy der fen to jaen.
»Lange slûgert [6]) datste biste,
»Lyk fol hwet wött' altyd ha;
»Hwet ik ek biskeuk [7]) en útfyn,
»Net in sier bidijt me sa.
»Mar ik scil wol wizer wêze, 'n
»Set it dy net foär de snút,
»Freark! dêr kinste steat op meitse;
»Hwent ik wol i's hwet foärút." —
»Lys! as wy dat koubist habbe,
»'k Wol hwet môlke siz ik dy." —

(1) **Keältsje**, kalfje. — (2) **Binôge**, vergenoegd. — (3) **Dat wier al trewes**, dat zou zaak, dat zou een heerlijkheid zijn. — (4) **Sljucht**, onwijs; vergel. simpel, eenvoudig. — (5) **Tsjernje**, karnen. — (6) **Slûgert**, loome, slaperige kerel. — (7) **Biskeuk**, bedissel.

»Dou meist beare saste wötte,
»Freark! dou rekkest grif foärby." —
»Håld dy stil, Lys! Ik scil 't wite,
»Jouste krimp [1]? en oars....., pas op!" —
»Scoest my drîge, loaije skevel [2],
»Loebes, frethals, ålde rob?" —
Freark waerd nidich, Lys moäst swije,
Om 't hy hjar sa heislik kniep,
En se rekken njunkelytsen
Mei mankoarem yn 'e sliep.
En as Lys nou d' oare moärntiid
Wer fen nij op keakle [3] 'het,
Ef yn ienen gyng to siikjen
Om in goune, wit ik net.
'k Hab der faken wol nei frege,
Nimmen wist er lykwol fan;
Mar dat mearke wier sa grappich,
Dat it moäst wol oan 'e man.

*H. Sytstra.*

---

## WÂLDSANG [*].

Moai sûnder wergea binne de Wâlden [4]:
Smûkskaedsjend [5] beämtegrien ôeral yn 't roun,
Blierlaeitsend [6] boulân, tierige greiden,
Sjongende fûgels, sânnich de groun.

Maimoänne pronkseal' binne de Wâlden:
't Hôf klaeid [7] yn bloeiselwyt, geal [8] sjongt en slacht,
Kijkes [9] yn 't miedlân [10] rinne to weidsjen,
't Nôt [11] weacht [12] it fjild ôer, swiid is de pracht.

Nocht, oars sa nearne, jouwe de Wâlden:
Oerflôedich libbensswiet, soundheid en tier,
Foärjiers en simmers, hjersttiids en winters,
Fjildwille [13] 'n hûsfreugd throch 't hele jier.

---

(*) Uit: *Iduna*, boek IV.
(1) **Jouste krimp**, geeft ge toe. — (2) **Skevel**, verachtel. vent, kerel. — (3) **Keakle**, gebabbeld. — (4) **De Wâlden**, de Wouden; die oorden van Friesland, die, meest uit zandgrond bestaande, veel boongewas opleveren. De bewoners zijn daar meer eenvoudig en minder weelderig in hun levenswijze dan in de vetter kleistreken. — (5) **Smûkskaedsjend**, aangenaam schaduw gevend. — (6) **Blierlaeitsend**, vriendelijk lachend. — (7) **Klaeid**, gekleed. — (8) **Geal**, nachtegaal. — (9) **Kijkes**, koetjes. — (10) **Miedlân**, (madeland), weiden. — (11) **Nôt**, graan. — (12) **Weacht**, golft. — 13 **Fjildwille**, buitengenoegens.

Fryske biwenners habbe de Wâlden:
Hja libje frôed en from, sljucht binn' se 'n rjucht,
Eang fan útwrydskens [1]), gol en ienfâldich,
Altyd deselde, hwêr me se sjucht.

*H. Sytstra.*

---

## BERNSBERNE BOASTE [*]) [2]).

Evert-omm' en Romkje-moi
Sieten swiet to kâltsjen [3])
Op in stille simmerjoun
Under 't griene beämte.

't Hie d' ôerdeis [4]) ôerevel [5]) broeid,
Hjit en near hie 't wêzen,
En it siet nou bûten doar
Kôel en bare nochlik.

Romkje-moi hie 't jounmiel ré:
Yn hwet kâlde sûpe [6]),
Mei hwet sjerp [7]) er yn biret,
Hie s' in bak [8]) tokromle.

Doch se kâlten oan en wei
Fen forliden tîden,
En se koene yet foärearst
Net oan 't lepljen komme.

Evert-omme spile yet
Frij hwet yn syn höll' om,
En dat moäst er earst noch út,
Eärder woe 't net ite.

Wist' it yet, mem, ho wy krekt nei de dei
Oer fyftich jier ek hjir sa sieten?
Krap kaem it om do, it wirk slag' ús jin;
Wy wieren môedleas en krieten.

't Wier do mar amper yet oardeljier [9]) lyn,
Dat ik de knôtte [10]) dy jown hie;
'k Seach, om to libjen wier ljeafde net nôch,
As der nin lök mei yn 't boun wie'.

Do saeid' [11]) in ear'barre dol op ús thek,
Lôke 'n bilôke de krite:
'k Fette wer môed, en ik sei noch jin dy,
Licht komt er lökkiger rite [12]).

---

(*) Uit: *Iduna*, boek IV.
(1) **Utwrydskens**, het uitheemsche, vreemde. — (2) **Boaste**, verloving. — (3) **Kâltsjen**, kouten. — (4) **d'Oerdeis**, gedurende den dag. — (5) **Oerevel**, geducht. — (6) **Sûpe**, karnemelk. — (7) **Sjerp**, stroop. — (8) **Bak**, tweebak, beschuit. — (9) **Oardeljier**, anderhalf jaar. — (10) **Knôtte**, knoop, inzonderheid de knoop, waarmede de zijden doek, waarin de trouwpenning werd geschonken, was vastgemaakt, en vandaar de trouwpenning zelve. — (11) **Saeide dol**, streek neer. — (12) **Rite**, tijdperk.

d' Ear'barre tilde de kop do omheech,
Liet út syn klet [1]) ús bigripe:
Bou, jimme bodders [2]), bou jimmer op God;
Hy is de warbre ta stipe [3]).

Alde, dou wist it, fen dy tiid ôf oan
Slage 't ús allegeärr' thige,
En do de rögge to rypjen bigoun,
Habbe w' ús Heärke-man [4]) krige.

En as de maitiid wer blier' ôer it fjild,
't Swealtsje wer nestl' oan 'e mûrre,
Wier d' ear'barre werkomd fen d' útlânsce reis,
En wenne mei 't wiif op ús skûrre.

Sjuch mem, dêr boppe jin 't ûlebôerd oan
Stiet er op 't stevige nêst yet,
Lôket en fiërket [5]) noch efkes yn 't roun,
Wylst 't wiif mei de berntsjes to rêst giet.

Hy is sa lökkich en wy binne 't ek;
Heärke-man wennet dêr jinsen [6]);
Libbet tofreden, het sein' [7]) yn syn boask [8]),
En in pear jonges as stinzen.

Ringen [9]) scil 't libben ús beide bijaen [10]),
En ús de doärpsklok biliede;
Mar nei in libben sa rêstich en swiet
Skiedt me binôge [11]) fen d' ierde.

Evert-omme hie dat seid.
Dêr kaem mei syn famke [12]),
Wol sa himmel [13]) en sa gnep,
d' Aldste soan fen Heärke.

Pak' en Beppe wisten net,
Hwet dêrfen to meitsen,
Seagen nou hjar bernsbern oan,
Den wer op syn famke.

Tel [14]) kaem dit biskied oan 't ljacht:
't Jonge pear scoe boaskje,
d' Alden hiene tawird jown
Oan 'e beide siden.

En hjar kommen yet sa let
By de frôede minsken
Wier om ek fen Pake 'n hjar [15])
't Seinwird ôf to freegjen.

Evert-omme riisd' ôerein,
En syn eagen triënnen,
Romkje-moije knikte, ja,
Pake fette 't wird op:

---

(1) Klet, geklepper. — (2) Bodders, zwoegers. — (3) De warbre ta stipe, den werkzame, nijvere tot steun. — (4) Heärke-man; deze samenst. met man zijn liefkoozingsnamen voor kleine jongens. — (5) Lôket en fiërket, kijkt en ziet in de verte uit. — (6) Jinsen, ginds. — (7) Sein', zegen. — (8) Boask, huwelijk. — (9) Ringen, weldra. — (10) Bijaen, begeven. — (11) Binôge, vergenoegd. — (12) Famke, meisje. — (13) Wol sa himmel, wèl zoo netjes. — (14) Tel, weldra. — (15) Pake 'n hjar, grootvader en de zijne(n).

Hjûd is 't in dei, bern, dy heech by my leit,
Folle bringt dy my to binnen;
Mar dat er yette sa'n freugde meibrocht,
Dat hie 'k net thinke ne [1]) kinnen.

Bliuw yn 'e ljeafde sa sterk en sa trou,
As jimme Pake 'n hjar diene,
't Lök scil den fölgje, dat ik en myn wiif
Nou sint in fyftich jier hiene.

Bern, it is 't bidden fen Beppe 'n fen my,
Naet as hwet from is bidriuwe,
Den scil dizz' dei fen swiet oanthins [2]) for ús
Stees jimm' in seininge bliuwe.

d' Earebarre stiek de kop
Kletsjend [3]) do omhegen,
Beppe [4]) sloech de hannen gear
Pake seach 't jongpear oan.

*H. Sytstra.*

---

## IT HINNEKLAED*) [5]).

Auk wier mem fen 't ljeafste boike [6]),
Frjeunlik kyp' er út syn eachjes;
Himelsk klonk de memmenamme
Fen syn swiete poärperlipkes.
Hwa mar 't jonkje seach, dy minde 't,
Sleat it patsjend yn syn eärmen,
Aeike 't ôer de bölle wankjes,
Fyn as side, roazeread.

Och, ho wif [7]) is 't lök op ierde!
't Ljeave bern bigoan to kwinen,
Alle tier forlear it ringen;
Koartsen jagen d' iene d' oare,
Frieten wei [8]) syn teare kreften;
d' Eachjes sonken del yn 't höltsjen,
En de saunde [9]) maitiid-sinne
Glânsg' ôer 't lykje fen de boi.

Aukje kriten wier útlitten [10]).
Gierend om de ljeave deade,
Wiëtte hja syn goudne lokken
Mei in stream fen hjitte triënnen,
En se patte [11]) 't kâlde wêzen [12]),
En se striek de wite troänje,
Ont [13]) da bûrren 't lykje hellen,
En yn 't fet it gyng to hôf [14]).

Aukje siet forslein der hinne,
Wist hjar weadom net to hjirmjen,
Wier net ôer hjar ûnk [15]) to treasten'
Goëzze [16]) jimmer nacht en dei.
En as hja den laei to weinen,
Yn de stille nachtlik' ûre,
Den seach s' yn it djippe tsjuster
't Jonkje boärtsjen ôer de flier.

---

*) Uit: *Iduna*, boek V.

(1) Net ... ne, dubbele ontkenning, in 't Oudfriesch zeer algemeen. — (2) Oanthins, aandenken. — (3) Kletsjend, klepperend. — (4) Beppe, grootmoeder. — (5) Hinneklaed, henekleed, lijkkleed. — (6) Boike, jongetje. — (7) Wif, wuft, onbestendig. — (8) Frieten wei, verteerden. — (9) Saunde, zevende. — (10) Utlitten, uitgelaten, mateloos. — (11) Patte, kuste. — (12) Wêzen, aangezicht. — (13) Ont, totdat. — (14) En yn 't fet enz., en in de doodkist het naar 't kerkhof ging. — (15) Unk, ongeluk. — (16) Goëzze, schreide.

Skriemde hja, den glinstren triënnen
Ek yn d' eachjes fen hjar boiken,
En as hja hjar triënnen droege,
Den seach hy hjar blier yn 't wêzen.
En sa kaem er alle nachten,
Nou ris blîder, den wer drôevich,
En as 't earste moärnread skymre,
Den fordwûn er eltse kear.

Doch hjar truren en hjar graeijen
Koe se yette net bidarje,
En de tiid forsliet hjar weadom
En hjar wrede smerte net.
Do kaem op in nacht it boike,
Mei syn hinneklaed yn 't hantsje,
Kleau op 't bêd, en gyng dêr sitten
Nêst hjar op it foettenein.

En hy spriek met seafte stimme:
»Memke! gier dòch sa net langer:
»Al de triënnen dy jy skrieme
»Falle by my yn it fet.
»En myn himdtsje wol net druije [1]),
»'t Is sa wiet, ik kin it wringe,
»Sa kin ik yn 't grêf net rêste;
»Memke! gier dôch sa net mear."

Auk waerd kel [2]), hja liet it kriten.
D' oare nacht kaem 't jonkje wer;
't Hie in lampken yn syn hantsjen,
En syn hinneklaed wer oan.
»Memke! sjuch, nou is myn himdtsjen
»Op in hoekje nei al droech;
»Ik kom nou jo nacht to sizzen:
»Gau scil 'k slomje, stil en swiet."

Suchters, gierend om 't forstjerren,
Fen in libbendjûr' ûntsliepne,
Fen in minlik ljeavjend wêzen,
Skriem se net de grêfrêst wei.
Auk birêstg' yn 't wîze gôdstjûr [3]),
En hjar noekje [4]) slommet freedsum,
In syn ûnderierdske sliepsté,
Ont in Ingel 't wekker röpt.

*H. Sytstra.*

---

## SWELLE-SANG (*) [5]).

Wjuk [6]), wjuk, throch de löft,
Meitsje neat nin geröft,
Doch in swaei [7]) en in swier
As in flitse sa flink,
Fljuch nou ritsdi en swink,
Nim sa rêd wer in gier [8]),
Snap in michje yn 'e flecht,
Den in swier en in swaei,
Mei in gier en in draei
Op 'e goate wer del,
En sjong dêr de sang fen de swel:

---

(*) Uit: *Swanneblummen*, jierboekje for 1858.
(1) Druije, drogen. — (2) Kel, verschrikt. — (3) Gôdstjûr, godsbestuur. — (4) Noekje, lieveling. — (5) Swelle-sang, zwaluwzang. — (6) Wjuk, vlieg. — (7) Doch in swaei, doe een zwaai. — (8) Gier, snelle vaart, vlucht.

»Forline jier,
Do ik hjir wier,
Wier dit fek [1]) fol,
En nou is 't allegeäre tiere liere liere liere l...e...e...ch *).

As it gaeiken ús tsjilpet:
»It nestje moät klear,"
Den tsjugge [2]) w' er flitich
mienskiplik oer gear,
Wy wiëtsje [3]) en wy knetsje
hwet liem en hwet klaei,
En foegje 't en loegje [4]) 't
mei 'n strieke ef in raei [5]),
En strike 't en plakke 't,
nei foechsum bistek,
Goe sljuchte torjuchte [6])
mei poatsjes en bek,
As 't mitseljen dien [7]) is,
biklaeije [8]) w' op 't lêst
Mei moas en mei plomkes
de boäijem fen 't nêst,
Sa sitt' wy by nachttiid
by ûnwaer ef wyn,
Den kûskes en smoutsjes [9])
mei 't wyfke deryn,
En habbe, as ús seis, saun-
tal [10]) berntsjes yet komt,
Wy for út-fen-hûzers [11])
noch gasten nin [12]) romt',
Jin e' tsjerke oan [13]) dêr wenje
wy bêst nei ús sin,
Dat [14]) ek in goe wird ús
birikke yet kin,
Boppe al, stiet in freedlik
from man it ús ta,
Wolle w' ûnder syn hústhek [15])
ús wente graech ha,
Doch oars, as it hjirsa [16])
noch dêrsa net wol,

---

*) Sa, seit it, siske, sjonge de swellen.

(1) Fek, vak in de schuur. — (2) Tsjugge oer gear, tijgen over (iets) te werk. — (3) Wiëtsje, maken nat. — (4) Loegje, vlijen. — (5) Raei, grasspier. — (6) Torjuchte, terecht. — (7) Dien, gedaan. — (8) Biklaeije, bekleeden. — (9) Kûskes en smoutsjes, stilletjes en warmpjes. — (10) Seis-, sauntal, zes-, zevental. — (11) Ut-fen-hûzers, logeerende gasten. — (12) Nin, geen. — (13) Jin 'e tsjerke oan, tegen de kerk aan. — (14) Dat, zoodat. — (15) Hústhek, huisdak. — (16) Hjirsa, hier; sa = zoo versterkt de aanwijzende kracht.

Jaen w' ek ûnder tillen[1])
en brêgen ús dol[2]).
Hest', bûrman, in klûtsjen[3])?
jouw dat mar oan my,
Ik ha hjir hwet rûchte[4]),
dat 's gading for dy:
As ien sa hwet oer het,
in oar hwet to koärt,
Wy helpe mankoaren
bûrskiplik mei foärt,
Sa reitsje[5]) wy handich
mei 't nestjen op stel,
En sjonge ris froalik
de sang fen de swel:

»Forline jier,
Do ik hjir wier,
Wier dit fek fol
En dat fek fol,
En nou is 't allegeärre tiere liere liere liere l..e..e..ch."

Komt in mosk op ús ta,
Om it nêst, dat wy ha,
Us skelmsk as in kaper t' ûntsetten[6]);
Elk uzer docht mei,
Wy fytrje[7]) him wei,
En wite 't him wol to biletten.

As er wikel[8]) ef earn[9])
Ef de hauk[10]) it bistean
Op 't oare frij fûgelt to loeren,
Den kytlet ús blôed,
Wy flink en fol môed,
Us krije se net yn de klôeren[11]).

Ha w' in seinröp[12]) earst jown
Oan de fûgels yn 't roun,
En glûpe de hinnen biside,
Den wy er op yn
Sa rêd as de wyn,
Wy doare[13]) de skobbert bistride *).

---

(1) **Tillen**, kleine houten bruggen. — (2) **Jaen wy ... ús dol**, zetten wij ons neer' vestigen wij ons. — (3) **Klútsjen**, kluitje. — (4) **Rûchte**, ruigte, b. v. grasspiertjes. — (5) **Reitsje op stel**, komen in gereedheid. — (6) **Untsetten**, ontzetten, berooven. — (7) **Fytrje wei**, jagen weg. — (8) **Wikel**, wouw, valk. — (9) **Earn**, arend. — (10) **Hauk**, havik. — (11) **Klôeren**, (klaveren), klauwen. — (12) **Seinröp**, seinroep, waarschuwende kreet. — (13) **Doare**, durven.

*) As de swellen in rôffûgel sjugge, litte se in eang lûd heare, om de oare fûgels, en

Jouw him hommels in pjuk [1]),
En den gau wer wjuk-wjuk,
De ropsek [2]) kin lang ús net krije,
En ha wy ôerwoun,
Strykt er ôf [3]) for ús boun,
Den kin it in sankje wer lije:

»Forline jier,
Do ik hjir wier,
Wier dit fek fol,
En dat fek fol,
En nou is 't allegeärre tiere liere liere liere l..e..e..ch."

Het 't wyfken ús nestje fol aikes lein,
Den briede wy trou om bar,
En habbe wy pykjes [4]), o den wirdt er flein,
Den stelle w' ús wakker to war,
Den giet er by beide nin tiid forlern,
Hwent hongrige bouterkes binne de bern.

Sa wekket de swel for gôed en blôed,
En wykt for syn plichten net wei,
En teant [5]) er jamk, hwet flinkens en môed,
As me 't mei enoar håldt, formei.
Doch sûnder geröft
Pilet [6]) hy troch de löft,
En saeit mei in swier
As in blits hinne en wer,
Snapt hjir en dêr
In michje yn sa 'n gier.
Den docht er in swaei
Mei in linige draei
Op 'e goate wer del,
En kweelt by syn gaei,
D'ienfåldige sang fen de swel:

»Forline jier,
Do ik hjir wier,
Wier dit fek fol,
En dat fek fol,
En nou is 't allegeärre tiere liere liere liere l..e..e..ch."

*H. S. Sytstra.*

---

binammen de hinnen, to warskouwen. Dizze fljugge dalik út 'e wei; mar de swellen falle op de rôffûgel oan, en forfölgje dy sa heftich, dat er om in gôed hinnekommen siikje moät.

(1) **Pjuk**, prik met den snavel. — (2) **Ropsek**, scheldwoord, evenals vele andere eene samenstelling met **zak**; vraat. — (3) **Strykt er ôf**, wijkt hij. — (4) **Pykjes**, jonge vogeltjes, kale jongen. — (5) **Teant**, toont. — (6) **Pilet**, vliegt als een pijl.

## IN FOÄRLÊZING.

EARDE HEÄRDERS EN HEÄRDERESSEN!

Soundheid, nocht [1]), wille en nut winskje 'k jimme fen herten! Mei it my ek min of mear stram yn 't gemoet sitte, om 't ik yn disse gearkomste yn de earste opslach de pûk fen de histoarje wêze mat, myn môed wirdt stipe [2]) throch it thinkbyld dat myn heärders yet al ynskiklik njunken my binne. Stean ik hjir op in plak dêr egenlik better wittenskiplike hearen passe, ik hoopje 't dêrom alheel end al net lizze to litten. Hwêrôer ik prate scil? Nou ja! In heechachte sprekker sei hjir ienkear: »*Er is al zoo veel geredevoerd, dat men waarlijk een stuk om den hoek is, als men weet waarover men het hebben zal.*" — Ho wier sök sizzen ek wêze mei for sprekkers út de learde wrâld, for my stiet it rommer. In dame het tweintich pear wite hoäzzen en tsien pear skoën, threttsien japonnen en âlve slingerdoeken, en hwet hja mear habbe mei, kin jimme allike min skele as my. Mar dy dame moäst donsje op in bal, en al hofolle [3]) japonnen, doeken, skoën en hoäzzen it minske habbe mochte, dy jonne [4]) wier der oars net brek [5]) as in bal-costúm. Dy selde dame joech oan in earm wyfke in âlde japon, dy omtoärke [6]) en fen onderen feal wier, throch 't slepen op 'e groun. Dy widdou makke dêr in pakje [7]) fen en is dêr mei yn 'e pronk, op 'e bigrafenisse, op 'e kreämbisite, op 'e merke [8]), op 'e brilloft, en as 't mei koärten lökke kin, doar se er wol yn trouwe, seit se. Lyk as dy widdou giet it my, achte Heärders! Hwet ik jimme opdreune kin, is oars net as it bytsje Frysk, dat ús mem en de bôeren my leard habbe. Saeije de greate fûgels boppe yn 'e löft, de lytse bliuwe op 'e groun; dêr wol 'k mei sizze: prate learde hearen ôer hege onderwerpen, ik ôer lege, ta diss' tiid ta licht wol forskopt en fortrape. — Ik, — nou ja, ik doar 't mar efkes sizze, dat 's wier! Hwent wirdt er jimme nei frege as jimme thúskomme, den matte jimme sizze: »Hy hie 't, as 't je bljeaft! ôer" . . . . . ik doar 't net sizze! Wolle jimme 't witte, bear [9]) den dat jimme by Japik syn keamerke steane, den kinne jimme 't heärre. It is

OER PANDIGGELS [10]).

Japik *praet*. Nou wol ik den hjir lykme allinne myn foarlêzing ris ôereidsje [11]). Metten scil my, hoopje 'k, net ôer 't mat komme, dy bûket [12]) er altiid sa nuver mei de koärte klôet op yn. —

*Hy lêst*. Mocht hier immen wêze, dy net wit hwet pandiggels binne, dy mat mar ris in panne fol hjit wetter fen 'e tafel nimme en him ynbyldsje, as

(1) **Nocht**, genoegen. — (2) **Stipe**, gesteund. — (3) **Al hofolle**, hoeveel ook. — (4) **Jonne**, avond. — (5) **Wier der oars net brek**, ontbrak er anders niet. — (6) **Omtoärke**, omsleepte (als van geen waarde). — (7) **Pakje**, jak en rok. — (8) **Merke**, jaarmarkt. — (9) **Bear**, houd u. — (10) **Pandiggels**, panscherven. — (11) **Oereidsje**, overeggen, hier: overlezen. — (12) **Bûket**, beukt, slaat.

er it weibruije [1]) wol, dat de keamersdoar wagewiid iepen stiet, howol dy gôed sletten is; den stuitet er fen sels tobek [2]); ontscjit him den de panne, den komme er throchgeans fen sels pandiggels, en poësket him den dat hjit wetter op 'e teännen dat er him barnt, (dat ik lykwols [3]) nimmen tawinskje) den scil er syn hele libben lang wol onthâlde kinne, hwet dingen pandiggels binne. — Diggels den, hwet dy foärhinne ek wêst habbe, potten, pannen, thégûd of oars hwet, wirde by de bôeren sa dei en wei [4]) allegeärre mar pandiggels neamd, en sa scille wy der ek ôer prate. ***Earst*** ôer 't ontstean en ***Oard*** [5]) ôer de gefôlgen fen pandiggels, en den op 't ***Lêst*** hwet nut er út by enoar geärje.

I.

It ontstean fen diggels bart op safolle menearen, dat it spanne [6]) scil om 't nei to kommen. De spreuk: »*Houdt wat gy hebt!*" is siker yn in oare sin hjir ek fen toepassing. Nimmen, ho de minske oars ek trachtet nei formeardering fen syn foarwerpen, foaral ryksdaelders, sjucht graech fen in heel rút twa heale, of fen in hele trekpot [7]), môlkköm of oars sa hwet, hwa wit hofolle diggels. Dêrom neame wy it ontstean dêr fen earst mar ris ongelök.

In gôede frou en in gôede faem binne bêst mei enoar yn oärder. Is de man fen honk en de bern nei skoälle, den rottelje [8]) dy to geärre wol ris ôer 't ien en 't oar, dat de faem yn hjar wirk altomets forkearde biwegingen makket, en de frou wol warskouwjende sizze mat: »Tryn, pas op, meitse nin diggels!" — »Né frou!" seit Tryn, »hwet sei de frou, scil dy âld strampel trouwe?" — »Ja wis!" seit de frou, »hja binne al röppen [9]). As dy trouwe, den kinne er wol mear trouwe, net Tryn?" — »Ja, dat leau 'k," seit Tryn. »Den scil er yet ek wol in brôek en in baitsje for my opdaegjen komme." — Onder dat praet, dat Tryn wakker haget, steapelt se de lytse pannen yn 'e greate, set se haestich en rimpen op 't thrêdde bôerd [10]) fen de skûtelbank, giet yn 'e hûs en freget wer: »Ho âld scoe er wêze?" — Mar de frou bigjint to kraeijen: »Jiek! . . . . allegeärre diggels!" — Nei efteren! — Ja man! In greate wynhoun [11]) skynde witte wollen to habben [12]), ho skien as Tryn hjar wirk dien hie; hy stiek syn lange bek yn de steapel pannen, dy stiene hwet ing op it bôerd en waerden oerwichtich: klets, dêr laei de bôel! —

Immen dy fôlle mei brekkende waer omgiet, mei handich en teffens foärsichtich mei sök spil wirde: in ongelök, lykwols, sit op in lyts sté. — In ûrke hjir fen dinne roeike [13]) en peasge [14]) nêst jiërren [15]) in pôep mei stiëngûd it paed lâns. De kôer wier leadich [16]) sa 't like, en dêrom scoe er ris hwet

---

(1) **Weibruije**, wegsmijten. — (2) **Tobek**, terug. — (3) **Lykwols**, evenwel; beter: **lykwol**; *Zweedsch* **likväl**, *Hd.* **gleichwohl**. — (4) **Dei en wei**, door de bank; verg. **dagelijks** en **in de wandeling**. — (5) **Oard**, ten anderen. — (6) **Spanne**, bezwaarlijk gaan. — (7) **Trekpot**, lees: **treppot**. — (8) **Rottelje**, babbelen. — (9) **Hja binne al röppen**, de afkondiging van 't huwelijk heeft reeds plaats gehad. — 10 **Thrêdde bôerd**, derde plank. — (11) **Wynhoun**, windhond. — (12) **Witte wollen to habben**, te hebben willen weten. — (13) **Roeike**, roeide. — (14) **Peasge**, schreed met langzamen tred. — (15) **Nêst jiërren**, jaren geleden. — (16) **Leadich**, loodig, zwaar.

rêste. Hy strûpt de bân foär de foärhölle wei, swaeit syn stôk, mei 'n plat boërdtsje der op, efter him, sette dy onder de kôer om dy dêr op steune to litten, en miende him den ris hwet út to pûsten. Mar, o sei! De man wier mei de rêch nei de beamwâl stean gien, de groun wier dêr lös en böl; de stôk sakke dêr yn wei, en hie de man sêftsjes oan de kôer dêr oan ta sjoud, nou skûrde de kôer op syn bar de pôep sa rimpen throch dy beamwâl hinne, dat syn help-röppen net hôefd hie om de minsken, foär hwaens hûs er stie, nei bûten to lokjen. Dêr lei de man mei de rêch op 'e kôer yn 'e sleat. »*Wolt mir da út trekken!*" bea de man, en ringen hie in helpende hân him beet. Dat woe lykwol net, dêrom sei in oar: »Hark ris frjeunen! de draechbânnen matte earst lös." — Nou ja! — Earst de pôep, sjea sa! nou de kôer, sjea dêr! — Dêr stie de pôep mei de wiete krös [1]) op 't gûlen ôf [2]), en dêr stie de kôer, en spuite út stikkene krûken en kannen wol fyftich strielen wetter. Do min seach dat de pôep net stikken wier, laken de omstânners; it wier net to litten, sei in faem. De pôep koe mei syn diggels opkroadsje en by de skea yet ek sahwet skande meinimme.

Wolle myn heärders nou rjucht sprekke twisken de frou en Tryn, ik mei 't graech lije. »Onfoärsichtich," seit de iene. »In ongelök," seit de oare.

— »Wat kost et skaepflees?" rôp jiffrou Gnibbelduit throch 't rût tsjin de slachter. — »Fjouwer stûren," sei baes. — »Ken 't niet foor fierdehalf?" — »Ho sizze jy?" sei baes. — »Foor seuventien centen," sei ik. — »Fen 'e rinten libje?' — »Nou," sei baes, »jild forlieze, jiffrou, dat is oars!" — »Ik sei, as baes et my foor sestien centen brenge kon, dan nam ik drie pon." — »Ho sizze jy?" sei baes, en mei dat er him er nei jaen scoe om better heärre to kinnen, stompt er mei syn flesk-aedtsje [3]) throch de glêzen. »Lompert!" sei jiffrou, »dat kan je betale, hoor!" — »Ho sizze jy?" sei baes; »in lilk ongemak! Ho kaem it? Nou, ik scil jiffrou strak flesk bringe."

Baes Leffert wier yet danige mâl mei syn wiif. As 't reinde [4]), scoe er him wol throchwiet reine litte om mei in twa-earige wetterpôt de tonne yn 'e hûs fol to toaijen [5]). Nou wier 't, as de jonges mienden, dat dat baes ôfleard wirde moäst. Dêrom bismarden se baes syn efterdoarsdrompel, dy hwet heech wier, mei sjippe. Baes wraggele wer mei syn wetterpôt oan de drompel ta. »Pas op, fal net, baes!" sei de kûpers jonge. — »Jouw [6]) dou dy mar ou!" sei baes, »dou hôefst er net mei de noas op!" en . . . . bir . . . sei baes en dêr fôel er. — »Matte jy er mei de noas op, baes?" frege dy jonge slûchslim. — »Hwet is 't nou?" sei Heabelsje. — »Och, ik fal my út enoar," sei baes. »In ongelök! de pôt stikken!" — »Baes wier der to thicht mei de noas op!" rôp dy jonge yet ris. In oare kliber [7]) jonges stie by 't finster to gik-oanstekken, en hja fôelen hast om fen laitsen. — »Ho kaemst dêr ek sa bryk by?" sei Heabeltsje. — »Mei de

---

(1) Wiete krös, natte pak. — (2) Op 't gûlen ôf, bij 't huilen af. — (3) Fleskaedtsje, vleeschbakje. — (4) Reinde, regende. — (5) Toaijen, togen, sleepen, sjouwen. — (6) Jouw dy ou, maak u weg. — (7) Kliber, troep.

noas!" rôp de kûpers jonge. — Hwet min gôed miende kin yen al nuver ta skea en skande op 'e lea komme. Baes seit, it wier in ongelök, en biklage de wetterpôt, lyk as in kommiis dy ris forflokte.

Dy kommiis wier in heel oanfallich [1]) man oars; syn wiif fix kras. Mar wier it wyfke for in kear ris fen honk den moäst hy húshâlde. Nou hie er mear nocht oan iten as oan skûtelwaskjen; dêrom geärre er de smoärge skûtels in hele wike op en sette dy de keamer yn 't roun. Roan 't den op 't lêst ôer de hege skoën, den strûpte er de mouwen op, en ien, twa, thrije fleagen de skûtels en pannen throch syn hannen, en 't paed nei 't kaminet en 't bêd waerd wer rom. Dat wirk hie er ienkear bisljuchte [2]), en kaem do handich throch de foärdoar mei in greate pôt mei wetter. Hy sjucht yn 't waer: »Heerlik weertsje van daag!" tilt de pôt yn 'e hichte en lapt [3]) him midden yn de smoärge wei. De earmen lit er sakje, en bigjint sa fûl as er kin to flokken. Hy hie 't smoärch skûtelwetter allinne mar misse wold: — glêd forsind!

Mear ongelökkige diggelmeitserij wol ik mar net opneame; hwent dat waerd in wirk sonder ein. Kin min 't bynei net skiede soms, as 't ongelök of rökkeloasens, dommens of onfoärsichtigens is, to better kin min 't sjeän as 't mei opset komt. Hwet wirdt er soms út ôerdwealskens net hinne bruid? ja, mei de hjitte hölle der hinne saeid? Hwet is 't ougryslik, as in man, dy de forsoärger fen 't húsgesin heärt to wêzen, mei de biroaide hölle thús komt, en om syn byenoärhâldend wyfke to hunen [4]) en to pleagjen, alles koärt en klien slacht. Siker! stiet min sa ris by de diggels, dy sa'n wyfke kritende op de yeskbult [5]) brocht, den komme der licht eärnstige thinkbylden yn yen op. Wol mei min den sizze:

Jenever, o vloekvocht! wat zijt gij een pest!
De dorst, dien gij opwekt, wordt nimmer gelescht.
Wat teelt gij op aard niet al jammer en druk!
Wat kost gij er velen hun eeuwig geluk!

Né, de ôerdwealsce dronkene mei him formeitse mei diggelmeitsen, dy in ongelök bigiet net. Jout it lykwol — dronken of net dronken — altiid hast deilisskip of getsier [6]), omdat it skea oanbringt; ik scoe dêrthroch it oarde deel fen myn foárlêzing — de gefölgen fen diggelmeitsen — hast yn twa wirden bifetsje kinne, namelik disse: Taeije gesichten.

## II.

Jawol, taeije gesichten! Jamk kin it rotteljen fen in thépantsje it oangenaemste petear [7]) yn hirde wirden en stoefe troänjes foroarje. Flökke, tsiere, kibje, skrieme, stúnje, sjea dêr, hwet er faken op fölget. Boaden út de tsjinst; dat en folle mear yet, om de weardije fen in stoater [8]) faek. Lykwol

(1) Oanfallich, innemend. — (2) Bisljuchte, beslecht, beredderd. — (3) Lapt, werpt; in 't algem. = verrichten. — (4) Hunen, hoonen. — (5) Yeskbult, mestvaalt. — (6) Getsier, getwist, gekijf. — (7) Petear, gesprek. — (8) Stoater, $12^1/_2$ cent.

rint ik ek wol better ôf. »'t Is gôed dat it potskip of de panwinkel net fier ôf is," heärde 'k wol ris sizzen, of: »Dat is gôed for de glêsmakker." — En sök sizzen, hofolle kin 't net bybringe ta 't libbenslök? dêr de geringste dingen yn 't húslike libben faek de measte wille oanbringe.

— »Hui la! bist dêr Japik?" röpt Metten foär de doar. »Heärst my net tsjin de doar oan skoppen?"

— »Né, ik wier oan 't lêzen," seit Japik, wylst er Metten der yn lit.

Metten. Nou ja, òer pandiggels! Der stean wol tweintich minsken foär de doar to harkjen. De gefölgen bist oan ta; nou scil ik dy dêr ta helpe..

Japik. Och, Metten, kom moarn joun wer!

Metten. Gôed! Mar ik wol dy earst hwet sizze. Ik bin, leau 'k, throch ongelök yn 'e wrâld rekke; brike setten [1]) sonder ein! — Dou witste, dat hjir to Stoppelgea bynei nin skylfisk kaem, foär dat de feart slatten en de strjitwei nei Leauwerd klear wier. Us heit bongele [2]) jimmer fen sûr stip en skylfiskkoppen. Dêr kom ik ris by de hear Liifrêst, dy òer fisk praette. — »Skelfis," sei de man, »lust je fader graech, hé Marten!" — »Ja, mynhear," sei 'k. — »Jou ook, Marten?" — »Nou, ik kin dy skepsels net," siz ik, »ik ha ljeäver grôttenbrij [3])." — »Welsoo! Nou, kom dan om in present fan my foor je fader." — »Bêst, mynhear," siz ik, »ik scil moarn mei de *morgenstond* komme." — Dêr nim ik yn 'e skimerjoun ús brijkom [4]), en röp by mynhear: »Is er hwa [5])?" — »Ja," sei de feint, »komm'je nou eerst, in de avondstond? Menheer had je met de morgenstond al ferwacht." — »Nou ja, dêr kom ik ek mei," siz ik. »Ik hab *De morgenstond Heeft goud in den mond* onder de earm, en *De avondstond Daalt neer in 't rond* is niis fen 't souderbôerd gliden mei grouwe eärten. — »Nou, hier heb je in dikke skelfis," sei de feint, »et komplement an je fader; die houdt fan grappen." — Nou talme de feint sa lang mei my om, dat it tsjuster waerd as pik. »Je mutte 't deksel der op houe," sei er, »hy mocht er út springe!" — Mynhear wenne mar in hûs thrije fjouwer fen ús ôf; onder 't nei hûs gean tilde ik it deksel efkes op, en fielde ris hwet ding as 't wier; ik thochte, 't scil gjin flie [6]) wêze. »Och heden!" sei ik yn my sels, »hwet binne dat rûge skepsels! Hwet ha dy bisten lange skerpe neils op 'e teännen!" — Ik koe 't my net bigripe dat er libbe, hwent hy forrepte him net. Wylst ik sa oan ús foärdoar taroan, en de doar opfiere woe, dy folle yn 't kier stie, seach ik net dat er do op stie, — en dêr foel ik! — net for de earste kear! — »Mem!" rôp ik, »kom mei ljocht! ik hab in skylfisk, oars ontkomt er my! Ik bin fallen; ik ha my biseard oan 'e mûle." — Dêr kamen ús heit en ús mem en ús houn alle thrije oansetten. En hwet ding mienste, dat ik fêst hâlde? — In deade kat, myn jonge! — »Nou, dy grap is my bötter nôch [7])," sei ús heit. — »Dy skoane brijkom stikken!" sei ús mem. — »En de bek opskûrd en alheel blòed!" sei ik. Ja man, dat wier fen dy gefölgen — dêr wierst oan ta, net Japik? — ik moäst nei ús âlde dokterom. Hy bithomke [8]) myn mûlwirk. »Pas op!" siz

(1) **Brike setten**, ongelukkige (lett. scheeve, schuinsche) zetten. — (2) **Bongele**, praatte, zeurde. — (3) **Grôttenbrij**, grutten brij. — (4) **Brijkom**; de groote schotels zijn dikwijls met randschriften, spreuken of versjes voorzien. — (5) **Hwa**, (wie) iemand. — (6) **Flie**, vloo. — (7) **Bötter nôch**, erg genoeg. — (8) **Bithomke**, betastte met den duim.

ik, »skûr him net fiërder op!" — »Hoe is dat komen?" frege dokter. — »Niis," sei 'k, »mei de *morgenstond* bin 'k fallen." — »'t Is nou ommers al avend, jongetje! Waarom niet aanstons te kommen? — 't Siet er freemd ût!" — »Hea, dokter! ik bin hjir dalik ût in fjouweren hinne draefd. Jy matte bigripe, de *morgenstond* dat is in brijkom!" — »Laat je hoofd es sien!" sei dokter; »je spreke so wonderlik, heb je de harsens ok beseerd?" — »Ei kom, dokter! mealt jo sels de plasse [1])?" — »Ja, kyk!" sei dokter, en do draeide er syn âlde prûk yn 't roun. — Saun [2]) wike ha 'k in plaster op 'e waffel [3]) hawn, eär't it better wier. Dat wieren de gefölgen! — — Mar astou dyn foarlêzing oanfetteste, Japik, den mast wol sizze fen »Heärders!" mar net fen »Heärderessen." Ik frege niis by baes smid: »Ha jy ek efkes in heak for my to lien? de loskeat [4]) is stikken." — »Jawol," sei baes. »Jaen mar ien fen dy *essen!*" sei er tsjin de feint; »dat binne goede heaken." — Seistou nou fen Heärderessen, Japik! den koene de froulju miene, dat elk fen hjar in âld heak wier. — Nou, gôeden joun!

Japik. Joun, Metten! Hwet hest it wer mål [5])!

## III.

Metten bringt my hwêr ik wêze woe, ik mien by dy spreuken, dy yn somlike boärden of pannen stean. Dy spreuken, dy ik op safolle pandiggels, thichte by en fen fierens, op hiemen en lânnen, sjoen hab, binne de oanliedende oarsaken wêst, dat ik er in opstel ôer makke.

Ho nuttich it for de minskelike maetskippij is dat de brekkende waren oan diggels reitse, scoene de forkeapers tsjûge kenne, sawol as de minsken dy se meitse en net forbrûke. Ho skoan it in minske past om to hâlden hwet er het, scoene allike gôed dy earme stakkerts tsjûge, dy by 't brekken fen in itenspanne hjar faken mei de ôerbleaune diggels bihelpe matte, dy sels den yet wol meager fold [6]) binne. — Is lykwols de iene syn skea de oare syn brea, den past it wolstelde lju net, om ôer in lyts ongelôkje sa fel to bearen. Earmen leart it foärsichtigens. Klibberje [7]) wy allegeärre oan de wrâld en hwet dy foärtbringt, en hwet yen sa gleaun [8]) yn de eagen blinke kin, den sjugge wy faker nôch dat it brösse, brekkende waer is. Wy nimme 't just net kwea, dat elk yn syn stân en nei syn formogen him fen nedige dingen en forsiersels foärsjucht: o né! Teffens miene wy frij to habben om ût dy dingen, al binn' 't mar pandiggels, learing en nut to sûgen. —

In mefrou het in servys sök âld, nijsgiërrich [9]), wonderbaerlik porslein, dat alle greaten, dy it biwonderje, graech hjar lêste hondert goune joegen om it to bisitten. Dat streaket [10]) dy mefrou den danich. Hja kin in disse biwondering hjar hele libben slite, hwent min seit dat yn de hele wrâld

(1) Plasse, segment van een bol; dingen die daarop gelijken; hoofdschedel, hier voor hoofd. — (2) Saun, zeven. — (3) Waffel, (wafel) mond. — (4) Loskeat, ijzeren haak aan den disselboom van een boerenwagen. — (5) Hwet hest it wer mål, wat sla je weer door. — (6) Meager föld, schraal gevuld. — (7) Klibberje, kleven, hechten. — (8) Gleaun, gloeiend, schitterend. — (9) Nijsgiërrich, zeldzaam; vergel. *Fr.* curieux. — (10) Streakot, (strookt) streelt.

sŏk porslein net mear to krijen is, fen dy stoffe, sa biskildere en sa âld. It is ek in erf fen âlder ta âlder. Mefrou Blinker is in gôed, wolmienend minske; hja docht folle gôed oan de earmen. Jonge fammen út de lege stân nimt se oan hûs, himmelt se op, leart se seden en menearen, en makket er fammen fen dy klinke as klokken. Skoĕnmakkers Iebel is de lêste dy dat lŏk to bar [1]) fôel. Iebel wier handich en skoan fen oannimmen [2]); mefrou bitroude hjar alle ding; mar mei de mûle wier Iebel throchgeans foarbarich en frij hwet rou: dat woe mar net ôfleare. — »Mefrou, komme jy efkes foar!" sei se ienkear. — »Foei, Iebeltje! als 't mefrou belieft! mut je segge." — »Ja, dat spant om dat altiid to onthâlden. Nou, as 't mefrou biljeaft! ik hab foar dat grou blau thégûd fen 't spyn [3]) reage [4]) mei 't lear." — »Och hemel!" sei mefrou, en bistoar as in dôek. — »Myn ljeave minske!" sei Iebel forwondere, »it is in ongelŏk! Wirde jy nou fûl [5])? Ik wol jo wol graech in heal dozyn helte moäijer wer jaen, mei earkes en reade blommen. Sjoerd *Wip* leit hjir mei 't potskip." — »Skepsel!" seit mefrou, en wart [6]) Iebel, dy hjar helpe wol, ôf. — De gefŏlgen: Iebel út 'e hier; mefrou senuwachtich en siik, — en earme fammen kinne by mefrou nin plak mear krije. — Dat it mefrou Blinker roude om hjar servys is allike min in wonder, as dat Iebel in ongelŏk bigong. Beide minskelik! — It lexum for ús is mar, dat wy net nei eare, rom en bisittingen jeije, dy ier of let yn diggels foroarje. Hwet in moai sinnebyld for ús greate forwachtingen en plannen, dy faek as reek forstouwe. Wol wirdt it soms bisocht as 't ek wer steapelje wol, en sizze wy: sa wier it en sa moäst it! — krekt as mefrou, do se hjar moaije diggels gearpaste sei: »So sat et!" Mar diggels bliuwe diggels of biplastere reau [7]).

Do dy mefrou wer hwet op 'e hael kaem brochte in bôerefamke hjar ris bûter yn in braskôer. »Wat nou," sei mefrou, »boter in 'en boerebord? Waarom geen wit?" — »Och mefrou, sei 't famke, »ús wite panne is oan diggels. Mem het koärts gûds [8]) mei lêzen [9]) koft; dêr habbe wy sa 'n nocht oan. Sjuch, yn disse stiet: ***Arm en rijk Bij God gelijk***. Den ha wy thús yet: ***Porselein en glas Dat breekt zoo ras!*** en: ***Wensch u niet rijk; Goud is maar slijk***, en: ***Een vroom gemoed Is 't hoogste goed***, en: ***Wie God bemint Heeft God tot vrind***. O, wy habbe sa 'n bulte [10]), mefrou." — »Hoe gaet et moeder met de kleine?" frege mefrou. »Hoeveel broers en susjes heb je nou wel?" — »Fen elkmes seis," sei 't famke. — »O, wat 'en boterhammen daags!" — »Ja," sei 't famke, »wy habbe ek in panne, dêr stiet yn: ***God geeft in nood Ons hulp en brood***." — »Je ouders moete nog al 'en hooge huur fan de boerderij geve; 't komt seker sober om!" — »It knypt wol ris hwet, mefrou! Wy habbe ek in panne dêr yn stiet: ***Honger maakt raauwe boonen zoet***, en: ***Besteed uw tijd Met noeste vlijt***, en: ***Sparen en garen, Dan kan men het klaren***, en: ***Houdt maar aan! Het raakt gedaan. — De boerenstand Doet nut in 't land. — Weinig geld, Weinig zorg.***

(1) To bar, te beurt. — (2) Skoan fen oannimmen, uitmuntend van aannemen, flink kunnende leeren. — (3) Spyn, spinde, kast. — (4) Reage, geraagd, gegooid. — (5) Fûl, boos. — (6) Wart ôf, weert af. — (7) Reau, allerhande goederen, ook gereedschap, een stel van iets enz. — (8) Gûds, sommigen, eenigen, hier als pron. dem., daarvan, er. — (9) Lêzen, alles wat gelezen kan worden. — (10) Bulte, boel, menigte.

En den yet ien fen *Smakelik eten!* mefrou!" — »Wel," sei mefrou, »wat kan je fan buten opsegge!" — »Ja, mefrou, en den prate heit en hjar ôer dy spreukjes, as 't wol wier is of net. Lêsten tsierden [1]) heit en mem hast ôer *Weinig geld*, *weinig zorg*. Dat roan so heech, dat heit dreamde dy nacht, sei er, dat Piter *Belle* en Sytske *Slof* dy fyôeldonsen [2]) op houten klompen op de lege tafel, foär de kâlde hird, mei in grude strie [3]) yn 't feinster. — »Wel meiske," sei mefrou, »ik loof jou leere meer fan bonte borden als ik fan witte. Hier is wat foor je spreuk-opseggen! ('t Famke krige in stûr.) Moeder dag seggen, hoor!" —

Myn onderwerp, Achte Taheärders! wirdt riker. Moch immen my foär de skinen smite, dat it, ja, wol in aerdich stikje út it deistich [4]) libben is; mar lykwols hast net toldwaende for in Nutspreek: dy wol ik mei 't fölgjende tsjinje. De *Maatschappij tot nut van 't Algemeen* het sont hjar bistean machtich tolle gôeds stichte en stichtsje wold. Hwêrtroch meast? Throch skriften for de gemiene man. Faek wier dat wol ris tröffen, mar ik think hast fen yet faker mis, for sa fier [5]) mis namelik; dat de lêsbere waer, dy fen de *Maatschappij* útgong, net gretich oannomd waerd. »Hwet habbe jy dêr?" waerd my foär jiërren ris frege, do 'k in boek út de bibliotheek fen de *Maatschappij* helle hie. — »In ding fen *'t Nut*." — »Ei, is 't oars net? Stiet de bril [6]) der al foar yn?" *) — Kaem dat nou fêst ek al, lyk as söks meast al komt, dat de *Maatschappij* gôeddwaen woe tsjin wille en thank? Of lit in minske aerd it net ta om him it ien of 't oar ta to thwingen? Of is licht yn dy soarte fen boeken de styl to drôech en ientoanich, omdat de skriuwers to folle forboun binne oan 't foärskrift? — Ik lit it allegeärre dêr. De *Maatschappij*, trou oan hjar bigjinsels, fart foärt, al spatte somlike fen hjar plannen en útsichten oan diggels. Priisfragen, om de minsken sedelik en stoffelik foardeel to biskikken, fölgje yet de iene op de oare. Fiks! Mar nou woe ik myn heärders wol ris freegje, as hja der wol ris om thocht habbe, ho aerdich en stil de pannen, dy de minsken brûke, hjar teffens spreuken onder de eagen bringe, dy min út de boeken net siikje wol. Sels de Bibel is by de measten, hwet ik ris sizzen heärde: *»of een pronkstuk, dat men zelden voorzichtig opent, of een verschoven boek."* — Jouwe dy spreuken faek stoffe ta praten en thinken, lyk as ik it wol bywenne, den scil it nimmen mear nij dwaen, dat de prikke [7]), hwêrmei de panskriuwer syn spreuken kladdet, fiktoarje kraeije kin ôer de pinne fen de learde [8]), dy opfette wirdt om fölksheil to bifoärderjen. Ta forbettering fen panspreuken hab ik nea nin priisfrage sjoen, ta forbettering fen lietsjes wol dit en dat. — Wolnou, Taheärders! komt dy spreukskriuwers ek eare ta? Ommers de measte spreuken yn pannen, al is er faek in letter to folle of to min yn, binne sa, dat ien dêrfen wol in opstel wirdich is: sedeleas hab ik se nea sjoen. Eare den de pannebakker en skriuwer!

---

(*) Foar yn de boeken fen de *Maatschappij* plichte as wapen to stean, de earepenning mei hjar twa kanten nêst elkoar oan in kranske, in figuer dy frij hwet op in bril like.

(1) Tsierden, keven, kibbelden, twistten. — (2) Dat P. *B.* en S. *S.* dy fyôeldonsen, dat P. *B.* en S. *S.* dansten als voor de viool. — (3) Grude strie, bos stroo. — (4) Deistich, dagelijks. — (5) Sa fier, zoover. — (6) Bril, lees: brul. — (7) Prikke, stift, stokje. — (8) Learde, geleerde.

Alle pannen, Achte Heärders! wirde ier of let diggels, alle kastielen pún. Ik wol dêrom dat thinkbyld graech beet hâlde, dat in man fen stúdsje sa omtrint utere: »*Als de wind het stof van uwe in puin verkeerde luchtkasteelen met zich voert, en gij wanhopende omdwaalt of bezig zijt andere, nog grootere te scheppen, ik bid u, neem den Bijbel!*" Hy koe dat mei folle rjucht sizze, en yet mear fölgje litte; ik lykwol, trou oan myn onderwerp, siz: As immen yn 't hjitst fen in simmerdei nei syn wirk trapet, de rêch fol, de hannen fol, de bûsen [1]) lykwols leech, — en it gemôet sa barstende fol, dat de môed him sa nei de hakken sakket, dat hy er hast ôer ströffelt, den falt syn each op in smoärge pandiggel oan 't paed. Mei moeite lêst er dêr op: *Biddend gelooven, Komt alles te boven.* Sa 'n spreuk kin immen treffe as in thongerslach.

Komt in minske throch syn bidriuw yn oanreitsing mei heech en leech; sawol op 't uterste fen in tôerspits as yn de leechste kelder fen in slot of kastiel: sawol by swiid klaeide [2]) minsken en kostlike meubels, as dêr de iene belle de oare slacht [3]), en in blyn hynzer [4]) nin skea oanrjuchtsje kin; as sök ien den dat wrâldsbirin [5]) neigiet en oerthinkt ho dat onderskie sa great is; ho hy wol graech sá en sá libje scoe en woe, en lykwol mei folle oaren just sá en sá libje *mat*, en dêrby opmerkt, dat min licht mear út need as út ljeafde ta God yen just sá tsjûrje lit: den falt syn each op in pandiggel mei disse spreuke: *Het is geen laagheid, voor God te bukken.* Né, as wy oan in weitsende Foarsienichheid leauwe, den mat al hwet ús tsjintribelt ta ús foardeel útdije. *De deugd verheugt*, stiet op mannich pandiggel. *Hoogmoed komt voor de val.* — »*De deugd verheugt!* ja, dat is sa!" seit men op 'e rige wei [6]); as min 't by onderfining ek sa gôed wit?! Dêr woe 'k wel efkes op neithinke. As in minske deugdsum libbet docht er him sels it measte gôed; gemôetsrêst is syu lean. Lykwol is de striid soms bare swier (dat forhûget fêst net!) en forwint de deugdsume jimmer; hwet in heech nöchlik fielen [7]) is dat! En den wirdt hy dêr licht great op; kin dat wirde eär 't er 't sels wit. Alle kwea doar hy onder de eagen sjeän, en fêst scil de greate Rjuchter, thinkt er, him net ôfwîze: hy is sa heilich! — Sök ien, dy lit syn bigjinsel ris hwet farre en is sa nau net mear yn lytse dingen; dat nimt sa folle ta dat hy falt; ik wol sizze hy bigiet in ondeugd, dy al syn greate ynbylde deugd to neate makket. Al is 't yn 't each fen de wrâld sa slim net, hy fielt him forbritsen. It rjuchte birou bringt him dêr hwêr forbritsene herten en forsleine geasten oannomd wirde, en krekt as kaem er in ljochtstriel fen böppen, sa sillich fielt er him throch it gelove dat syn skild forjown is. Hwêr wier nou de heechmôed? Meast yn de deugd. Of scoe dy fal, dy ondeugd ús ek like thicht by de Hear bringe kinne, as dat wy, *sa deugdsum* net fallen wieren? Alteast mien ik it sa dúdlik makke to habben, dat ek de ondeugd forhûgje kin. De gefölgen fen in ondeugd, woe 'k sizze, kinne den licht better godsfrucht preekje as heechmôedige deugd.

---

(1) **Bûsen**, zakken. — (2) **Swiid klaeide**, sierlijk gekleed. — (3) **Dêr de iene belle** enz., waar de lompen tegen elkaar slaan. — (4) **Blyn hynzer**, blind paard. — (5) **Wrâldsbirin**, werelds beloop. — (6) **Op 'e rige wei**, op de rij af, algemeen. — (7) **Fielen**, gevoel.

't Is krekt as ik er nocht oan krij, en ik wol yet ris, for de foroaring, sa'n pandiggelspreuk hinne en wer thriuwe. — »*Beter benijd dan beklaagd!*" sei in wol binôge man tsjin syn wyfke, dy hast net forkropje koe dat er fen hjar sein waerd: »Ho dy lju sa yn 'e hichte kliuwe, dêr kin nimmen by. It seil wirdt mar heger en heger helle; nimmen kin dôch fiërder leäppe[1]) as syn pols lang is." — »Dat komt dat it ús sa skoan giet," sei de man. »Ik stek de hannen út, ik wit hwêr Abraham de mostert hellet, ik libje mei dy yn frede, dêr wy beide God earje en thankje." — Dat wyfke waerd siik, en mei koärten[2]) deadlike min[3]); dy siikte fen 't minske dûrre sa lang, dat it al hjar wolfeart forslynde. »Och heden!" seijen de lju, »hja wieren dêr beide oars altiid sa klôek en krîgel tsjin oan, en nou is 't allegeärre ellinde." — »Den bist net bang fen stjerren?" frege de skriemende man oan syn wiif, do se op 't uterste lei. — »O, né," sei se. »Do it ús sa skoan gong, miende ik dat ik frede hie; lykwol klibbere ik alheel oan de wrâld. Nou hab ik it neatige fen alle wrâldske bisittingen field. Op dit eagenblik[4]) fiel ik allinne dy frede, dy wy yn 't oare libben wer brûke kinne." — Wer hie it rabbelfölkjen[5]) in oaren beet, dy 't onneikomlike skoan gong: goud en silver hwet er blonk. — »Hwet in onderskie!" waerd er sein, »dêr leit in minske op 't stjerren, mei alles brek[6]), en hjir is 't allegeärre ôerdwealskens[7]). As ik safölle bisiet, ik scoe 't oars oanlizze!" — Nou wier 't sa, dy binide minsken libben mei hjar ôerflôed forkeard. Dêrom sei de man, do er syn panne mei böppeneamde spreuk wer seach: »Ik leau it is *beter beklaagd dan benijd.*"

Scoe ik alle spreuken ôpneame, dy op pandiggels forspraet lizze, dat scoe ús forthrette: ik kip er mar inkelden út. — *Leer u zelven kennen! Ken u zelven.* — Nou wol ik yn koärte wirden bilidenisse dwaen ho fier as ik mei minske- en selskennisse hinne bin. It komt hjir op del: In minske is in nuver[8]) ding! — In âld man klaget yen syn need; hy het yn 't libben, seit er, oars net as forthriet. Howol dy man to bôek stiet for immen dy in dwarsbongel en ondogensk is, krijt er yen throch syn hege jiërren hast by 't hert. Syn soan, seit er, het mei in fine set him syn hûs en bisittingen onbrûk makke en sels yn bislach nomd; dêr hy yn syn fleur sa om wrötten en swalke het, en nou mat er as âld swakkelik man by freämde lju forkeare. Hy winsket dat de Hear him ringen weinimt; it libben is him ta lêst. — »Hwêr sjugge jy sa nei?" freget dy man. — »Ik sjuch," siz ik, »nei dy pandiggel; ik bin in ljeäfhabber fen letters." — »Ja," seit er, »dêr sjuch ik ek wol ris nei." — Ik lês hird op: *Lijdt gij smartelijk verdriet, Veracht daarom Gods liefde niet.* — — Foärt dêrop foryt[9]) dy man him oan greate beane en flökt him de mûle hast út enoar tsjin syn wiif, en daelk dêrop bidt er wer. — Is in minske net in nuver ding?

Lit ús de diggels nou ris in greate wearde jaen. Lang, Achte Heärders! het myn holle myn bôekkas wêst, dêr thrôch scjitte my onder 't skriuwen in mannich rigels út in âld skoälbôek yn 't sin; it wier oer Columbus, de

---

(1) Leäppe, springen. — (2) Mei koärten, binnen kort, weldra. — (3) Min, gevaarlijk, doodziek. — (4) Eagenblik, oogenblik. — (5) Rabbelfölkjen, praatziek, lasterziek volk. — (6) Mei alles brek, gebrek hebbend aan alles. — (7) Oerdwealskens, weelde, overdaad. — (8) Nuver, zonderling. — (9) Foryt, overeet.

ontdekker fen Amerika. »*De inboorlingen kwamen op het verdek eens schips. Een matroos liet aan eenen, die een klomp gouds in de hand hield, een koraal zien, waarop de Indiaan het goud liet vallen en haastig wegliep, meenende dat hij den matroos deerlijk gefopt had. Anderen zochten zorgvuldig de scherven van een gebroken pot op. en lieten er goudkorrels voor vallen.*" — Sadwaende binne diggels wol ris mei goud bitelle, sa 't liket. Seagen dy onbiminstre [1]) minsken gleaun tsjin dat gûd op, dat by hjar alheel onbikind wier, ek onder ús habbe pandiggels in greate wearde for de bern. Ik leau dat de bern hjar faek mei 't stikkene gûd mear formeitse, as de âlden mei 't hele; hwent binne se bûten doar dêr mei beuzich en krûpt de sinne [2]) yn 't nêst, den falt hjar, as se röppen wirde, it yn 'e hûs kommen swier, en sjugge se faek nei hjar boärtersplak [3]) om. Onthâld dat efkes!

Yn mannich pandiggel stiet: *Het einde is de dood op aarde.* Wol wier! Licht as immen yn ús doärp in panne brekt mei dy spreuke, en smyt de diggels bûten doar, licht, sei 'k, nimt den in jonge dy op to platsje saeijen [4]); licht, faek, smyt er nei ús tsjerke en tôer; licht, einlings, komt dy diggel bûten fölle oare grêven [5]) to lânne op de blauwe stien [6]) fen immen, dy foär in pear jier hjir myn foärlêzing oanheärde, en sels letter my frjeunlik frege: »Ho is 't, krije wy ek hwet Frysk fen jo?" — Dy frjeun is ús ontfallen en kin syn plak op ús gearkomsten net wer ynnimme. — Fen de boärtsjende bern onthâlde! sei 'k niis. Ik woe, nei it wisse fen ús pannespreuk oanwiisd to habben, wol hast warskouwje, dat wy as greate minsken dêryn net berneftich [7]) wirde, dat wy net mei it boärtersgûd fen disse wrâld: jild, moaije huzen, klean of húsrie, kinde, soundheid, jonkheid, en al hwet moäis de wrâld mar habbe mei, ús tiid sa böt forboärtsje, dat ús libbenssinne yn 't nêst krûpt eär 't wy er om thinke, en ús Himelheit, as hy ús thús röpt, ús net forwyldere fynt, mar wy klear binne om mei to gean en willich to skieden fen de hele wrâld. *De Heer regeert* stiet yn mannich pandiggel. *Ja, God regeert, geen stervelingen kunnen Hem 't bestuur ontwringen.* Wy meije er ús den wol nei skikke.

It mei fôr in fleurich selskip as dit licht fiis wêze, mar sei 'k niis dat alles pún 'en diggels waerd; nou woe 'k dôch yet wol ris fen fieren freegje: as ús minskelik lichem mear is as hwet diggels yn in houten bak, namelik *den* as wy in toärn [8]) yn 't grêf lein habhe, en er in oare slieper yn ús selde deabêd brocht wirdt. Yn 't grêf.... net mear, frjeunen!

Sjuch nou mar wer yn 't ljeave libben, dat wy allegeärre yet smeitse meije! Smeitse 't yet lang! Brek net folle pannen as jimme earm binne; de riken al to mets, mar nimmen mat folle pröttelje. De iene syn skea is ommers de oare syn brea! Ik wol slute mei riejaen [9]), om it diggelmeitsen foar to kommen. For *earst:* set net in steapel pannen op in smel bôerd, dat de hounen bynei komme kinne. To *twaden:* elk hwa krûk- en kandrager wirdt, mat er om thinke om net to rêsten mei de stôk op in lösse groun. *Thrije:* lit de slachter witte hwet er for 't flesk ha mat, of röp him yn 'e

(1) Onbiminstre, onbeschaafd. — (2) Sinne, zonne. — (3) Boärtersplak, speelplaats. — (4) Platsje saeijen, een platten steen voortzwaaien of werpen. — (5) Grêven, graven. — (6) Blauwe stien, grafzerk. — (7) Berneftich, kinderachtig. — (8) Toärn, poos, tijdlang. — (9) Riejaen, raadgeven.

hûs. *Fjouwer:* bistrui de efterdoarsdrompel mei sân, as jimme wetterdrage. *Fiif:* leegje earst de skûtel-waskerspôt, en sjuch den yn 't waer. *Seis:* saei de brekkende waer, mei de rûzige [1]) of hjitte hölle net òer 't hûs. *Saun:* Draech jimme skylfisk net yn pannen by tsjuster. Fiel earst hwêr de doar is. *Acht:* slaen nea mei de learen lape yn âld porslein. — Binne 't lykwols, tsjin al dy lessen oan, dôch diggels wirden hwet jimme heel hâlde woene, meitse den om in ongelök fen *ien* stoater net for fiif stûren forthriet, mar lês den, ek út hele pannen, de spreuken en bilibje dy!

Ik, Achte Heärders! hab wakker mei diggels smiten; lykwols net om jimme sear to dwaen. Ik scil se nou allegeärre mar wer yn 'e bûse thriuwe, en ik leau, dat it my nea rouwe scil, dat ik hjir joun it wird fierd hab.

---

En nou winskje ik thige, dat it myn lêzers net rouwe mei, dat se 't lêzen habbe. Sit er *gôeds* yn, wolnou, sûch dat er út! Kwea stiket er, leau 'k, alheel net yn; to minsten winsket de skriuwer jimme oars net ta as hwet jimme bliuwend foardeel jout.

*A. Boonemmer.*

---

## DE REIS NEI DE JICHTMASTERS.

»It minskelibben is net altiten rys mei rezinen; it is ek wol ris grôt mei krôde [2])," sei Gabe oan Saskemoi, do er in danigen pine hie oan in honnemiezel [3]), in kwael dêr de skroärren [4]) folle mei oanhelle binne. Dit het syn heit Pibe ek al e'ris onderfoun, as er throch folle ier [5]) opstean en let nei bêd gean, throch folle heljen en skûrren jichtich wirden wier en sa krebintich [6]) as in krôdde [7]). Fen it bêd krôep er nei de hird, en fen 'e hird nei de bêdsiggen [8]). It spinnen fen Saskemoi wier him ta lêst; it keakeljen fen 'e hinnen, it kraeijen fen 'e hoännen, it tsjernjen fen 'e âlde bline [9]) en 't sjongen fen Gabe wier him ta lêst. Mar as de bûrljous [10]) bern mei hjar hipperts [11]) foär 'e glêzen kamen to tôetsjen [12]), sprong er neiby út syn fel, sa noärtich [13]) waerd er. En omdat er fen pine opfleach en nacht noch dei lins [14]) hie, wier er ek meager en thoär [15]) as in latte. Saskemoi, goemoar [16]), bigoan al gau mei hjar Pibom to dokterjen. Hja helle ien âld skinkebonke [17]), dy fiif jier yn in pûdke op 'e hoännebalken lein hie; bûke him mei in heal âldfries opp 'e drompel to knetter en joech Pibe fen it mirch, om er him mei to smarren. Mar hwet de man

---

(1) **Rûzige**, onbesuisde. — (2) **Grôt mei krôde**, gort met krodden (wikkekorrels.) — (3) **Honnemiezel**, huidzweer aan de hand. — (4) **Skroärren**, kleermakers. — (5) **Ier**, vroeg. — (6) **Krebintich**, gebrekkig. — (7) **Krôdde**, zekere voor 't land schadelijke woekerplant, met gele bloem. — (8) **Bêdsigge**, rand van 't bed. — (9) **Bline**, blind paard. — (10) **Bûrljous**, buurlui (Gen.). — (11) **Hipperts**, fluitjes uit boombast, die van de takjes losgeklopt worden, tot zij er afspringen. — (12) **Tôetsjen**, fluiten, blazen. — (13) **Noärtich**, gemelijk, verdrietig. — (14) **Lins**, rust. — (15) **Thoär**, dor, uitgeteerd. — (16) **Goemoar**, bestemoêr. — (17) **Skinkebonke**, het been uit de ham.

smarde, it holp net in bean[1]. Gabe thochte ek dat it better wier, om 't ris mei honnesmoar, kattesmoar oaf hazzesmoar to bisiikjen: in baerch[2]) hie er noait net folle redde sprongen fen sjoen. Pibe bigoan to kroanjen[3], dêrnei lûd to brommen en einlik to kibjen[4]: »Dou biis[5]!" sei er, »dou joust' nearne nei[6]; rounom[7]) hest' de gik mei; throch yl en swaerd[8]) giesthou. Mar it scil yet op dyn kop del komme!" Gabe sei: »Ik haw de gik net mei ús mem, mar mei hjar ienfâldige rie[9]. Om jou mat ik wol erris krite, heit. Mar, heit, gean nei master Freark: dy scil jou better helpje as al dat bargemirch." Pibomme, dy hwette goärrich fen skik wier, threau[10] him brimstich dizze wirden ta: »Hwet eamelste wer fen dat brebiërke[11], Freark! Het er my forline simmer nin grouwe[12] thritich goune nomd, do er my fen 'e galkoarts holpen het? En hwet haw ik er for hawn, heite? In mannich sûre hûshimmelersdrankjes." Gabe sei: »Scoene jou him wol wer ha wolle for dat jild? Ik wyt it wol, it het jou hirder oan 'e fiter litsen[13] as Jan Smid, dy 't wetter nei de piskiker stjûrde; mar dy wier yn in wike dea, en den hâldt it biteljen op, dat yet al gelökkich is for folle ljouwe: want wier it oars, de jildwolven lieten hjar nin rêst yn 't grêf, mar wrotten er hjar wer út as de wylde wolven alear." Dêrmei kaem pastoarske[14], dat nei 't forstân dat se hie, yet al in fornimstich wiif wier, mei in rie by Pibe. Hja hie den 'ris lêzen, dat de fleärbeam in wonderbeam wier, binammen dy op biëntsjekouwen[15] woechsen. As me dêr de bast ôfskylde nei boppen ta en me sea dy, dêr koe me fen switte en koärje[16]: en skylde me him nei onderen ta, den mekke it onderút romte. It dûrre net lang as skoälmasters jonges tôgen al gau in heal fleärbeam fen 'e biëntsjekou by Pibom oer 'e flier: dy waerd ôfroepele nei boppen ta. Mar Pibom hie net lang fen dat middel ynnomd, as hy winske pastoarske mei hjar fleärbeam op 'e biëntsjekou; switte, koärje en al hwet onhuer[17]) wier, die de man. It wier oars noch oars, sei er, as der him in libben rôt[18]) fen onderen nei boppen en fen boppen nei onderen throch 'e thermen roan. Dêr siet Pibom nou mei de pôt[19]) twiske de knibbels[20]) en de holle twiske de hannen. Saskemoi stoe efter him mei de triënnen yn 'e eagen en in pantsje[21])-fol wetter yn 'e hân. Gabe, dy dat hele wirk net noáske[22]), siet stil yn 'e oare hoeke to skroärjen[23]), mei de poänne[24]) op en de kreupel skonk[25]) onder de oare throchslein, en bearde dat er neat seach. Mar einlinge waerd it him eak to mâl. Hy sloech de hölle oerein[26]) en sei: »Jou sprekke slimme wirden, heit! Dat geplaster en gekwaksalver mei âldewiifsmiddels scil ophâlde. Ik helje master Freark." Dizze master Freark wier in kindich lânbrebier[27]) en hwet

(1) **Net in bean**, geen spier (boon). — (2) **Baerch**, varken. — (3) **Kroanjen**, kreunen. — (4) **Kibjen**, kijven. — (5) **Biis**, guit, ondeugd, spotboef. — (6) **Nearne nei**, (nergens naar) om niets. — (7) **Rounom**, (rondom) met alles. — (8) **Throch yl en swaerd**, (eelt en zwoord) door linnen en wollen. — (9) **Rie**, raad. — (10) **Threau ta**, duwde toe. — (11) **Brebiërke**, barbiertje; verg. ben. 27. — (12) **Grouwe**, grove, dikke. — (13) **Oan 'e fiter litsen**, (litsen = part. perf. van **lûke**) aan de koord van de beurs getrokken, veel gekost. — (14) **Pastoarske**, vrouw van den dominé. — (15) **Biëntsjekouwen**, beenderkooien, beenderhokken. — (16) **Koärje** (*Mn.* koren) braken. — (17) **Onhuer**, onzindelijk. — (18) **Rôt**, rot. — (19) **Pôt**, pot. — (20) **Knibbels**, knieën. — (21) **Pantsje**, schoteltje. — (22) **Noáske**, aanstond. — (23) **Skroärjen**, kleermaken. — (24) **Poänne**, slaapmuts. — (25) **Skonk**, been. — (26) **Sloech oerein**, richtte op. — (27) **Lânbrebier**, landbarbier, heelmeester op 't platte land.

yette mear wirdich is as folle to witten, it wier in bjuster foärsichtich man. Dêrom kaem er ek net fier yn 'e wråld. De measte ljouwe thinke, dat se fen îzer en stiel binne en wolle ljeäoer mei hynstemiddels [1]) genêzen wirde, as troch 'e seafte natûr. Do Gabe werom kaem, wier Pîbe dochs yet al bliid dat master komme scoe. »Ik bin oars eang fen dy masters-dranken," sei er, »mar sa ken 't net mear." Gabe sei: »Hwet wy matte, kenne wy ek; mar as 't slim is, matte de hynzers dochs net eärsling [2]) foär 'e wein slein wirde." Dêrmei kaem master ek al: ien gled stoel út de pronkkeamer stie al klear; ien great kekynje [3]) lei al får him yn 't pantsje en de piip lei ré. Do er Pîbomme ien en oar frege hie, sei er: »*Ja*, *Pijbe! hier zal het recept te pas komen*, *waarvan de vrome Job eertijds zoo veel dienst gehad heeft in zijne rampspoeden; en dat recept is: geduld.*" De mûlripe Gabe sei hjir op: »Joegen jimme allegeärre sokke goede rie oan 'e minsken, folle scoen' er wêze, dy hjar jild biwarren, en dy, as de reap [4]) draeid wier, krekt sa fier wêze scoene, as do hja ophouden fen masterjen. Ja," sei er, »ik siz it yette ris, brûkten folle ljouwe dit middel, hja waerden sonder swolgjen en biteljen soun as fisken." Pîbe, dy licht thochte dat sök sizzen master net noäske, groude Gabe mei in pynlike troänje ta: »Håld de bek, er út, ju!" De rimpene jonge, dy sök in noärtsk biskie fen syn fromme heit net wend wier, gong forslein de doar út, en kriet him út op de bûthûsbalken [5]). Mar Saskemoi, åld sloaf, sloech dochs biar [6]) en bermhertichheit wer om 't hert en socht him wer út syn skûlhoale wei. Hja koe hjar Gaebke net kriten sjeän. Master Freark teach nou mei Pîbe to wirk, en mei folle pilkjen, drankjen en smarkjen en yette mear throch seaft iten en hirde bêdden, kaem er sa fier mei de man, dat er op in gripestôk [7]) nei de skûrrereed skoärje [8]) koe om de bargen to bisjeän. Mar it fleach Pîbe net hirder nôch [9]), en hy woe it ris heager bisiikje, sei er tsjin Freark. Hy teach mei 't skip nei in Freäntsjerter profester, dat in kindige skevel [10]) wier: mar dy hear hie noait, ljeau ik, by in boer yn hûs wêst. Dy rette him iten oan, dat Pîbe noait net neamen heärd hie, en klean, dy him to djûr wierne. Hy joech neat mei as in lyts doäske pillen. Pîbe kaem wakker ongetreast wer yn hûs. »Memke," suchte er tsjin Saskemoi, »hwet het dy man my raer iten opjown: seachmoalsop [11]), lapen fen öxen, rys mei podden [12]) er yn, en hwet ik sels wettere moäst ik sels drinke, mei hwet rea' wyn er yn. It scoe licht to fortarren wêze en dêr scoe 'k fen dije." Gabe sei: »Je moästen him ris frege hawwe, as er it fen dat iten hie, dat him syn tsjokke bûk fen de iene beam nei de oare slingere, as er neimiddeis op it bolwirk trape?" Pîbe sei: »Ja, heite, en flewiel moäst ik onder it himd drage." Hindrik, ús moälkers soan, dat in heal stedman wier, joech er dizze forkleärring oan: *sagosoep*, *osselapjes*, *rijstpodding*, *seltzerwater en flanel*. It is net swier to rieden, dat de pro-

(1) Hynstemiddels, paardemiddelen. — (2) Eärsling, achterste voor. — (3) Kekynje, kokinje, stroop- of suikerbal. — (4) Reap, touw van stroo gedraaid.— (5) Bûthús, (buitenhuis, dat door het milhûs aan het woonhuis verbonden is) schuur, stal. — (6) Biar, bier. — (7) Gripestôk, stok van de mestvork. — (8) Skoärje, zich op iets steunend strompelen. — (9) Hirder nôch, snel genoeg. — (10) Kindige skevel, kundige vent. — (11) Seachmoalsop, zaagmeelsoep. — (12) Rys mei podden, rijst met padden.

fester syn biar mei ien rep fortape hie [1]). Sok iten koe Saskemoi net koaitse en Pîbe thocht ek, dat syn foårålders mei grôt en biar åld wirden wierne: dêrom thocht er, dat hy it yette ris heger bisiikje scoe mei de boal [2]) to Ljouwert, dêr Gabe ris om lake. Do er by master Dirk kaem moäst er him ontklaeye, en do er him ris thige bithomke en ûtritsen hie, sei er, dat Pîbe de skammel [3]) fordraeid hie. Dêrom woun er him yn in lang wynsel en joech him in poätsje mei griene boalsalve mei. Mar Pîbe dy bleau sa stiif as in kakstoel. Nei dy tiid kaem er yet thryeris by master Dirk, en do wier er ek in spalling mei oer 'e mûrre, dat him danich bigrutte. Do master Dirks rie op wier, wier Pîbes rie ek wei: hy teach fen 'e iene kwaksalver nei de oare, dy allegeärre mear fen hjar eigene pong hålden as fen Pîbomme, en hja brochten him sa nei oan'e dobbe-ich [4]), dat it nin stroffeljen lije kend hie as Pîbe hie er yn rekke.

It wier op ien reinige [5]) joun, dat Pîbe by thrije ryksteälen [6]) siet to kroanjen, Saskemoi nêst him mei ien rea doekjen oer 'e eagen; de jonges wierne ût 'e hûs; de faem siet to hoässtopjen en knikkebôlle dat de stôel kreake. Dêr kaem Gabe wer mei master Freark oanstoaijen.

Master Freark. *Goeden avond, Pijbe! Hoe gaat het, vriend?*

Pîbe. Mei twa foëtten yn ien hoas.

Master Freark. *Dat zie ik tot mijn leedwezen. Maar ziet gij nu wel, dat gij Jobs geduld noodig hebt?*

Pîbe. Praet dêr net to rimpen oer; hie ik Jobs gedild en frommichheid, den krige ik ek help.

Master Freark. *Nu, Pijbe, ik heb er geen lust toe om meer proeven met u te doen, maar één' goeden raad wil ik u geven. Loop niet te veel naar allerhande kwakzalvers; want dan is uw leven kort. Ik weet raad; ik heb een goed vriend wonen te Groningen; ik bedoel mijn ouden leermeester, doctor Pfificus, een bejaard man van veel ondervinding. Reis daar eens heen. Die zal u ongetwijfeld helpen, zoo iemand u helpen kan. Volg mijn' raad. Ik meen het goed met u.*

Saskemoi seach wol, dat Freark hwette brösser [7]) wirden wier en sochte him al oer to heljen mei thige swiete kofje mei kôeke en thrjouweltsjiis [8]). Mar Freark bleau er by, gedild moäst er ha: en dy him genêze scoe, moäst er ljeauwe, dat him genêze koe. En licht stjûrde er him wol oarwei, omdat er rekkene, dat hy er syn krûd op forsketten hie, en dat dy greate wolfangers er nou ek net swiet fen ite scoene. Gabe thocht ek dat it net tsjoed [9]) wier, 'eris nei ien åld dokter to gean. »Me ken fen in rier [10]) sa folle net bijerje as fen in åld kou," sei er. »Ik leau oars, dat Freark net fiërder komme ken; hy het de pong [11]) om 'e hals lyk as de threddekeals [12]) kij." — Master Freark, dat in grien stedman wier, forstie it net, dat Gabe him priisge en gong er brimstich en noärtich op ou.

(1) Syn biar ens., zijn bier in een oogenblik vertapt had = dat men van zijne diensten niet meer wilde weten. — (2) Boal, beul. — (3) Skammel, het heupbeen. — (4) Dobbe-ich, rand der (graf)kuil. — (5) Reinige, regenachtige. — (6) Rykstealen, rookende kolen. — (7) Brösser, toegeeflijker. — (8) Thrjouweltsjiis, zekere mindere en zachte soort van kaas. — (9) Tsjoed, kwaad. — (10) Rior, eene koe in haar derde levensjaar. — (11) Pong, zak, beurs. — (12) Threddekeals, voor de derde maal gekalfd hebbende.

Mar nei 't se it ris in wike mei eltsjoar bikôge [1]) hiene en Pîbe yette ris hwet sterker wirden wier, folgen hja syn rie dochs; it wier nou dochs in kwea jier en Pîbe koe de reis dwaen.

De blaukes [2]) waerden ynspand, en Rommert tôge Pîbomme nei de wein en sa krôep er by de thixel op. Saskemoi gong mei in bidrukte troänje nêst Pîbomme sitten: Gabe scoe menne en 't wird dwaen by dokter Pfificus te Grins [3]). It wier al let yn 'e hjerst: de beanheärre [4]) waeide en de dyk wier as klaphout sa hird. Gabe wier oars nin hynstetysker [5]): hynzers neamde er folle rikeljous ongedierte. Hy liet de blaukes 'ris thige lös. Saskemoi waerd al eang en frege him, ho dat it sa mâl gong? — »Us Rommert het de wein to folle smard," wier it andert. Dat sei er om it minske to treastsjen; hy wier oars mar heal baes mear. De reed gyng oer Boalswert: hjir moäst Saskemoi it jeárn [6]) nei de wever bringe. Dizze wever, dat in longerige pôep wier, tilde de stîve Pîbe, yn thrije jassen biteard, út de wein, as it ien bosk swevelprikken wier, en sette him yn in pakestôel [7]) del. Hjir waerden hja ris thige trakteärre, en it dûrre net lang, as Gabe bigong al gau mei Toon; sa hjitte de pôep.

Gabe. Wist' ek rie foär de jichte, Toon?

Toon. Jau, manneke! wat scha 't hum da von siggen? Dat zin saucrementsche plaugen. Man 'k wil im in raut geven, dy veul lu pei ons in Detmold de vliegende gicht afkoerirt hat.

Gabe. Kom, Toon! siz op dyn rie. It mat nou dochs út de fiërte komme.

Toon. Noe, manneke! géwet dan acht, man sigge 't nit gelyk an Piet ond Klaus wider over; 't hat mich sulf in harden Prusschen daalder kost.

Gabe. Domme ljous praet! Hwet jout dy dat, as ien oar it wit as net? Lykwol ast' er op set biste, scil ik 't wol swije, as ús heit mar wer holpen wier. En den mocht' ik ek wol lije, daste yet helte wîzer wierste. Ik leau daste in goed dokters-hûd heste, mar de hölle scil dy wol to lyts wêze. Dêrom, hâld dy by de skeärring en ynslach.

Toon. Doe pist ein spitspoev, doe hondsvottige hinkende schneidersgesel! Man 'k wil 't dir sagen, om dyn vaar uut den miserabelen gicht to helfen.

Gabe (*binnens mûle*). Of yn in onseaft útein! — Lês op, Man! ik scil de earen opstekke as in hazze.

Toon. So sel er hingaun ond wikkelen im gansch ond gaar in suver flaachs, ond wan er dan so inne lygt as in jufferken inne rosen, so schol er in schafenfel over im liegen, ond nemen dan in drei leffelvol fischtrane, in half vandelken genever ond twei leffelvol semf.

Gabe. Hwet is semf?

Toon. Moster!

Gabe. Fij, man! Flaex, traen en jenever, dat roaide [8]) yette; mar dêr moster by! Dat wirdt raer iten. Oan 't flaex ken me heärre daste in wever,

(1) Bikôge, besproken; eig. bekauwd. — (2) Blaukes, schimmelpaarden. — (3) Grins, Groningen. — (4) Beanheärre, droge oostelijke wind, die gezegd wordt de boonen te doen rijpen. — (5) Hynstetysker, paardenkooper. — (6) Jeárn, garen. — (7) Pakestoel, gemakkelijke (grootvader-)stoel. — (8) Roaide, paste.

en oan 'e traen en jenever daste in pôep biste; mar dy moster, dêr wit ik nin rie mei. Hark, heite! As ús heit it lêste yn 't rib hie, en alle wîze-ljous rie dien hie, den scoe 'k sizze, it komt in dea baerch op in stek[1]) net oan, mar nou, siz ik, scil hy it net ha, as ik scil nin Gabe hjitte.

Saske. Foi, jonge! Dou mast' de mûle hwette ynriuwe. Toon mient it goe; de man scil ús net fen 'e wâl yn 'e sleat helpe. En de man den yette for ien pôep út to rachen, dat is to bot.

Gabe. Né, mem; Toon ken my wol. Forline Boälswerter merke haw ik en Janke, Hoätse en Wobbel yette by him op ien sûpke[2]) wêst. De Mendeis[3]) yn 'e iere moärntiid, do hawwe wy him noch ien fen syn Dútske margen[4]) út de skoärstiën kaept, mar dy brieken ús lilts op. Do wy se in hjelûre[5]) yn 't liif hawn hiene, wier it patsjen[6]) dien: de fammen mochten ús net sykjen[7]) heärre, sa stonken wy fen 'e knyflok. En dat er in pôep is, ken me wol oan syn skeane tongslach heärre. Dat mat er him ek net skamje; mar as er better weve ken as in Fries, den mat er it him ta in eare rekkenje. En al koe er dat net, dan moäst' er it yette: want dy net fen it lân hâldt, dêr er widze[8]) is, dy binne de beänne[9]) út it wetter to goe.

Saske. Fij! en den de man syn woärsten yette to kaepjen, en dêr den tonei in great wird fen to hâlden, Gabe! Gabe!

Gabe. Hea, mem, as er jou twa reaf[10]) flaex minder oan doek werbrocht as er fen jou omtfinzen hie, den wier de hele stjonkene woärst al bitelle.

Saske. Heär er mar net meaŕ nei, Toon: hy het de gik er mei. Dêr ha jou fiif inkelgounen weeflean, yette tweintich poun toppen en in flêsfol[11]) reämme for 'e kofje.

Toon. Noe, goete frau, Gott befohlen! Dank veur 't wark ond 'e munte. 'k Schal 't ou bal suverkens afweven, ond de rahm dar kan Liesken de kartoffelen in opsnorken. Ond doe, spotvogelken! dick scha 'k nog 'n söpken geven.

Gabe. Ja, Toon; mar nin great sûpke; de blaukes binne my oars rom folhandiger nôch. Wy koene oars wol yn'e blaumodder[12]) by de doeren[13]) en pompebledden to lânne komme yn pleats fen by dokter Pfificus to Grins. As ik hjir Boälswerter merke werkom mei ús âlde Noärger rún, taepje op den; den komt it my op in dripke nidlesmoar[14]) net oan, al woeste er den ek moster by dwaen.

Toon. Noe, manneke! moster oder nicht moster, 't is 'n goede-frunde rath, ond wen dyn vaar em nur einmaal probierte, so broekt' er nau keen dokter meer to laupen. Ond dit wil ik dir nogmaal sagen, pei ons in Detmold had 's recht viel luit kesonnd gemacht.

Fridrich. Hat aber auch recht viel leute zum teufel jeholfen.

---

(1) Stek, steek. — (2) Sûpke, borreltje. — (3) De Mendeis, 's Maandags. — (4) Margen, beulingen. — (5) Hjelûre, half uur. — (6) Patsjen, kussen, vrijen. — (7) Sykjen, ademen. — (8) Widze, gewiegd. — (9) Beänne, boonen. — (10) Reaf, roof, bundel. — (11) Flêsfol, flesch vol. — (12) Blaumodder, blauwachtige klei. — (13) Doeren, zekere waterplanten. — (14) Nidlesmoar, naaldesmeer, drank.

Toon. Halt smaul, Fridrich!

Fridrich. Der wirt da im Rothem Hahn, meister! is dran crepirt.

Toon. Halt smaul, sag ich dir, schlingel!

Fridrich. Weissen sie nicht? der kerl der sein weib jeder Sonabend so ungeheuher durchpriegelte.

Toon. Halt schmaul, hontsfot, sags 'ch dir, oder!

Fridrich. Gnädiger diener, meister!

Gabe. Nou bigint de poep to stjonken. Mar, Toon, wy matt' er út en til ús heit ris út de stôel nei de wein; dy is dêr mei al dat eameljen al yn de swiete rêst fallen. Dy goede man, wier er mar better, den hie ik ek wer wille.

Do se wer op 'e wein sieten kroande Pibe en riboske [1]), en hjitte Gabe net hird to riden op 'e balstiënnen [2]). Saskemoi biskrobbe [3]) him, dat er Toon jimmerwei de foet dwêrs sette. — Gabe sei: »Ja, tsjinaxelje [4]) mei ik graech ris. 't Is in gelök dat domme ljouwe sa goed binne; oars hie ik oan de oare side ek krepel wêst."

Hwet hja fiërder nei de wâlden ta kamen, hwet it foltsen tsjinstfirdiger en better waerd. Nuver seach Saske op, as de höspessen foärt de blaukes útsloegen en yn de stâl laetten, hwêr hja den warem drinken en hjouw're en gêrs krigen by 't bealchfol [5]) en as se for in mannich stûrkes [6]) iten en drinken nôch krigen for hjar thrijen. »Nin wonder," sei Gabe. »'t Jild is hjir djûr, mem; en it is mei de minsken net as mei de kij, hwet fetter, hwet better. Do Heärke jonges de iërdapels sa djûr forkoften, wier er nin dwaen mei to hawwen; oeral hongen s' it baitsje [7]) op; oeral roanen s' er yn as de bölle yn 'e reak [8]); hwet hjar yn 'e wei stoe, waerd net út 'e wei set, mar út 'e wei slingere. Keatsen wier nin wirk for sökke ljouwe: ien biljard moäst er komme om de höspes ryk en hjar sels earm to meitsen. De Franske kelderrotten [9]) laken er om, as dêr hannen as slaeijen [10]) op dy griene tafel kamen mei kromme knoärrige iërdapeldoldersfingers dêr oan; mar hja binne yet net oan'e reap slein."

Pîbe. Fij, jonge! ho sûr it laeitsen my ek falt, ik mat wol, sa raer komst' er wer mei oan.

Gabe. Jou laitse, heit? Dat haw 'k yn nin tsjien wiken sjoen. Kom, dat wier goe. Laeitsen is soun wirk. Och, man, ik woe wol, dat ik myn heal âld skonk miste en jou twa soune werom hiene; den wierne wy beide klear. Skroärje ken me sachts, as me mar goede fingers en gleaune eagen yn 'e holle het. Mar ploeijen en eidsjen dêr heärre eärmen en skonken ta.

Pîbe. Ja, boi, dou mienst' it bêst; dat wit ik wol; mar me mat de mûle wol 'ris hwet ynriuwe. De wiërheid is ien spôek; folle ljouwe skouderje [11]) him, omdat er in bysjager [12]) for hjar eigen rêst is, lyk as greate Gerben fen Jöbbegea wol ris sei.

(1) Riboske, beefde, rilde. — (2) Balstiënnen, ronde keisteenen. — (3) Beskrobbe, beknorde. — (4) Tsjinaxelje, tegenwerken, dwarsboomen. — (5) Bealchfol, buikvol. — (6) Stûrkes, stuivertjes. — (7) Baitsje, het ophangen van het buis in de herberg is het teeken, dat de eigenaar anderen tot eene worsteling uitdaagt. — (8) Reak, hooiberg. — (9) Kelderrotten, douanes onder Napoleon I. — (10) Slaeijen, groote hamers. — (11) Skouderje, iemand den schouder of den rug toewenden, hem vermijden. — (12) Bysjager, boevenjager, gerechtsdienaar, inzonderheid bij de oude Friesche nedergerechten.

It wier lette joun do de ljouwe to Grins kamen; dêrom koene hja foärt net by dokter Pfificus klear komme. Pibeman wier wakkere wirch en dêrom gong dy mei Saskemoi ek al gau nei bêd. Mar Gabe, dat ien plakkersbaes wier, kofte yette hwet klúnbiar en snapte mei de oare ljouwe, dy dêr yn 'e Slingerij [1]) wierne, oer alle dingen. Onder dy minsken wier in man, dy him yn 'e merke in gouden baloasje fen ien smous út de bûse troggelje litten hie. Dizze man klagge eärmlik, ho se him nou by de noas hawn hiene. »De skande wol ik net ien-d-ris rekkenje," sei de man; »want al hie immen saun jier by de professters roan en mear boeken lêzen as er hiërren op 'e hölle hie, en as hie er dêrby yette twa bröllen op 'e noas, it holp him net. Gayom-en-hjar [2]) steane for gin bröllen; hja geane er alle dagen sels mei om. Mar hwet yet briker [3]) is, de skea komt hjir by de skea. Ik hie 't oan de prokkereur oanjown, do 'k bistellen waerd; dêr, thochte my, koe nin kwea fen komme: mar nou 't se miene, dat se de biis by 't baitsje hawwe, nou wird ik hjir alle Blaumendeis [4]) opomtbean om to biwiisgjen, as hy it is as net, howol ik net ien fear fen 'e smous sjoen haw. Nou ken ik er yet it jild by forreisgje. Fij, hwet ien lêst!" — »Ja," sei Gabe, »it giet jou as ús oärremem; dy woe forline wike mei de lantearne ien kroäntsje wer siikje, dat se by dei forlern hie: it minske is yn hjar bernskens [5])." Mei dizze lange noas koe de man nei bêd gean, lyk as Gabe ek die.

De oare moärns rieden hja al ier nei dokter Pfiticus ta, dy op it oar ein fen 'e stêd wenne. De feint fen 'e höspes ried mei en dy tilde Pibe út de wein. Nei 't hja in lyts kertier riden hiene, stien' se foär in great hûs stil, dêr wol tweintich lamme ljôuwe, dy dêr foär 'e doar stoenen, ek al help sochten. De feint lôek oen in earen knop, dy nêst de doar yn 'e mûrre siet en do waerd er skille.

Dokters feint. ***Wat blijf?***

Hospes feint. ***Hier heb ik luden oet Frijsland, dij dokter spreken wollen.***

Dokters feint. *O, **freunden! komt in de zydkôamer!***

Hwet wier dat dêr ien pronkkeamer! It wier as hja op side trapene. Oan 'e mûrre hyngen printen sa moai, dat me yen net sêd sjeän koe. »'t Is onnoflik; me doar hjir net sitten gean," sei Gabe; »hie 'k hjir mar in wâldstôel [6])!" Mar de âlde Pibe foel sêft del yn in greate flewielene briëdstoel [7]). Do er dêr sa sêft ynfoel, sei er tsjin Saske: »Ik leau dat it al mei my bigint to betterjen." Gabe sei dêr op: »It giet jou bynei as my. Do ik foär jierren sa hwet gammel [8]) wier, scoe ús Rommert my hwet pillen helje fen master Freark. Eär dat Rommert heal werom wier, siet ik al oer 'e gröppe [9]). As jou sa fêst oan Freark leaud hiene as ik, jou wierne al better wêst."

Pibe. Hâld op! dêr komt de dokter oan.

Dêr kaem dokter Pfificus oan, in lang man mei in kattestirt yn 'e nekke

---

(1) **Slingerij**, herberg bij Groningen aan den Frieschen kant. — (2) **Gayom-en-hjar**, het jodenvolkje. — (3) **Briker**, (scheef = slim) erger. — (4) **Blaumendeis**, blauwe Maandag. — (5) **Bernskens**, kindsheid. — (6) **Wâldstôel**, houten stoel, keukenstoel. — (7) **Briëdstoel**, armstoel. — (8) **Gammel**, onwel, min of meer ziekelijk. — (9) **Gröppe**, mestgoot in den koestal.

en poyer in 't hier. Bisiden fen 'e holle hyng him lang toppich hier ta de hôed út, as 't in strike flaex wier. Ien great thrijekantich hôed siet him djip yn 'e eagen. Oan 'e lytse kromme noas lei de lytse finger fen 'e lofter hân en yn de rjuchter hân hie hy in fine rotting mei in sulveren keätting, wol in heäljelne [1]) lang. Mei 't er foär 'e doar kaem, namen al dy earme ljouwe de hôed ôf, en do er even mei de stôk foärût swong, spatte dat hele soadtsje út eltsjoar.

Gabe. Is 't net krekt as ús Rommert de keällen boärnt [2]) en er de bölle-pyst ris throchhellet, as de iene de oare fen de trôch kringt?

Pîbe. St! dêr komt er yn.

(De dokter komt yn, set syn stôk tsjin de mûrre oan en giet foär Pîbe sitten mei in goudên snufdoaze yn 'e hân.)

Docter. ***Goeden morgen, vrienden! Goeden morgen! Wel zoo, gij komt er al vroeg met de wagen op los. Gelukkig dat de wegen nog zoo goed zijn in de herfst. Waar komen de vrienden van daan?***

Gabe. Ut Fryslân, dokter! djip út Fryslân.

Dokter. ***Wel zoo, vrienden! ik wist niet, dat ik zoo veel roem ook buiten de provincie had. Maar, laat hooren wat gij mij te zeggen hebt. Spreekt duidelijk en kort!***

Gabe. It ding sprekt fen sels, as 't in mûle hie: ús heit ken gean noch stean fen 'e jicht: dêr wirdt rie for frege. (Dokter leit de finger fen 'e rjuchterhân op 'e noas en freget him fen alles. Einling röpt er Gabe bûten de keamersdoar en seit:)

Dokter. ***Hoor eens, jongetje! drinkt uw vader ook te veel rooden wijn?***

Gabe. Och né, dokter! Forline jier het ús heit to Makkum-op-sé de earste kear fen syn libben ien flêssefol opdronken, en as dat it him dien hie, den hie ús bysitter [3]) al lang dea wêst; dy ken alle dagen wol in heal ammerfol op. Freegje jy my as er wol ris oars to folle dronken hie, forline jier yn 'e mylde [4]) dagen wier it soms mar it iene hânfetfol [5]) waei efter it oare; putskje wei mar!

Dokter. ***En uw grootvader aan vaders kant, vriendje, was die ook niet wel eens jichtig? Wat deed die?***

Gabe. Us oärreheit [6]) dat wier in köfskipper: dy het my wol forhelle, dat er soms wol fjouwer roune wiken throchwiet wêst hie.

Dokter. ***Alla, daar zit de kneep!***

Gabe. Net ret, dokter! Op syn njoggentichste jier stoar er sa linich as in lape.

Dokter. ***Maar uw overgrootvader, maatje?***

Gabe. Myn oeroärreheit wier in Amelander fiskerman, dy mar ienris yn syn libben field het dat er in mage hie, do er op in Holwerter merke in pankoek opiet fen oardeheal-snies [7]) aeyen en ien poun spek. Mar jou siikje it to fier, dokter. Us heit het fen syn âlders neat meikrige as soun blôed en in korpus, dêr de holle rjucht op stiet; en dêrmei het hy it, God

(1) **Heäljelne**, half el. — (2) **Boärnt**, drenkt. — (3) **Bysitter**, mederechter in de oude Friesche nedergerechten. — (4) **Mylde**, zachte, warme. — (5) **Hânfetfol**, handvat vol; een **hânfet** is een vat, waarvan de opstaande rand met het handvatsel of den steel uit een enkel gebogen stuk hout bestaat. — (6) **Oärreheit**, grootvader. — (7) **Snies**, snees, twintig stuks.

thank, sa fier brocht, dat er him sels en ús allegeärre bidrippe ken. Dêr sit de krupsje [1]) net, dokter. Mar ús heit wol it goede to folle dwaen; hy het him forskrept [2]), to folle wirk dien, en gin rêst hawn. (Hja geane wer yn 'e keamer.)

*Nu, wij zullen kort zijn: ik zal uw vader een middeltje voorschrijven, waarvan ik in vele gevallen zeer veel dienst gehad heb.* (Dokter Pfificus hellet in moai rea boekje út 'e bûse en krigget út de oare bûse in sulveren ding dêr pin en inket yn is, leit de finger op 'e noas, knypt de eagen thicht, brimt erris en skrjuwt it middelke op.)

Dokter. *Ziet daar, vrienden! gaat hiermede naar den apothecar. Het gebruik staat er op. Maar nu, wat uwen leefregel aanbetreft, heb ik u de volgende lessen te geven. Eet geene te sterk aangezette spijzen; houd u bij de eenvoudige kost; geniet de vrije buitenlucht zooveel mogelijk is; gaat vroeg naar bed en dekt u niet te sterk. Eindelijk overwint het geduld alles.*

Gabe. Dit docht de doar thicht, dokter! As ús heit hjir oan leauwe wol, den is jins preek de reis en it jild wol wirdich. Master Freark het ús dy rie ek al jown, mar dy wennet to thichte by om him folle to leauwen. Dêrom leauwe folle minsken de jenever-oalje-kopen [3]) sa; hwant dy komme út Hongerijen, sizze hja. Ik scoe oars sizze, dat hja better oan 'e seine [4]) foegene as oan 'e fîzel [5]). En hwa wit, ho folle om hjar great geloaf oan it frjemde nei it greate mienskar [6]) reisgje! Mar hwet scil me sizze, dokter? It mat mâl wêze, oars wolle folle minsken it net leauwe: en dat folk het mâle klean oan en hja sjeane as nytlige bollen; hja rûke sa frjemd en hja prate sa krom, dat sokke minsken matte wol rie wite for frjemde qualen. Mar hwet miskeärret ús heit nou, dokter?

Dokter. *Die laboreert aan 't Rhumatismus Chronicus, vriend.*

Gabe. Is dat Hebreausk, dokter? Dêr pielde de âld domeny ek wol mei, as er yn 'e knipe siet.

Dokter. *Neen, babbelaar; dat is Latijn. Ik heb den tijd niet, om met u hier te reutelen. Ziet gij daar die arme ellendelingen niet, die op mij wachten?*

Gabe. Yet in wird, dokter! Dat Letyn, dat je dêr neamden, wier dat nou de jichte?

Dokter. *Hoor eens, maatje! Rhumatismus Chronicus en jicht zijn een zusje met een broertje. De naaste oorzaak van deze kwalen mag de duivel weten. Maar geduld is er bij noodig. Adieu, kreupel maatje! al genoeg gebabbeld.*

Gabe. Dêr ha jou in goune, dokter. Ik thankje jou for jins wiere rie. As ik yette riker wird, as ik nou bin, scill' jou myn dokter wêze. Nou, gesontheit en wolwêzen.

Dokter. *Adieu.*

Pibe siet al wer mei Saskemoi op 'e wein mei de feint fen 'e kastelein en Gabe wipte er mei syn oardeheal skonk ek gau op. Hja rieden nei de herberge en lieten it reau [7]) klear meitse; do it bitelle wirde scoe, klagge

(1) Krupsje, gebrek, corruptie. — (2) Forskrept, overwerkt. — (3) Jenever-oalje-kopen, jenever-oliekoops, reizende kwakzalvers. — (4) Seine, zeis. — (5) Fîzel, vijzel. — (6) Mienskar, gemeene weide, hier het kerkhof. — (7) Reau, (*Gron.* raive) gereedschap in den ruimsten zin, hier rijtuig.

Pibe oer 'e snijerij. »Dy sok smoar net het, ken mei nin wein mei twa hynzers ride," sei Gabe; »den wier it better mei de bilwein [1]) to reisgjen; dêrom treastje jou, heit, en wês to freden, dat jy soks habbe."

De reed nei hûs gong firdich; de blaukes hiene wille, en oeral hwêr 't hja kamen, waerd hjar ek rie for 'e jicht jown. Gabe stoe de tôet [2]) net stil. »'t Giet ús," sei er, »as Clemint Marrot, do er pine yn 'e mûle hie; dy krigge ek rie fen alle man, ta de kening ynklús." Pibe en Saskemoi laken er beide om; mar dit stie koärts dêrnei yn skriemen en kibjen to foroarjen. Pibe, dy wol wiste, dat kasteleins-brea djûr brea wier, liet Gabe twa hele breaën helje, do se yet yn Grins wierne, en dat yn 'e bak fen 'e wein lizze om er de hynzers mei to foërjen; en dêr kaem it drankje by. Gabe, dy wol seach, dat dy thrije nin goede bûrljuwe wêze scoene, sei al: »Heit, it is krekt sa folle, as jy 't by de bölle op 't stâl settene." Mar it koe net oars; dêr moäst mar thige rûchte en hea omwoelle wirde; hwant Saske snobkoer [3]) wier oan 't lid [4]) ta fol fen Grinzer koeke en *stoeten*. It gong yette lang goed, mar do se einling by in weardshûs koâmen fier yn Fryslân op, scoe er foërre wirde en do briik it onwaer los. It brea wier heel en it glês ek, op in lyts roun gatke nei, en dêr wier alles ta útroun hwet er yn wêst hie. »Flokken is sonde en it stiet lilts, mar dit is wol dîwelsk, heit!" sei Gabe; »it drankje is britsen [5])." Hwet hjir op folge ken elts thinke, dy mar ienris fen syn libben yn 'e bodd'lerij fen syn wiif in treppôt omreage het. »It moit my," sei Gabe, »hwant jou binne better wirden somt jy it gûd yn 'e wein hawn habbe; hien' jy 't ris yn 't liif krige, jy hiene klear wêst." Wyl 't se dêr sa yn eltsjoar omtsjouden, kaem er ek oar folk by, dy hjar fregen, hwêr se sa om klaggen. Gabe forhelle alles koärtwei. Ljuwe, dy it leed is, as it in oar wolgiet, laken er om; oare biklaggen hjar, en wer oare, dy it yette better mienden, joegen hjar goe rie; en goe rie wier nou djûrder as brea, sei Gabe. Onder dy riejouwers wier er ín, dy lang neat sein hie, mar einling opstoe en mar thige 'ris it lexom opsei. »Ik hjit Piter Flapút," sei er. »Omdat ik dy namme ha, scil ik ek mar 'ris útflappe hwet my op it hert leit, en om jimme nou it hier ris thige út 'e eagen to striken, sa sizz' ik jimme, dat jimme steapelsljucht [6]) wêst binne, dat jimme sa fier reisge binne om hwet jimme sa neiby fine koene to Freäntsjer. Man! dêr weinje ommers ljuwe, dy mannich domme loebes en ondogenske swiften [7]) ta formaerde ljuwe meitse; en scoene sokke ljuwe sa'n man net helpe kenne? Mar it is sa mar, op 't lêst rint me nei de prefesters, en op 't alderlêst nei de boal: dêrom wol ik jimme yet ien rie jaen. Hjir thichte by wennet ien keardel, dy ek wol 'ris mei de jicht ommastert: hja neame him wol de duwelbander. Hwet dêr oan is, lit ik oan jimme oer, mar hwet er útrjuchtet is op 't tsjoenen ôf. Hja lizze de ljuwe bânnen [8]) en jouwe se hwette krûden; dêrmei is de boel ôfdien: mar dit sizz' ik jimme, it is in mâl feint."

---

(1) **Bilwein**, (bilwagen), per pedes apostolorum. — (2) **Tôet**, (tuit) mond. — (3) **Saske snobkoer**, het (snoep-)mandje van Saske. — (4) **Lid**, deksel.— (5) **Britsen**, gebroken. — (6) **Steapelsljucht**, zeer onnoozel, erg dwaas. — (7) **Swiften**, kwâjongens, guiten. — (8) **Bânnen**, banden.

Gabe. Den docht er krekt as ús beppe die: dy pielde ek wol mei knöffelbånnen [1]), as ik my 'ris forkloft [2]) hie, en den waerd er ek wol in goed wirdtsje by sein. Ik leau oars net, dat se fen it wird wier; hwant al hie se tsjien jier op it tsjoenen gien, hja hie it net leard.

Piter. Jins beppe, dat is dêr oan ta: mar ik sizz', it wirdt hege tiid, dat jimme nei dy man ta reisgje. It giet mei dy steddokters as ien lûs op 'n tarrich [3]) kleed en jimme heit is sa ribskjin [4]) al, dat as er net makket dat er by dy man komt, den koene de honnen wol 'ris skielik om him bylje matte.

Gabe. Nou, heit! hwet sizz' je? Wy binne nou dochs yn 'e lytse lij.

Pîbe. Jonge, dou mast' it wite. Dou heste mear forstån as ik.

Gabe. Thinkt jou dat, heit? Nou, fyat den; nei de duwelbander!

Gabe mûskoppet 'ris hwet mei Piter en de kastelein en lit ynspanje. Saskemoi wier er skouderich fen en bleau yn de herberge: tsjin de duwelbander wier me net opwoexen. Dêr rieden se wer hinne; Gabe bliid, dat er wer ien nij iffentûrke [5]) op stôk wier en de goede Pîbe heal bliid en heal bang. Do se oan de wringe [6]) fen de yester [7]) kamen, dêr stoe de man sels.

De duwelbander. Dêr komme jimme al oanriden? Ik hie jimme al forwachte, mar sa ier net.

Pîbe (binnens mûle.) Och hea, hwet is 't raer!

Gabe. Ja, man, dêr kamen wy oan. Wennet hjir de duwelbander net? De jichtmaster?

Duwelbander. Dou smitste my kneppels for 'e scinen. Scoe er wol in dîwel wêze, heite? Dou likeste oars mar in kanstoppe [8]) fen in keardel.

(Pîbom wirdt út de wein tild en yn hûs tôge.)

Duwelsbander. Ik wit net, boer, dit stiet er skean foär. Jou binne oars in keardel as in lôge [9]), en dochs as jy net by my komd wierne, jy hiene de koekkoek net wer heärd.

Gabe. Sizz' net to folle! Earst dwaen en den sizze.

Duwelbander. Håld er dyn tôet út, dou gêrstige skinke, as ik jouw er dy for in fjirtsjin dagen in pine yn, dêr gin smous dy fen rêdde ken, al skûrt er dy al dyn kiëzzen út.

Pîbe. Fij, man!

Duwelbander. Habb' jimme al frij folle mastere mei alderhande frjemde snûshoännen?

Gabe. Snûshoännen habbe wy nin ien by wêst, dêr 'k fen wit, oars net as by de boal; dy seit 't 'ris hird en heech; dy skynt it wol to witten, as er 't út de krante lies: mar 't ein learde, dat er om ús heite jild sa opswetst hie. Oars binne wy yette by twa steddokters wêst, fixe ljouwe, mar dy hwet folle geswaei en bistel hiene.

---

(1) **Pielde mei knöffelbånnen**, had de gewoonte tooverbanden te leggen. — (2) **Forkloft**, verstuikt. — (3) **Tarrich**, terig, geteerd. — (4) **Ribskjin**, mager dat men de ribben kan tellen; vergel. *Hd.* fadenscheinig. — (5) **Iffentûrke**, avontuurtje. — (6) **Wringe**, hek, draaiboom. — (7) **Yester**, eester, melkplaats. — (8) **Kanstoppe**, prop, kurk op eene kan of kruik. — (9) **Lôge**, vlam. **In keardel as in lôge**, een stevig gebouwd man, eigenlijk iemand die er ook voortreffelijk uitziet, wat hier echter niet van toepassing is.

Duwelbander. Habbe jimme ek al by de âlde hirdbaerch wêst, de soldaet fen Herbaeyum?

Gabe. O ja, man! dy wier lilts op syn wîze, dat wy net eärder by him komd wierne, en ik leau dat de skewel gelyk hie: hwant hie ús heit nou by him komd, nou de pitten er yet mear útgien binne, hy hie de man kâld makke as een froäsk. Hy joech ús heit in lyts middelke for in ryksdaelder, en ik leau net, dat er 't heal op hie, as it wier oars net as er heit de thermen mei hanskrobbers útreage.

Duwelbander. Ja, it is in mâl feint; dêrom leauwe de ljuwe him; scoene er oars wol sa folle nei de piskikers rinne? It liket nuver sa mar út in bekjefol pisse to sjeän as de ljuwe in lintwjirm habbe oaf 't kollyk, howol dy twa nei gedachten al oare middels foreaskje. En dit wol ik yette rinne litte; mar út de pisse to sjeän as immen foär fiif jier bloed spein het, oaf ien breuk hawn het en sokke ljouwe braekmiddels to jaen as er galkoartsen omgeane, dat koe wol ris blîde erfgenamen meitse. Ik leau oars net dat dy ljouwe it sels ek leauwe, mar jildwinnen is swiet, en dêrom sjocht me 't tsjinwirch ek al fen oare dokters to Ljouwert en Snits, en dit giet as 't skonken het. Fen sokke ljuwe is 't yet ondogensker; hwant dy witte better. Die ik dom boer it yette, ik koe miene, dat ik it wiste. Hja binne minder as de gûchelhanzen [1]), dy de mouwen opstrûpe as se biginne.

Gabe. Ja, ús master Freark kniest er soms ek wakker oer.

Duwelbander. Jimme master Freark is in gik; dy wol de ljuwe net biskite en dêrom mat er earm bljouwe. Hwêr kniest de man oer? Hy scil fen de hondert wol tachtich genêze, as de piskikers er tweintich genêze. It giet hjar as de baden yn 't poepelân: dêr binne fen dy wetters, dêr de ljouwe mei hjar lamme lea ynkrûpe. Dêr wirdt lûd fen ropt; alle jierren wirde er boeken-fol fen drukt, ho folle dat dêr al genêzen wirde; mar waerden al dy ljuwe ek ris opjown, dy er net genêzen wirde, dy er stjerre oaf er slimmer wei komme, de neärring roan gau staf, en sa scoe it my ek gean.

Gabe. Ho? Jou ek? Dêr heár ik nij fen op.

Duwelbander. Ja, skroärke! Ik bin, God thank, sa fier, ik hôef net to lîgen om it brea, lyk as folle wîze ljuwe wol 'ris dwaen, woll' se de stôk út de hals keare [2]). Sjoch, feint! folle ljuwe komme hjir om rie; ik haw in âld middelke for 'e jichtkwalen, en dêrmei wirde folle genêzen en folle ek net. Mar omdat it nuver liket sa fen in boer fen sa'n swiere pleage bifrije to wirden, dêrom thinke de ljuwe dat ik alles genêze ken, en dat er mear as ien oer geane: dêrom neame se my ek duwelbander. Myn jonges, dat swiften binne, sizze oars dat de dîvel nein Eästynjen tein is somt er nin heil mear op 'e preekstoel het, en dat it him gean scil as Malbroek, dat er net werom komt. Wol jimme heit fen my genêzen wirde, den mat hy leauwe hwet ik siz. En folle haw ik genêzen, dy yette slimmer wierne as hy.

---

(1) Gûchelhanzen, goochelaars. — (2) De stôk út de hals keare, zich voor hongerlijden behoeden.

Gabe. Mei heit matt' jy dwaen sa jy wolle; hy is dommer-nôch. Hy scil jou wol bitrouwe en leauwe.

De man giet allinne by de suchtsjende Pîbe yn 'e keamer, en hwet dêr geskaet wier, het er net forhelle, mar it wier in nuver getsjôen wêst, en as er net moäst hie, hja hiene him er net ta krigge for nin tsjiis-tsjettel-fol[1]) jild. Hy joech Pîbe yette ek krûden, en sei er by, dat er net mear as twa pear eagen oer gean moästen.

Hja rieden wer nei hûs, en it draeide dêr op út, dat se allegeärre mis wêst hiene. Hwant Pîbom krigge in abstoänje[2]) oan de skonk, dat master Freark iepenje moäst en dat er einlings mei folle kinst en flyt thicht makke, sa dat Pîbom de oare maityds ier al wer to Freäntsjer yn 'e poärte mei in greate kneppel yn in keppel lammen omtyske.

*E. Halbertsma.*

---

## DE LIEKE-BLOMMEN[3]).

Op it lytse doärp Ter-Kaple
  Stoe alear ús âlders hûs;
Frede wenne dêr en wille[4])
  Yn dy âlderwetske klûs.

'k Wier de jongste fen saun berntsjes,
  Heit wier hwette stoef en stiif;
Mar ús mem wist him to troaijen[5]).
  't Wier sa 'n sêft meilijend wiif.

Yn myn earste famkes-jiërren
  Hie 'k in sister, ús Marij;
't Wier de âldste fen de keppel,
  Flugger wier er net as sij.

Meltsje[6]), swylje[7]), bûter-meitse,
  Alles fleach hjar troch de hân.
Dêrby moai fen liif en lidden,
  En sa sindlik as de brân.

Hjerstmis[8]) oer de pôel to strûzen[9])
  Nei de kij oan d'oare kant,
As de wite koppen rôllen,
  Dat wier 't libben nei hjar trant.

En hja wier sa gôed, sa sedich,
  Die sa graech ús âlders sin;
As se winters ût-fen-hûze[10]),
  Wier er ien yn 't hûs to min.

Simmers krige hja wol frijers,
  Mar dy liet se meast wer gean.
Inkeld koe se Pinkster-Thiisdeis
  Wol nei Snits[11]) to keamer[12]) gean.

Mar net fier fen ús fen dinne,
  Yn it âlde Goingaryp,
Wenne Ids, en dy allinne
  Wier hjar sin en hjar bigryp.

As de keäld it wetter strjemme
  Thocht men net om keäld en wyn.
O, ho kriigden[13]) se op 'e poëllen,
  't Jongfolk yn de moänneskyn.

As de wite flokken fleagen
  Wier Marij ek op 'e fljocht;
Alle dagen ride en djoeije
  Wier den ek hjar greatste nocht.

---

(1) **Tsjiis-tsjettol**, kaaskotel. — (2) **Abstoänje**, gezwel. — (3) **Lieke-blommen**, kunstbloemen, die door schaatsenrijders in het Groningsche dorp *de Leek* gekocht en als een zegeteeken worden meegenomen. — (4) **Wille**, genoegen, pret. — (5) **Him to troaijen**, aan zijne luimen te gemoet te komen. — (6) **Meltsje**, melken. — (7) **Swylje**, zwelen. — (8) **Hjerstmis**, in den herfst. — (9) **Strûzen**, gaan met een gevoel van moed en kracht. — (10) **Ut-fen-hûze**, uit logeeren ging. — (11) **Snits**, Sneek. — (12) **To keamer gean**, op de bovenkamer in eene herberg ten dans gaan. — (13) **Kriigden**, wedijverden (in 't schaatsenrijden).

Den dekke se ús de skoärstiën ta,
 Den komme se er ta yn:
Al hwet wy bûten doärren ha,
 't Is eärsling hwet ik fyn.

Den stiet de haiwein [1]) op it hûs,
 De bolle oan 'e klink.
Den skreppe en skûrre by de rûs,
 En de oare deis to sink [2]).

En gnoärje ik 'ris oer dat spil,
 Den seit dat fanke yet:
»Och, Janom, håld je dochs mar stil:
 De ålde dei forjit [3]).''

Né, boer! as dat sa langer ken,
 Ik ken sa langer net;
Ik thankje jy en 't húsgesin!
 Myn heärring bret [4]) hjir net.

*E. Halbertsma.*

---

## DE FRYSKE HIRDSILER.

Skipkesile, skipkesile,
 Dêr nei stiet myn Fryske sin.
Skipkesile, skipkesile,
 Sa lang as ik tôgje ken.

Wetter, wetter is myn libben,
 Hinget siel en libben oer [5]).
't Libbet, popert my troch de ieren
 As ik oer de weagen stjûr.

As de wylde fûgels djoeije,
 't Reidmosk tsjottert ljeaf fen tean,
De eintsjes throch de weagen roeije
 Mei de piken [6]) efteroan;

As it djier yn griene weiden,
 Yn de gêrzen [7]) wille het,
Oaf biskûle yn de reiden
 Fiskerman syn fûken set;

Den oer Fryske markes [8]) driuwe
 Yn de romme simmertiid,
Yn de lije simmerjonnen,
 Makket hert en sinnen bliid.

Yn de kålde hjerstmesmoärnen,
 Wolkom, stoere noardewyn!
Moäntsje mei dyn sulv'ren hoärnen,
 Wolkom mei dyn gleaune skyn!

Sûzje my throch mêst en linen [9]),
 Ljocht my op de tsjust're poel!
Noärman [10]) hirdet ier en sinen,
 't Moänljocht wiist my paed en doel.

Yn de kålde hjerstmesmoärnen,
 As 't noärdwesten giert en bromt,
As de heil [11]) it wetter giselt,
 Dobb'rje ik iensom op de romt'.

Diggelfjûr [12]) sit oan de toppen,
 Swarte loften hingje er oer, (pen,
Thouwers [13]) fluitsje troch de strop-
 Eangstich skoärje [14]) ik oan it roer.

As de wite koppen stouwe,
 't Skipke kreaket, hellet, sûcht;
Hingje, slepe, dweile, sjouwe,
 Dat is 't libben dat my noecht.

---

(1) Haiwein, hooiwagen. — (2) To sink, onder water. — (3) Forjit, vergeet, t. w. dat hij jong geweest is. — (4) Bret, braadt. — (5) Hinget oer, hangt over, is aan gehecht. — (6) Piken, jongen (van vogels). — (7) Gêrzen, het gras. — (8) Markes, meertjes. — (9) Mêst en linen, mast en touwen. — (10) Noärman, n.l. de Noordenwind. — (11) Heil, hagel. — (12) Diggelfjûr, St. Elmus vuur. — (13) Thouwers, woeste winden. — (14) Skoärje, eig. leunen, hier zich vastklemmen, krampachtig vasthouden.

Noflik[1]) is 't den thús to kommen,
  Om de ljochte gleaune klûs
Fen it diggelfjûr forhelje,
  Fen it wylde weachgebrûs.

As de bernkes freegje en harkje
  Hwet hjar heit het onderfoun,
Moäst 'k sa 'n dei mei nôed throchfark-
  Thrij'ris noflik is de joun. (je[2]),

Friezen binne wetterlieuwen;
  Het it wetter wille en nôed,
'k Wol in wetterpolsker bliuwe;
  'k Bin fen 't âlde Fryske blôed.

Sa, Tsjerk Hiddes, greate lieder
  Fen de frije Fryske fleat,
Wier dyn libben, waerd dyn stjerren
  Op it wide wetter great.

Silen, swabjen wier dyn libben.
  Hiest' net oer de weagen bromd,
En de Ingelskman bithong're[3]),
  Hwa hie den dyn namme romd?

Ja, de Vries, dyn Fryske namme
  Is net op de weagen stoarn[4]):
Né, hy libbet oer de séen
  Iwich, Fryske wettersoan!

Skipkesile, skipkesile,
  Dêr nei stiet myn Fryske sin;
Skipkesile, skipkesile,
  Sa lang as ik tôgje ken.

*E. Halbertsma.*

---

## D E  T E R P.

As ik oan myn bernejiërren
  Oan dat golle boärtsjen think,
Wrâld, hwet binne den dyn skatten?
  Hwet is 't goud mei syn geblink?
  As de Maitiid oer it lân
  Blomkes struit mei milde hân,
  O, hwett' wiern' w' as bernkes blij!
  Alde terp, ik think oan dy.

As de earste bonte flinters
  Flodderen fen blom op blom,
En de earste ljurken songen,
  Waerd it bernehert sa rom.
  En de earste rin wier den
  Fen de lytse skoällebern,
  Hien' wy fen 'e skoälle fry,
  Alde griene terp, nei dy.

As de lytse foärjiersblomkes
  Wrotten[5]) throch it griene krûd,
Rôllen, trûz'len[6]) wy sa joalich,
  Hoällefoalen[7]) wy sa lûd.
  Jaggen[8]) wy de lea den ôf
  En de skonken wirch[9]) en dôf,
  O, hwet leine en rêstne wy,
  Alde terp, den swiet op dy.

As de famkes toutsjedounsen
  En de jonges pleagen hjar,
Waerden wy sa faek ôfsnoärre:
  »Dondersk jonges, sa 'n genar!"
  Mar wy houden ús mar dom
  En wy joegen nearne om;
  En hwet thochten hja dêr by?
  Alde terp, o, siz it my.

---

(1) **Noflik**, genoegelijk. — (2) **Throchfarkje**, doorvaren. — (3) **Bithong're**, bedonderd, beschoten. — (4) **Stoarn**, gestorven. — (5) **Wrotten**, (wroetten) kwamen opschieten. — (6) **Trûz'len**, tuimelden. — (7) **Hoällefoalen**, dartelden. — (8) **Jaggen ôf**, jaagden, speelden moe. — (9) **Wirch**, afgemat, moe.

Och, myn bernejiërren fleagen
Lichter as it swerk foärby,
Mar dyn griene, ljeave blomkes
Binne alle maitiids nij,
En in oare nije jeugd
Het op dy wer wille en freugd:
En liz ik it libben ôf,
Alde terp, wird den myn hôf[1]).

Lit de berntsjes oer my boärtsje,
Blomkes ploaitse op myn grêf.
Gouden is de bernewille,
Al it oare reek en tsjêf[2]).
Is de winter rou en wyld,
Grienje maitiids blij en myld;
Bloei as byld fen Fryske kracht,
Alde terp, yn iiw'ge pracht!

Grou, Juny 1847.

*E. Halbertsma.*

---

## WIDZESANG.

Myn ljeawe moet'le[3]) jonge,
Ei! kibje[4]) net sa fel.
Ik scil in sankje sjonge:
Myn boike! jaen[5]) dy del.

Knyp dou dyn ljeave eachkes,
Dyn mûzige[6]) eachkes thicht,
En wiggelje[7]) as dy weachkes[8])
Mei 't reid oan 'e wettersich.

Dou hest nin soärge oaf kommer,
Dou witst yet nearne fen.
Dyn widze is dy nou rommer
As 'e wrâld dy wirde ken.

Dou heste in bûkfol tate[9]),
En mem dy het wol mear.
Och! lit dy mar biprate;
Sa'n sliëpke docht net sear.

Dou kenste ek swiëtter slomje
As mannich stumperke docht,
Dy yn 'e widze forklomje[10]),
Dêr moar[11]) noch minske nei sjocht.

Dy lytse earme hertkes,
Dy sloofkes haww' 't net bêst,
Hja lizze yn fodd'n en flardkes,
En dou yn in warem nêst.

Dou heste it folle better
As mannich prinske it het;
Dy wirde net tsjokker en fetter
Fen al dat swiete banket.

Dy hawwe in frjemde minne,
En keapje hjar tate for goud;
Dou heste dyn ûrkes[12]) allinne
Foär tútkes[13]), myn ljeave bout!

En wirdste den to wekker
En rekste dyn eärmkes út,
Den smekket 't dy sa lekker;
Dêr is it ein fen út.

Den tilt dyn mem 't girdynke,
It tsjustre girdynke op,
En kipet as pûs yn 't spynke,
En gizet[14]) mei hjar pop[15]).

Den tilt hja dy út 'e gloepe,
En thriuwket[16]) en tutet dy sa;
Den meistou hjar oankrûpe,
En sobje en knobje[17]) mar ta.

Myn ljeave moet'le jonge,
Ei! kryt mar net sa fel.
Lit my net langer sjonge:
Myn boike! jaen dy del.

*E. Halbertsma.*

---

(1) **Hôf**, kerkhof. — (2) **Tsjef**, kaf. — (3) **Moet'le**, mollige. — (4) **Kibje**, eig. kijven; hier aangaan, zich aanstellen. — (5) **Jaen dy del**, (geef u neer) ga liggen. — (6) **Mûzige**, kleine, lieve; *Hd.* Guckäugelein. — (7) **Wiggelje**, schommel. — (8) **Weachkes**, golfjes. — (9) **Tate**, vrouwenzog. — (10) **Forklomje**, verkleumen. — (11) **Moar**, moeder. — (12) **Urkes**, borstjes (uiers). — (13) **Tútkes**, kusjes. — (14) **Gizet**, schertst, speelt. — (15) **Pop**, kind, lieveling. — (16) **Thriuwket**, drukt, liefkoost. — (17) **Sobje en knobje**, zuigen en knuffelen.

## SKINK RIS YN, MYN FAEM!

Skink my it glês 'ris, myn fanke!
  Fol fen dy goudene wyn;
Dip [1]) er ris oan mei den mûlke,
  Smyt er ien tútsje by yn.

Dêr is my de ierde in Himel,
  Hwêr dat dyn wêzen oer giet;
Hwêr dat dyn eagen oer weidsje,
  Is 't oaf myn siele nei giet.

Wille [2]) blinkt yn dy beker,
  Hearlik forquiklike wyn!
Mar yn dyn blauwe eagen
  Dêr is in paradiis yn.

Stil is de nacht oer de fjilden;
  't Hinneklaed leit er oer,
En gin krûden en blommen
  Queekt mear dy deade natuur;

Mar as de brúntsjes sa boărtje
  Oer de frjeunlike mar,
En as de mieden [3]) sa bloeije,
  O ja, den seinje wy hjar.

Yette, o stille Sint Steffen!
  Dyn beker fen wille rint oer,
Mei 'n jong faem oan de side
  By in foărâlderlik fjûr.

Droamen fen himelske wille
  Walle út dy beker nou op.
Siich mar ris del op myn skerte [4]),
  Den is ús wille yn 'e top.

Skink my it glês ris, myn fanke!
  Fol fen dy goudene wyn;
Dip er ris oan mei dyn mûlke,
  Smyt er in tútsje by yn."

*E. Halbertsma.*

---

## OAN IN BERNTSJE YN DE OARE WRALD.

Byld fen myn hûs en myn herte!
Bern fen myn siel en myn sinnen!
  Wêzen fol ljeafde en fol nocht!

Neame [5]), o! doar ik dy nimmer,
Mar binnen hjir yn it herte
  Dêr stiet dyn namme biskreaun.

Lakest my frjeunlikjes oan
Mei glûpige [6]) freegjende eagen,
  Gôds ingel lake my ta.

Sietste my jouns op 'e skirte
En streak'ne dyn hantsjes myn wangen,
  Oer wier de soărch fen de dei.

---

(1) Dip, nip. — (2) Wille, genoegen. — (3) Mieden, lage landen, maden. — (4) Skerte, schoot. — (5) Neame, noemen. — (6) Glûpige, gluipende, glurende.

Leiste jouns ier sa to sliepen
Mei onskilds waes oer dyn troänje,
Roazen bloeiden sa net.

Twiske de sliep en it weitsen
Tyspele [1]) yet foär myn sinnen
Inerlik, berntsje, dyn byld.

Twisken it ljochten en tsjuster
Wekken dyn flaeijende lûdtsjes
Ljeaflikjes my út de sliep.

Triënnen forrinne en fordroegje,
Mar wounen yn memmeherten
Helet de ìwichheit mar.

Tìden en minsken forgeane,
Mar libjend' stiet foär myn siele
Iwich en ìwich dyn byld.

*E. Halbertsma.*

---

## DOCH DYN PLICHT, EN LIT DE LJOUWE RABJE [2]).

Tetke (dominys faem, rint by Gabe-en-hjarre yn hûs). G'n joun sizze [3]) fen dominy; as de japon klear wier?

Gabe. Dèr mienste daste my oer 't mot kaemste, mar mis wier 't. Ik scoe him krekt bringe, ljea'! Wacht efkes, dat ik it baitke [4]) oanlûk; den gean 'k mei dy, en as dominy it lije wol, Tetk, den bliuw ik fen nacht mei ien by dy to meiden [5]).

Tetke. Fui, heite! Sa'n eärdske [6])? Dou biste ommers net fen seizen klear.

Gabe. Mienste dat meiden hirddraven en hynstewirk is? Dy bêst pattet is de man, en ik rop skrik fen patsjen [7]). Dou kenst' it earst bisiikje, Tetk! Jouw my mar 'ris ien fûgel [8]).

Tetke. Fè, sa 'n gemael altiten. Kom, gean mar mei: dominy wachtet nei my.

(Tetke en Gabe geane mei eltsjoar út hûs. It wier in seafte simmerjoun nei in mylde dei: er lôek nin sigenke [9]) oan 'e lije loft. De koekkoek, 'jip biskûl yn 'e bledden, song syn dof lietke. De rikkikkerts raesden fier yn 't stille fjild. Ut it foäronder fen in skûteboer, dy yn 'e bûrren laei, kaem in salm fen Dathenus mei thûzen draeijen as út in smoarmogge [10]) nei boppen

---

(1) Tyspele, zweefde, bewoog zich. — (2) Rabje, babbelen. — (3) Sizze, moet ik seggen. — (4) Baitke, buis. — (5) Meiden, vrijen. — (6) Eärdske, aardmannetje. — (7) Rop skrik fen patsjen, ben een baas in 't kussen. — (8) Fûgel, (vogel), kus. — (9) Sigenke, tochtje, windje. — (10) Smoarmogge, doofpot.

setten, wylst de bûrlju fen 't doărp op 'e stoepen by eltsjoar in jounpraetke houden.)

Gabe. Het dominy al jimmette [1]?

Tetke. Né, wy scoenen anstons to wirk oer 't selaed. Pestoarske is út-fen-hûs, en hy mient, dat ik de aeijen [2]) net salvich [3]) siede ken. Nou ha 'k de tsjettel mei sieden' wetter en 't haloasje [4]) mar by him set; nou ken er him sels op it menuet ôf rêdde.

Gabe. Dat hie 'k net weage, Tetk. As de ljuwe mei ien wyt en ien swart hoas nei de preekstôel geane, oaf de bef oerskis op it skouder drage, dat jout noait nin goede aisieders. (Se komme oan 'e pasterije-doar.)

Tetke. Ik scil him iepen dwaen, dy doar het in sin.

Gabe. St! St! Lit my foargean; ik scil i's ôfloere, hwet er docht.

Tetke. Foi, Gabe! It is krekt as wy struenjeijers [5]) binne.

(Gabe glûpt teantsjende [6]) de gong lâns en kipet throch de keamersdoar, dy yn 't kier stie, nei binnen ta. Dominy siet mei in pear greate eagen stiif to dîgerkykjen [7]); hy hie it netke mei fjouwer aeijen permantich yn 'e fûst, en it haloasje hynge yn 'e tsjettel to sieden, dat it rammele.)

Gabe. Dominy! is dat aei noch net gear? My thinkt, it scil wol hird wêze.

Dominy. Nou is 't formaerde bryk!

(Dominy flocht op; hy set de aeijen rimpen op 'e groun del, dat de deărre him om 'e teännen spat: hy skûrt et haloasje út 'e tsjettel, mar it kjetting is sa hjit, dat er it net daeije [8]) ken en it haloasje yn grûs op 'e groun falle lit.)

Gabe. Allegeărre diggels! Ik wyt net, dominy; ik scoe mar nin aeijen siede.

(De faem, dy net mak wier, komt mei in dweil en himmelt de boel op. Dominy sjocht sneu.)

Gabe. As 't sa fet yn 'e koken is, dat de aeijen oer 'e flier rinne, den hawwe dy klitsen fen fammen it mâl fel noch oan. Ho sjochste sa bros, Tetk? Wel, wel, in spjelde het ek in kop!

Tetke. Nou binne de aeijen salvich, hê? Fê, sa 'n gemjox [9])! In dominy aisiede is krekt sa folle as de faem preekje.

Dominy. Kom, wammis [10]) mar mei de bôel. Tonei better, seit it almanak. Sa 'n frjemde bink [11]) ha 'k myn libben noch net hawn, Gabe. Ik wier fen top ta teil yn 'e stuedsje wei.

Gabe. It is better dat jou yn 'e stuedsje wei binne, as dat de stuedsje yn jou wei is. Folle fen jins bûrlju sjocht me alle dagen as sjammelûken [12]) twiske de snijbeăntsjes en de roomske beănne stean; dy wite op in hier oaf, ho folle aeijen in wjitten hin leit en ho mannich tellen de skylfisk siede mat: it binne bêste gniĕrkers en kokenfammen, mar minne prekers.

Dominy. Heste myn japon, Gabe? Pas him 'ris oan. (Gabe tsjocht 'im de japon oan.) Kom, fix, man. Dêr is romte yn. Nauwe klean binne foăr it lichem, hwet in skabberich geweten foăr 'e siel is. Me doare yen net reppe.

---

(1) Jimmete, 't avondmaal gebruikt. — (2) Aeijen, eieren. — (3) Salvich, zacht. — (4) Haloasje, horloge. — (5) Struenjoyers, spionnen, verg. bls. 119, no. 8. — (6) Teantsjende, op de teenen loopend. — (7) Dîgerkykjen, staren. — (8) Daeije, uithouden (van de warmte). — (9) Gemjox, gemors. — (10) Wammis, weg. — (11) Bink, misslag. — (12) Sjammelûken, vogelverschrikkers.

Gabe. As ik 't mei alle minsken sa goe roaije koe as mei jou, dominy, ik krigge wol helte mear klanten. Mar de iene seit, dat ik 'im de pânnen fen 'e rôk sa koärt meitse as se fen 'e rotten ôfgnoud binne; de oare klaget, dat se him to lang binne. De iene seit, dat 'im wol in mosk ta de brôek yn fleane ken en de oare klaget as in earm ridder, dat er net nei de groun wiizje ken as de naden kreakje him. Lêsten siet ik by Auke-boer to skroärjen: dêr kaem Poppe Stût oan mei in rêst smelle praetsjes, dat yn myn lapekoer rju[1]) onrjuchtfirdige lapen leinen. In amerij dêrnei hienen jy er Bouke-slachter ek by om in fet kou to hanneljen, en dy sei, dat er gau sa folle lekken throch it each fen 'e skjirre skûrre scoe, dat er by de boerkes nin taei bolleflêsk langer hoefde to kôgjen.

Dominy. Bouke-slachter thochte mûlk[2]), dy in oar kjimme wol, mat sels nin lûs ha. Immen, dy sels by 't mak ôf is, docht bêst, dat er kameraten siket. — Ik heär it wol, lek en brek fen 'e skroärren by de rûs: mar mienste dat it mei de dominys better is? Alle dagen heärste ommers: »It is mei de dominys de bûse thicht en de hân oan 'e hôed. Me ken dat foltsen net fjirder as oan 'e mul ta." Wiste wol hwat jimme pake sei?

Gabe. O, dy sei ommers, dat de dominys wriuwpeällen[3]) wiernen, dêr alle bisten, dy jokte hienen, hjar rudige hûd oan rösten. Dêr thocht' ik jouns noch om, do Klaes Tsjalkskonk, de skûteboer, by ús yn 't milhûs trape: hy hie thrije brakke baggeler onder 'e arm, dy er mem foär bêste linde[4]) forkeapje woe. Hy pîpe sa fyn as ien mûs en de holle hynge him op ien skouder. »Jimme dominy, sei er tsjin mem, bringt it fier mei de letter, mar hy het de geast net."

Dominy. Sjochste wol! En de siktaris fen it Nut het my jister noch mei it kryt yn 'e hân útrekkene, dat ik wol fyftich jier mei de letter binefter wier.

Gabe. Lêsten frege ik dôve Japik, ho jy him foldienen; nou, jou preekjen wier oars sa slim net, mar er siet nin lonte yn je.

Dominy. Dat scil de jiffer fen ontfangers om de deaker net sizze. Dy krigge forline snein de lymmoar[5]) yn 'e tsjerke, do ik in gjalp yn 'e tapassing die, dy hwette hird oankaem. Mar Teake Stikel, (wiste? dy al myn texten opskriuwt,) dy het him noch better ward; dy kraide okkerdeis[6]) oer it hiele gea út, dat ik twa âlde preken nei eltsjoar dien hie.

Gabe. Me het it slimmer mei de niten as de luzen. De stumper ken er oars neat fen as de text. It bytke dat er mear fen jins preek thûs bringt, berget er jouns noch mei de sneinsklean[7]) yn it kammenet; as je mar in oar kraech op dy âlde rokjes settene, Teake scoe se allegeär foär nij oansjeän. Mar, hawar, it is om yen stikken to laitsen. Okkerdeis siet Tetkemoi goemoar by de tsjerkefâden[8]) en klagge eärmlik hjar need; en hwêr mien'je oer, dominy? Dat jins gebetten en jins preek eltse snein oars wierne. Jou giselen alles throch enoar as in keâllestirt en er wier nin each op to hâlden. Fen 'e âld dominy koe se foär- en nei-gebet op in prik fen bûten en

(1) Rju, vrij wat. — (2) Mûlk, mogelijk. — (3) Wriuwpeällen, wrijfpalen. — (4) Linde, soort van zware, harde turf. — (5) Lymmoar, flauwte, bezwijming. — (6) Okkerdeis, onlangs. — (7) Sneinsklean, Zondagsche kleeren. — (8) Tsjerkefâden, kerkvoogden.

dat koe se den sa swietkes yn 'e tsjerke neipruttelje! Mar as stiene jy er noch fyftich jier, den wist s' er noch nin grevel [1]) fen. Jou laitse, dominy; mar sizz' my, ho scil me al dy ljuwe de mûle stopje?

Dominy. Ei, Gabe, dŏch dyn plicht en lit de ljuwe rabje. Kom, lit ús fen hwette oars praetsje. Wist' ek nijs? Hwêr kaemste hjoed wei, doste uzes foärbygongste?

Gabe. Ik hie nei Auke-boer wêst om in rokje to mjitten. Hwat ha 'k onderweis lake, dominy!

Dominy. Hwet wier 't den?

Gabe. Jou kenne masters Olfert wol?

Dominy. Dêr de âlders sa ier fen weirekke binne en dy do by master, syn omke, ynkomd is?

Gabe. Krekt. Nou, dy laei plat op 'e rêch sa lang as er woechsen wier yn 'e onderwâl fen 't leanke del; krekt kaem der in jong fyndoekspôepke [2]) foärby, dy him de wei nei Freäntsjer frege; en ho mien' je, dat er dy man dat bitsjutte? Om 't er to loai wier om oerein sitten to gean, tilde er ien fen syn longerige lobben [3]) yn 'e hichte en wylst er dy nei de kant fen Freåntsjer swong, sei er: »Dêrre, keäpman!"

Dominy. Dat wier den danich, ju! Ja, hy mat hwet ûtmintsje yn loaijens.

Gabe. En dêr het er gelyk oan. Olfert het ommers oan âlderserf meibrocht njoggentsjinhondert goune en seis pounsmiet [4]) bêst finlân; en den noch de oanstjerte [5]) fen ien âldomke fen in keeft [6]) mei klean en linnen. Dêr ken in keardel wol loai op gean.

Dominy. Dat 's wier. Mar wy wolle hoopje, dat ús Ljeavenhear dy en my for in segen biwarje scil, dy ús de bargen allyk makket.

Master (oan 'e doar). Hijla! Folk?

Dominy. Kom yn, master.

Gabe. Jou matte him 'ris tantsje oer Olfert.

Master. Ik scoe 'ris freegje, dominy, as je moarn de koalplanten hawwe wolle?

Gabe. Binne er noch net nôch dominys, dy koal forbouwe en forkeapje? Matt' je 'r ús dominy ek noch oan helpje, master?

Dominy. Hâld dy stil, Gabe: wy krije nou prefesters, dy de jonge dominys dat leare scille, as se 't út hjar sels net koene. Mar do ik op 'e stuedsje gong, waerd de gniërkerij [7]) noch net leard en dêrom scill' je wol wachtsje matte, as myn wiif thús komt.

Master. Nou, dominy, den winskje ik jimme genacht.

Dominy. Né, né! In eagenblikje. To! Tolef minniste bledden [8]), wylst ik selaed yt. Jou hawwe ommers neat to forstriken.

Master. Nou, for jins rekkening. Wy scille stroukje [9]), en as ik de

---

(1) Nin grevel, geen zier. — (2) Fyndoekspôep, Munsterlander, die met „het pak" (kleedingsstoffen en manufacturen), op den boer reist. — (3) Lobben, minachtend van beenen. — (4) Pounsmiet, pondemaat, $\pm\ ^{3}/_{8}$ bunder. — (5) Oanstjerte, (het door sterfgeval verkregene) erfenis. — (6) Keeft, ouderwetsche kast. — (7) Gniërkerij, gardenierderij. — (8) Tolef minniste bledden, een los gestopt pijpje tabak. — (9) Stroukje, pannekoeken bakken.

tsjien geboaden fen myn wiif yn 'e troänje krij, for jins rekkening. (Master stoppet.)

Dominy. Wy hiene jimme Olfert by de holle. Håldt dy 'im noch al noatich?

Master. Sa matichjes. Hy het in tsjoed[1]) quael, dy noch folle slimmer is as de threddeis tsjinst[2]). Alle dokters en prefesters fen 't lân kenne 'im net weimasterje; hy het de evert op 'e rêch[3]).

Gabe. My thinkt, dêr binne noch al middelkes for. Hwette throchgeande salve op syn tiid is er bjustere skoan for, wolle de ljuwe wol sizze.

Master. Dat leauste! Mar toäral en biliewen mei de fûst ynsmard en as 't slim komt, bollepystsmoar er boppe op. Mar hy wirdt nou sa åld, dat er de mint[4]) fen dat smarren kriget, en ik mat nou mar tuike[5]), tuike mei him oan.

Dominy. Jy wolle sizze, master, Olfert mient, dat ús ierdkleat ien planeet is om er baei to roken en yn 't waer to sjean, mar net om to adamjen[6]).

Master. Op 'e kop, dominy, op 'e kop! En ik miende, dat it in planeet wier om er op to pocheljen[7]) en to roken fen beiden; mar binamen[8]) pochelje.

Gabe. Mar hien' je den nin licht wirk for him, master, dat him sinnige[9]) sa as hwet túntsje[10])? Jou hawwe ommers in great hôf.

Master. Túntsje? Myn ljeave man, hy forflokt alle griente, dy ús Ljeavenhear oer 'e groun krûpe lit. As er him bûcht om de stambeäntsjes út it onk[11]) to rêdden, oaf hwat bledkeselaed ôf to snijen, den stint er as er boärste scil. Lêsten heärd' ik him as in åld bear yn him sels gromjen. »Dat goare gêrs.... ik fordom it sa wyt as sûpe! It is noch nin goe kouwefretten.... dat in jong keardel dêr syn soune lea op brekke mat!"

Dominy. Mar ken hy net skriuwe? Skriuwe is, thinkt my, goe loailjus wirk.

Master. Skriuwe, dominy? Skriuwe? As in abbekaet, wo'k je sizze. Mar de deaker, loai is slim. As ik tsjin him siz, by jontyd fiif skriften klear, den binne se klear, mar allegeärre hoännepoaten; hwant ik haw him nin tiid dien, seit er: en as ik him langer tiid döch, den skriuwt er yn in hiele dei just ien pljims[12]) foärskrift.

Gabe. In mål sêskip, dat op nin ien fen beide boegen sile wol.

Master. Ja, mar op it lêst ha 'k dochs hwette foun, dat 'im noäske. My thochte, dat gewyn en gebombam fen in klok wier noch sok onbinlik wirk for Olfert net. Ek wier er sa åld al, dat ik him it setten fen 'e klok er wol by tatrouwe koe. Op 'e sinnewîzer scoe er him net gek studeärje en op it winen en lieden net lam arbeidsje. En, ja wol man, dat wier rekke; hy hie er anstons kreft op. To njoggen ûre, to twa ûre, to acht ûre lette Olfert, dat de bynten wriggellen[13]) en de kaën[14]) fen 'e toer

---

(1) Tsjoed, booze. — (2) Tsjinst, koorts. — (3) Het evert op 'e rêch, is zeer lui; Evert is evenals Lenz (Faullenzer) bij de Duitschers de naam geworden voor een luiaard. — (4) De mint, het land, de puist. — (5) Tuike, (lokroep) zachtjes, zoetjes aan. — (6) Adamjen, werken. — (7) Pocheljen, zwoegen, arbeiden. — (8) Binamen, (bij name) vooral. — (9) Sinnige, naar den zin mocht zijn. — (10) Túntsje, tuinieren. — (11) Onk, onkruid. — (12) Pljims, blad. — (13) Wriggelen, waggelden, bewogen. — (14) Kaën, kraaien.

fleagen. As 't dien wier, hynge er mei syn grouwe hûd oan 'e kloks-touwen, en liet him op en del slingerje sa lang as de klok neilette. Lêtsten fleach er noch mei de plasse tsjin 'e balken oan, dat er yn 'e sûs delfoel, en for heal-dea thús kaem.

Dominy. Sa giet it mei dy fornimstige ljouwe: hja siikje allegeärre de hichte.

Gabe. Dat wier 'n stik bûter yn 'e brij. Mar wier it wol dûrjen?

Master. Fjouwer wiken het it goe' gien; mar do rekke er yn omslach mei de skoälbern. Okkermoärns, do er fen it njoggenûrs let [1]) thús kaem, hie er danich it mâl fel oan. Hy seach as in ûl, ken 'k je sizze, en do 'k him frege, hwat him ritte [2]), keilde er de klots tsjin 'e flier. »Dat wjirmske kloklieden!" sei er. »Dy syn faer en mòer tormoärde het, is noch to goe...

Olfert (Hy röpt oan 'e doar.) Omke, as je ynkomme wolle; de pankoeken binn' klear.

Master. Dêr is er; freegje 't him nou sels. Hy is tsjinwirch sa flak en njuet, dat me him wol om 'e finger woëlje ken.

Dominy. Olfert, kom yn! Omke het daelk de piip út.

Olfert. Joun allegeärre!

Gabe. Joun, Olfert! Is dat sa, dat jimme omke seit, datste sa 'n mier [3]) oan 't kloklieden heste? My thochte, dat med [4]) wier sa 'n dûbelliddich [5]) keardel as dy oars net to mansk [6]).

Olfert. It wirk pleage my net, skroärke.

Gabe. Hwat pleage dy den, heitte? Binne er spòeken yn 'e tòer? Heste de liken sykjen heärd, oaf ien bigangel [7]) sjoen? Binne de minske-skrinkels út 'e biëntsjekou [8]) tsjin dy oandounse?

Olfert. Né, né, Gabe! De deade hawwe it my net dien, mar de libbene. Ik woe 't de tòer mei klokken en de hele santepyk ombruide.

Gabe. Nou, dær heste wol kâns op; want de dominys bidde wol for de tsjerke, mar net for de tòer.

Dominy. To, Olfert, forhelje dou it my 'ris, en heär mar net nei dy praetsjemakker.

Olfert. Wel dominy, foär thrye wike het de sinne mei dat dîzenich waer wol in dei oaf fjouwer biskûl wêst, en do er wer throch 'e wolken kipe, seach ik op 'e sinnewîzer, dat de klok krekt in heälûre binetter wier. Ik thochte, kom, koärte metten; ik naem myn trekken daelk onder skoältyd waer, en sette de klok twiske ienen en fjouweren in heälûre foärút. Dat wier in skott fen threddel-ûre for de skoälbern en timmerfeinten yn pleats fen thrije.

Gabe. Sinnige hjar dat net, Olfert?

Olfert. O man, hja sprongen as hoklingen út 'e skoälle, en do se heärden, dat ik it dien hie, wier dær nin skoander keardel yn 't hiele gea as Olfert. Mar foärt dêrnei kriggen wy wer thrije dagen efter enoär in

(1) Let, het luiden, gelui. — (2) Ritte, kwelde. — (3) Mier, hekel. — (4) Med, taak, eigenl.: maaitaak. — (5) Dûbelliddich, sterk. — (6) To mansk, te (zwaar) mans. — (7) Bigangel, (Hd.: Leichenbegängniss) begrafenis, doch alleen in gebruik voor de voorbeduidende spookverschijning eener begrafenis — (8) Biëntsjekou, krekelhuis.

bilommerde loft, en do it opkleärre wier de klok ien heälûre foärût. Ik thochte, kom, feintkes: fen 't selde lekken in pakje; en ik liet de klok onder skoältyd ien heälûre stilstean. Dat wier in skoft fen fjirdel-ûre yn pleats fen thrye foär de skoälbern en timmerfeinten.

Dominy. Hwat sein' se do, Olfert?

Olfert. Myn ljeave dominy, de jonges pjûwden my efternei, en forsprîken my. »Olfert," rôpen se, »loaije Olfert komt noait yn 'e himel." In hiel espel [1]) fen de alderondogenste namen my yn 'e maling, dat ik sa mâl as ien tûr yn 'e thermen waerd. De jonne, do ik acht ûre let [2]) hie, stie er in swift fen in timmerfeint om 'e hoeke fen 'e tôer, dy my de glêzen fen 'e lantearne ynskopte; man! de kêrs ût, en in slinger om 'e earen ta, dat ik om 'e mûtse sochte. In lyts bytke fiërder hien' se op it tsjerkhôf in stûrts-line [3]) staid; dêr truzele ik oer hals-oer-kop yn 't grêf fen fine Lyske, dy 't d' oare deis opdragen wirde scoe.

Gabe. Olfert en fine Lyske! In skoander pear! It bêst wier, dat er nin skaei fen komme koe.

Master. Ja, mar dêr kaem in bûde [4]) fen oan 'e hölle, sa great as in hanplak. Net wier, Olfert?

Olfert. Sjoch, dær kenne je de groede noch sjean, dominy. Ik haw er altiden noch hwette foëtpôk [5]) op.

Dominy. Mar hwat dieste do?

Olfert. Wel, ik waerd eang. Ik thochte, kom, me mat de dîwel wol to frjeun hâlde, dat er yen nin quea docht. Ik joech de klok eltse dei in knikje fen in goe kertier yn skoältyd foärût, en dat woan ik wer op sköfttiid ût. Sa wiern' se in kertier koärter oan 'e bân, en in kertier langer frij. Man, hwet wier ik do in spekkeaper by de skoälbern en de timmerfeinten! Mar it briik my op as de houn it spek. Forline freed mette ik fjouwer timmerbazen, dy my oanseagen as nitelige bollen. Se gongen om my hinne stean, krekt as se my to liif woenen. Ien krôlle syn fûst op en doude 'im my onder de noas, dat ik thochte, dêr krij 'k in maling. De oare sei: »Loebes! biste to loai om de kop yn 'e hichte to stekken en nei de sinnewîzer to sjean? Mienste dat wy in hiel sköft bitelje wolle, as er in heal arbeide wirdt?"

Gabe. Dat wier in trawaet [6]), Olfert. Ik hie op 'e naed [7]) gien. Biste er noch mei de hiele hûd ôfkomd?

Olfert. Efkes. Ik slôep as in lyts honke mei de stirt twiske de skonken throch, bliid as in ingel, dat ik er sonder flikken ôfkaem. De selde eftermiddeis liet ik de klok onder skoältyd in lyts kertjirke stilstean. Do laekken de bazen wol sa wyt; mar....

Dominy. Mar de skoälbern, en de timmerfeinten?

Olfert. Pûr gleaun [8]), dominy! Breinroer! Se scoenen my wol roppe hawwe, dat er nin fear oan bleau. Nou bin 'k er sa skjin yn fortîze [9]), dat it ein er fen wei is. Ik ken de iene de mûle net stopje, as de oare gappet wer as de sé.

(1) Espel, troep, menigte. — (2) Let, geluid. — (3) Stûrts-line, stuiversche lijn. — (4) Bûde, buil. — (5) Foëtpôk, het vlies waarin 't kalf ter wereld komt, het lamsvlies. — (6) Trawaet, moeilijke positie; IJsl.: trafali, moeite, zwarigheid. — (7) Naod, vlucht; útnaeije, vluchten. — (8) Gleaun, gloeiend, boos. — (9) Fortîze, verward.

Master. Hark 'ris, Olfert. Doste sa'n foech jonge wierste ha'k dy in bulte bitsjut mei de bollepenis; nou woe 'k dy ek wol 'ris hwat leare mei seafte wirden. Ik scil dy in goe' rie' jaen.

Olfert. As 't je b'ljeaft, omke.

Master. Set den de klok altyd nei de sinnewîzer. Håld dy by de wiere tiid, en wyk er nin sekonde fen ôf. Hawwe de ljouwe noch hwat oer dy to sizzen, paei hjar mei swiete praetkes, en as er hjir oaf dêr al in stûthaspel is, dy oer de klok gnoårret, de measte minsken scille goe' mei dy op streek wêze.

Gabe. Hwat sizze je dêr fen, dominy? Dat komt krekt op jins sizzen del: dŏch dyn plicht en lit de lju rabje.

Dominy. Op in hier, Gabe. Elts scil op syn wei skoålbern en timmerbazen fine, en de iene scil him hjir hinne tôgje wolle, en de oare dêrre. Aste dêr nei harkje wolste, den scilste as de hoånne op 'e tôer mei twa-en-thritich winen omdraeye, en noch scille de minsken hjar moed net oer dy ha. De iene is lilts, aste de oare syn sin dochste. Dêrom bithink dy earst goed; mar aste dy ienders ryp en goed bithocht heste, fŏlgje den dyn ein [1]) paed, en wyk er om rabjen oaf prysgjen nin striebreed fen ôf. Doch lyk as master seit: sjean nei de sinnewîzer, dær it ljocht fen 'e himel de ûren oanwiist. Dat giet altyd grif.

Gabe. Ja, dominy, dat is in bêst ding for Olfert, dy de klok sette mat; mar...

Dominy. Het de selde, dy 't de sinne gleaun makke het, syn ljocht ek net yn it binnenste fen dy, fen alle minsken, skine litten? Oaf is dyn geweten hwette oars as it ljocht fen God, dat yn dy skynt?

Gabe. Dat is de suvere wiërheid. Mar as 't ús yn 'e kreämme to pas komt, den lizze wy dat geweten sa nuver út. As it seit, krom, den tsjoene wy it rjocht; as is seit, onfrom, den draeije wy it mei ien slingerslach from, en sa gûchelje wy ús selme in rêd foär 'e eagen. It ljocht is himelsk en godlik, en grif: mar wy forbûge de sinnewîzer, en den wiist er net goe: soms to let, soms to ier.

Dominy. Dêrom, Gabe, skynt dat ljocht twaris for ús; iendris yn ús hert, en yn 'e skruft iendris. Om al dy miswîzingen fen dyn geweten to forhelpjen, hest it ljocht nŏch 'ris yn 'e bibel. Dêr skynt de sinne fen 'e gerjochtichheid onforfalske. Sjoch dêrnei, aste dyn eigen sinnewîzer yn dy net bitrouste, en dou scilste noait net yn ûre oaf tiid fen dyn plicht feleärje.

Gabe. Mar de minsken, dominy!

Dominy. Nou, ja, de minsken! de minsken! Hwet scoe dat? Wy siikje ommers de lof net fen minsken, mar fen God.

Gabe. Wier, dominy; allegeärre wier. Mar wy sitte mei de minsken yn 't skipke, en wy matte er mei farre. Fen Gabe-skroar ôf oan kening Willem ta ken nin ien er bûten, en wy matte mei it foltsen oanpiele, sa as it is.

Dominy. Wolle se net om lyk, nou, lit se dy smaedsje en dwêrs-

---

(1) Ein, eigen.

bongelje: hy, dy de sinne skine lit, is dy ommers mear wirdich as alle minsken mei eltsjoar. Mar hwet scoene se sizze? Daste in gnap keardel biste, dy rjocht throch sé giet. Se scille it allegeärre net sizze; mar de bêste, oan hwaens lof dy allinne hwette fêst is. En ljeau my, Gabe, ien middelke is er, dêr se hjar noch al throch liede litte; swiete praetkes jaen, lyk as master seit.

Gabe. Ja, dy swiete praetkes lizze my dreech yn 'e mage. In minske is sa net, oaf hy wol de mûle wol 'ris spiele oer gikken en snaken.

Master. Dat mat ik ek sizze, Gabe; en it is net onnoflik, as me oer scis [1]) de galle 'ris quyt rekket. Mar gekjeijen is fyn wirk. Elts ken 't lang net, en folle wolle it ek net fele. Oeble fretter het dy dat op Wytmarsumer merke noch bitsjut, do 't er dy in âld groubôlle tsjin 'e holle keilde.

Dominy. Gabe, harkje 'ris. Binne de minsken net in goekeap ding, aste hjar for in tik oan 'e hoed, in bliere troänje, en in frjeunlik praetke keapje kenste? O man, dou wiste net hwat se yn dy oersjean, aste hjar swiete praetkes jouste. Mar al dyn goeddwaen scil dy ek nin byt helpe, aste swart sjochste en de wiërheid oeral mei bitsens seiste. As me de bern mei in daelder koeke paeije ken, hwà wol den dat gegryn en getruen.....

De faem fen Master. (Hja röpt foär doar.) Master, de pankoeken wirde kâld.

Master. De donker, ja, de hiele pankoeken forgetten. Nacht, dominy!

Dominy. Nacht, allegeärre! Olfert, hâld dy by de wiere tiid.

*J. H. Halbertsma.*

---

## 'T FORHAEL FEN DOMINYS NEEF.

Yn it jier fen 1690 learde er in studint to Grins ta dokter, dy fen Dockum fendinne wier. It wier in nuvere [2]) feint; fiten ûtrjochtsje wier syn nocht, en fen biizjen [3]) hinge er gear. Do de greate fekansje oankaem, scoe er wer nei heit en mem ta; mar it wier him dat jier goeman [4]) to Grins gien as de measte fen ús foltsen, hy hie net oergarre; as er syn pong tsjin 'e wyn smiet, scoe er net fier fleane, en by it eintsje-sluten wier er yn nin bûse fen tesje, boxe oaf rôk in stûr mear to finen. Dos steande op kâlde foëtten, wier er dochs to edelmoedich om in oar to soebadden om jild to lien, in hy bigriip om mar op 'e bonne foi ôf nei Dockum to kuijerjen. Mar in kammeraet, dy dokter yn 'e rjochten wirden wier, en de jonne to foaren in trop studinten trakteärre hie, forlette him hwat; ek wier it dy deis to brodzich [5]) om hird to rinnen, en hy brocht it oan 'e joun net fierder as oan Bûrum ta. It wier heälwei-njoggenen; hy hie de skoën ût 'e liken [6]) roan, en wier sa wirch as ien maits [7]); dêrby bâltte er fen

(1) Oer scis, nu en dan. — (2) Nuvere, zonderlinge. — (3) Biizjen, grappen, plagerijen uithalen. — (4) Goeman, goede man. — (5) Brodzich, broeierig, drukkend. — (6) Ut 'e liken, uit het verband. — (7) Wirch as ien maits, moe, af als een made.

honger, en jild om yn 'e herberge to gean hie er net. Hy gong dêrom nei in boerehûs, dat in eintsje fen 'e wei òf lei. Hy kloppe oan en in himmel wiif die op, dy him frege, hwat er hawwe woe. »Hy woe de piip wol 'ris oanstekke;" nou, dat koe wol lokke. De studint pypke i's oan, en makke in swiet praetsje. Onderwiles kaem de faem yn mei in great krintebôlle, dy se yn 'e spine lai; in amerij dêrnei kaem de feint ek mei in braskoërke, dêr twa flêssen barndewyn út kamen, dy er yn in kaske onder it bêd sette, en do slòep er wer foårt sa hoeden' as in skjirkert [1]); daelk kaem de faem ek wer, dy nou in pûde mei resinen en in poun klontsjes hie, dy de boerinne yn it sûkerdjear [2]) ústkodde. Yn 'e hirdsherne stie in holpanne mei beu [3]) to meuken [4]), en oer it fjûr hinge in skinke to sieden, dy soms mei de hakke boppe bobbele, en de studint de kiel útbiet. Earst miend' er dat de ongetiders [5]) it margemiel [6]) hawwe scoenen, en thoft' yn him sels, kom, dat reits ik yn it lid. Mar dêrmei kaem er in snaek yn, dy him gau yn oare gedachten brochte. Dy keardel hie in rounbollich breedskaed [7]) hoëdtsje op, dêr twa swarte linten by del hongen; om 'e hals droech er neat as in smel himdeopsetsel mei mûzetosk [8]), dêr in pear sulveren knopen yn sieten. Den hie er in grouwollen baitsje oan; syn blauwe onderbròek protte by de knibbels onder de boppeboxe wei, en wier yn 'e hoxen fêstboun mei blauwe strûpen, dy him by syn piper-en-sâlten hoäzzen del biggelen. Dêrby hie er útsneine skoën oan mei in pear útplatte sulveren gaspen er op. — Ken 'k dy, as ken ik dy net? frege de studint yn him sels, en ja wol, man, hy hie him mear sjoen: it wier in kompenijster [9]), Oeble Fluem, dy alear wol i's by syn âlders oan 'e doar kaem mei heidebjizzems, riskepitten, en sökke snypsnaren. Neijerhân wier er bigoun to òefenjen; ek koe er in bytsje wiersizze, nei it ding him oanjoech; en meast roun er by ienfâldige wyfkes, dy him it liif fol iten en de bûse fol jild threauwen. De boer hie freeslik it grou [10]) op him, en hie him al ienders fen it hiem reage; mar syn wiif, dy oan tsjoenen en spòeken leaude, en er in bytsje mank fimele, houde him for in hillich man. Ek koe er de line sa moai om 'e reak skeare, dat se, alleheel mei him ynnomd, net wiste hwat goe as se him dwaen scoe. De boer wier nou twa dagen nei Holwerter merke ta, en it wiif, dat den hjar trekken warnaem, hie Oeble de knik jown om anstons oer to kommen. En dêr siet er nou al yn syn bladeren, de piip yn 'e hân, en in sûpke barndewyn mei sûker foar him. »It is hjoed den bjusterne myld, boerinne!" sei er heel teamich en fliensk [11]). »Ik ha siker switten as in oandrager." — »Dêr hie 'k al gedachten fen, sei de boerinne, en dêrom hie 'k it slökje al klear. Kom, drink i's, Oeble. It is goe for it swit yn to druijen." — »Ik winskje jou de segen fen de heare!" sei Oeble, en stiik de hele romer út. — »Dy bin 'k wol nedich, Oeble!" sei de boerinne. »Ik thankje jou. Me ken mei dy myldens

(1) **Skjirkert**, winterraaf. — (2) **Sûkerdjear**, suikerpot, verg. kwispedoor. — (3) **Beu**, nuchter kalfsvleesch. — (4) **Meuken**, zacht koken, pruttelen. — (5) **Ongetiders**, werkers in den hooioogst. — (6) **Breedskaed** (samengesteld uit **breed**, breed, en **skaed**, schaduw) breedgerand. — (7) **Margemiel**, maaltijd na 't inbrengen van den oogst. — (8) **Mûzetosk**, kantje, boorlint. — (9) **Kompenijster**, iemand uit de Compagnie (veenkolonie van Drachten). — (10) **Hie it grou**, had een hekel. — (11) **Fliensk**, fleemend.

nin helm [1]) yn 'e bûter krije, as is 't noch sa." — »Foi, sök sizzen, boerinne!" sei Oeble wer. »Jou bûter stiet ommers as in peal; de oare boerinnen mochten wol wolle, dat se dat sa koenen as jy. Mar de waermte scil net lang dûrje, ljea'! De waerlamkes [2]) hawwe hjoed sa blettere, dêr scil wol gau noärdewyn op komme. Hwa is dy jongfeint? Dat is siker fen jins fôlk." — »Né," sei de boerinne, »dy man stekt hjir de piip mar 'ris op." — »Ik bin fen Grins," sei do de studint, »en scoe nei Dockum ta; mar ik bin hjir binachte. De boerinne scil my wol in lyts herntsje yn hûs ynskewiele [3])." Op dit wird bigoan it wiif to sjean as in ûl. Né, dat wier fierwei mis; se koe him net bêdsje. »Nou, den yn 't hea," sei de studint. — »Foi, né," sei se. »De boer is om utens [4]), en ik scoe frjemd fôlk ynnimme. Dêr ken nin byt fen komme. Ik wol dy ljeäver in reispenje jaen." En mei ien die se de hân yn de bûgel en joech him in stûr, as 't in nachtbidler wier. De studint, dy seach dat syn hoänne hjir net brette, gong foärt, en stie al op 'e drompel, do er noch i's omdraeide, en tsjin de boerinne sei: »Mar myn ljeave minske! jouw my den alteas in wébyt [5]), as 't je b'ljeäft. Ik ha de hele dei roan." — »Dat de kou skyt is dines!" sei de faem, joech him in homp, en flapte de doar efter him ta. De studint wier oars net gau forbûke; mar dit wier him slimmer-nôch. Hy thochte anstons om de forlerne soan. Mistreastich wiek er fen 't hiem ôf, en gong yn 'e onderwâl fen 't leantsje sitten, lynjende mei it kin tsjin syn gongelstokje oan. Mar net lang hie er dêr sitten, as in boer op in hynzer, dat in lepsen moal [6]) op 'e nekke hie, kaem it leantsje op draven. De boer bikipe de studint earst 'ris, (it skimere al hwat) en do-d-er seach dat er noch al moai gnap yn 'e klean wier, frege er him: »Drîgeste nei Kollum, feint?" — »Né, ik mat hjir bljouwe," sei de studint. — »Dêrre?" frege de boer, »dat is sa mâl. Hwêrom gieste net nei dat boerehûs ta?" — »Dêr haw ik al wêst," sei de studint, »mar dêr bin ik hosk [7]). De faem het my de doar útstompt." — »Wel, dat is nuver wirk!" sei de boer. »Kom, den mat ik it i's bisiikje. Gean dou mar i's mei my, feint." Gelökkich wier dat de boer sels, dy in dei eärder thûs kaem as er sein hie. Onderweis en to Holwert hie er frij hwat fen it bjirke preaun, dat er in wakker luftich sin en in rynske boi [8]) hie. Hy stapte mei de studint op it hiem, en scoe rimpen de doarsklink omdraeije; mar mis wier 't: de doar siet op skoättel [9]). It wiif, dat earst i's efter it gerdyntsje nei bûten glûpe, wier wakker yn 't gat bibiten [10]), do 't hja de boer seach. »Gean gau op 'e gölle yn 't hea!" sei se tsjin Oeble. »Ik scil sjean dat 'k de boer to bêd krij, en den scil ik jou útlitte. Gau, myn ljeave man! Hy slacht je oars dea." Do nou Oeble biskûl en al it iten berge wier, die hja de doar op, en de boer mei de studint kaem yn. »Toe, heite! gean sitten," sei de húsman; »al binn' wy boeren, wy hâlde dêrom wol fen nijs en

---

(1) **Helm**, vastheid, stevigheid. — (2) **Waerlamkes** (weerlammetjes), regenwilpen. — (3) **Ynskewiele**, inschikken. — (4) **Om utens**, om zaken van huis. — (5) **Wébyt**, een brok brood tegen den geeuwhonger. — (6) **In lepsen moal**, 5 pond meel. — (7) **Hosk**, onwelkom. — (8) **Rynske boi**, kwistige luim. — (9) **Skoättel**, grendel. — (10) **Yn 't gat bibiten**, angstig.

selskip. Kom, memke, hwat heste for ùs to bikken?" — »Neat!" sei it wiif. »Ik thochte dat je fen nacht ùt bleauw'ne, lyk as je seinen; nou ha 'k neat klear." — »Ik wier sa ier slachs," sei de boer, »dat ik koe mei ien dei ta; hwêrom scoe 'k twa ùtbljouwe? En it is ek goed, dat ik hjir bin; want oars hie dy jongfeint net onderkomd. Mar, neat! neat! dat is sa 'n bytsje, ljea'! dat is genôch yn 't each." — »Ik ken him wol in brögge klieme [1]," sei de boerinne do. — »Kom, kom!" de boer wer, »mienste, dat syn tonge in seemslearen lape is? Hy mat hwat waerms yn 't liif ha; hy het de hele dei roun." — »Jou prate goed," sei de boerinne, »ik ken 't net ùt in hynstekop [2] sûgje. Woll' je ha, dat wy hwat pankoeken for him bakke scille, dat ken wol; moal ha je dochs meinomd." Dat gong do op stroukjen [3] yn, en lipe oaf pipe [4], de faem moàst for de selde feint it miel klear meitse, dy se niis de doar ùt fierd hie. Hja sloech yn it bisleek om krekt as se gek wier; de klitsen fleagen hjar om 'e hölle; en hja scoe de boer mei syn gast wol forgriemd hawwe, sa grimmitich wier se. De studint, dy sjoen hie hwat er for de kompenijster prefeet ynret [5] wier, thocht yn him sels: dat scil joun for jimme honje [6], frjeunen! as ik scil nin Douwe hjitte. Wylst de froulju kleärrichheit makken, kaem er gau mei de boer oan 'e slach, dy him frege hwêr 't er fendinne wier, hwat er die, en sa foärt hinne. De studint bychte alles trou op, en spriik soms balken oan twa. »Dêr to Grins," sei de boer, »dêr leare jimme frjemd praten, oars? Kenne jimme alle minsken forstean? Kenn' jimme ek sa prate as de hantsjemieren [7]?" — »Om-ende-by," sei de studint, »mar alleheel net; sa as de Dùtskers, wyt je? Forline jier bin 'k noch yn Dùtsklân wêst." — »Ja, wakker!" sei de boer. »Wel, ho sjocht it er dêr ùt? Binne de ky en de bargen [8] dêr lyk as hjir? De poepen bjuwe [9] er in bulte fen; mar it scil wol wêze as mei hjar sels, smel fen beaulch [10] en nin gat." — »Dêr scil ik jou fiten fen fortelle," sei de studint, »as je mar geduld hawwe." — »Jonge, ja," andere de boer. »Toe, Auk! dou maste nou 'ris swiete, thige by thige swiete pankoeken bakke; ik wyt dast' it de feint yn 't hert ginste. Nou, feint! siz op mar." — »Ja mar," sei de studint, »ik mat je sizze, it is ougryslik; want sa 'n skrik as 'k do hawn ha, wol 'k for nin tweintich fjirders [11] bûter wer ha." — »O, dat is neat," andere de boer, »forhelje dou mar. Ho hjitste ek?" — »Douwe Agema," sei de studint. — »Nou, as 't dy b'ljeäft, Agema. Hwat woeste sizze fen dy poepebargen?" — »Wel, man!" sei de studint, »op in ieremoarn roun ik throch ien frelik great bosk; ik thochte, dêr komt nin ein oan; mar amper njoggen ûre kaem ik er einlik ùt, en do hie 'k in iepen fjild foar my, dêr in keppel op roun fen wol oardelhondert bargen. Dêr wierne fen alderlei skaei [12] onder: lytse, greate, swarte, wite en bonte bargen; mei rjochte stirten en ek mei kröllen der yn: yn dat gûdtsje wier krekt sa folte onderskie as onder de minsken.

---

(1) Klieme, smeren. — (2) Ut in hynstekop sûgje (uit een paardekop zuigen), uit de beenen snijden. — (3) Op stroukjen yn, op pannekoekenbakken aan. — (4) Lipe of pipe, schreien (d) of lachen (d); eig. zingen. — (5) Ynret, ingeslagen. — (6) It scil for jimme honje, gij zult kijven of slagen krijgen. — (7) Hantsjemieren, hannekemaaiers. — (8) Bargen, varkens. — (9) Bjuwe, pochen. — (10) Beaulg (balg), lijf. — (11) Fjirders (vierels), vaatjes. — (12) Skaei, ras, slag, soort.

Hja wiernen ek sa fluch as koardedounsers; want bealgen hien' se as wynhonnen, en it spek siet hjar net yn 'e wei. Mar der wier lykwol ien onder de heap, dy de foärgong hie, dat wier in onwiten ding; fet! en heech! ougryslik, man. Noait ha 'k foar oaf nei sa 'n baerch yn Fryslân net sjoen, as it moäst dy wêze, dèr Auk niis de skinke fen út it goätling helle het." — »Skinke?" sei de boer tsjin syn wiif. »Heste skinke? Foi! ik wiste net, daste sa flouwe [1]) koeste." De boerinne krige in kleur sa read as de bloedkralen, dy se om 'e hals hie; tsjinaxeljen koe hjir net helpje; hja bikinde dat it wier wier. »Kom, Agema!" sei de boer, »ik sjen wol, wy hawwe nin koerang [2]); fen honger scille wy joun net stjerre. Ik bin bliid daste fen dy bargen bigoun biste. Mar ho gong dat do fiërder?" — »Ho dat do fiërder gong?" sei de studint. »Wel, man, dy greate baerch wier sa mâl as in tûr. As it beest do krekt wyld wier, ik wyt it net, mar hy wipte den hjir, den dèr hinne; op it lètst rekke er in heel ein fen 'e keppel òf, en kaem by in jippe foärge [3]), dèr in wolf op 'e loer lai." — »Dy deuker!" sei de boer; »in wolf! Wel, sa mâl koe 't net. In wolf, ju! Godthank, dat wy sõk gûd hjir to lâne net hawwe." — »Net ha?" sei de studint »Joek! Ja, wol! Us lân is er fol fen; mar hjir rinne de wolven op twa en yn Dûtsklân op fjouwer poaten." — »Nou, dat is den goed," sei de boer, »mar hwat die dy wolf op fjouwer poaten den? Toe! Dou maste hwat foärt meitse, Agema; daelk binne de pankoeken gear." — »Yn ienen," sei de studint, »sprong de wolf op, die in raem op de baerch, dy er nei in bytsje gewraxel [4]) yn 'e stròt beet krigge, en do repte er him slûpstirtsjende foärt, krekt en allyk, ken 'k je sizze, as jins feint, do er dy twa flèssen barndewyn, dèr onder it bèd del set hie." — »Hwat seiste?" frege de boer. »Ek barndewyn? Dou bithinkst' it wrychtich goe om de skrik wei to drinken. Dy eangstme fen Agema biskrjouwt hwat! Kom, bring den i's om, frou. Baeseftich, Agema! dou bist in flinke keardel. Mar dat moäst ik dy noch freegje: hie dy bargedrjouwer nin honnen by syn spul?" — »Né, man!" sei de studint; »dèr siet him de kneep. Oars scoe dy wolf dat wol stean litten ha. Ik wier der thichter by as de bargedrjouwer, en it gong my fen 't hert dat sa 'n skoander beest toskûrd wirde scoe. Ik thochte yn my sels: is dèr nou neat oan to dwaen? En je scoene sizze, ho ken 't sa gelokkich? Krekt lai dær in stien foär my, dy 't ik opnaem, om him de wolf nei de kop to smiten." — »Dy moäst ek al hwat mans wêze," sei de boer, »as it tsjin in wolf hwat helpje scoe." — »It wier in ding! Nou!" sei de studint, »it wier in stien, (ik scil 't net forgritsje) in balstien, ken 'k je sizze, sa great wol as de krintebòlle, dy 't jins faem niis yn 'e spyskeamer lein het." Op dit wird rekke de boerinne alleheel út 'e fâlden. »Ja, heit!" sei hja, »ik en Auk. en ik.. ik ha in bòlle bakke litten; ik woe jou 'ris útstrike; it is ien mei krinten." — »Wel, kom, ljea'!" sei de boer, »ik wier niis al in bytsje pröt op dy; mar nou hest' it i's keuninklik makke. Dy skrik fen Agema leit ús nin wynaeijen [5]). Nou, Agema, dou smietste in stien nei dy wolf?" — »Ik smiet nei dy wolf,"

(1) **Flouwe**, jokken. — (2) **Koerang**, nood. — (3) **Ien jippe foarge**, eene diepe vore. — (4) **Gewraxel**, geworstel. — (5) **Wynaeijen**, windeieren.

andere de studint, »en, man, it wier rekke. Mar do scoe de bûter jild jilde; sa eang as do bin 'k fen myn libben noch net wêst. Sa gau as de wolf dy stien tsjin 'e bek krigge, liet er de baerch los, en fleach rjucht op my ta. Hy knerseltoske, en seach my oan mei gleaune eagen: wyt je ho, boer? Krekt as dy Kompenijster, dy 't dêr efter yn jins hea leit." — »Hwat kompenijster?" frege de boer. — »Ei, dat wite jou ommers wol," andere de studint. »Jins bêste frjeun, Oeble Fluem." — »O duwel!" rôp de boer, »dy snaek? Ik scil him omgean." Nou, hwat dêr op fôlge scil ik jimme mar net sizze. Dêr waerden stikken snein, dat er omstikken [1]) neifleagen. De boer wier oars sa goe as bôlle; mar hjir kaem it sprekwird to pas: as goede lju lilk wirde, wol it honje. Hy heuwele [2]) syn wiif en faem sa danich út, dat se nin turf heech wierne; wyt en swart forwiet er hjar. Mar yn iens naem er mids onder it kibjen de lampe fen tafel op, en sei tsjiin de studint: »Agema, håld de lampe 'ris! It is wol yn 'e simmer, mar wy scille it fé i's ôfljochtsje." — »O, jou miene dy wolf op twa poaten!" andere de studint. »Ha 'k 't jou niis net sein? Kom, graech, man! Dêr is bûter to kjimmen, bigryp ik." Dêr gongen se hinne, Agema de lampe yn 'e hân, en de boer in lange bollepyst. Hja seagen earst yn 't heafek, dêr wier er net; yn 'e skûrre ek net. »Den mar by de ljedde op," sei de boer. »De kompenijster is er yn, hy scil er ek útkomme." — »Jonge, foärsichtich, man!" sei de studint. »Op it hea, dat is sa noedlik [3])! Meitse nin brân." Mar dêr wier nin bidden tsjiin; dat wier anstons mei it ljocht by de golle [4]) op, en ja wol, man, dêr lai omkoal [5]) alleheel-end-al onder it hea bidobbe. Op hannen en foëtten riisde er oerein en seach mei gleaune eagen throch krok [6]) en hearaeijen [7]) hinne, dy him oer 'e hôlle hongen; switte fen binaudheit, sa heste net. »Ha je in knipperke nomd [8])? frege him de studint. »Hjir is in man om jou to sprekken; dy woe wol 'ris, dat je him wierseinen. Hy het in gast krigge, en syn wiif wol net sizze hwêr 't dy man op onthelle wirde scil. Kenne jy dat ek riede?" Oeble kåldgnyske [9]) erris: wel, him thofte, dat scoe wol op rîzenbrij útdraeije. »Dat is omtrint ret," sei de boer, »mar alleheel-end-al net. It is bollepyst-smoar." En mei ien gong er dy kompenijster profeet sa ongenadich om, dat er foär syn foëtten krôlle as in iel. Op it lêtst gong it de studint sels to bot, dy de boer ek sei, dat it profetelean for dizze reis sa gritter-nôch wier. Oeble gong de golle ôf, en syn twa frjeunen him afternei; mar do se op it hiem kamen lichte de boer him noch 'ris fjouwerkant fen 'e soalen, en slingere him dwêrs oer 'e wringe hinne. »Dat is nou for dizze kear it útsetsel, feint!" sei de boer. »Aste wer komste scil dyn profecy neikomme; den kriggeste rîzenbrij mei bret [10]) flêsk; hjir net, mar to Ljouwert, en dêr jouwe se er dy fêst wirk op ta. Nou, gereis [11])! De groetenis oan 't fôlk!" De studint lake him

---

(1) Omstikken, geheele sneden brood, rondom afgesneden. — (2) Heuwele.... út, maakte.... uit. — (3) Noedlik (noodelijk), gevaarlijk. — (4) Golle, hooistapel in de schuur, hooivak. — (5) Omkoal, zorgeloos, onnadenkend mensch, hier van toepassing in zoover hij zich veilig geborgen waande. — (6) Krok, afval van hooi: zaad, kaf. — (7) Hearaeijen, hooihalmen. — (8) In knipperke nomd, een slaapje genomen, een uiltje geknapt. — (9) Kåldgnyske, grijnsde. — (10) Bret, gebraden. — (11) Gereis, goede reis.

wiles slop, en gong forfölgens mei de boer wer nei it milhûs ta, dêr de frou en de faem hjar mei ûlseagen sieten op to wachtsjen. Mar dat bilette de boer net om 'ris thige mei syn frjeun fen it profetemiel to smullen, en op it ein oan de boerinne to sizzen, dat se hjar bêste bêd yn 'e pronkkeamer spriede moaste. Dêr slepte de studint as in roas, en de oare moärne gong er heel foldien nei Dokkum ta, dêr er soun en wol by syn âlders oankaem.

---

## IT INGELGEREAUNT [1] OP SKIERMONTSJEACH.

De noärdsé dynde [2]) en gromde yet,
Mar 't needwaer wier bidarre.
De wrakken driuwk'len nou oan 't strân,
Mar 't folk koe dochs wer farre.

Ho mannich fisker kaem net wer!
Yn 't djip wier hy fordronken,
En mannich widdou mei hjar bern
Siet nou yn rou forsonken.

Ek Seakele, och! foer yn dat waer;
Hwêr stâu er earm-man hinne?
Dêr hie men teal oaf teiken fen;
God wist it mar allinne.

Syn Tetke siet mei hjar twa bern
De nachts nei 't waer to heärren,
En wachte yn moed de tynge ôf
Fen libben oaf fen steärren.

Hjar boi dy wier syn saunde al út,
Mar 't golle mûtle famke
Hie twaris earst de meiblom sjoen,
En slepte, 't swiete lamke.

Mei de eagen lei de poppe thicht
En Sobbe mei hjar lipkes,
Krekt as se op memmeskirte lei
En lurke oan 't folle titke.

»Och!" sei do Tetk, »dyn heit, myn ok [3])!
»Hwa scil dyn brea nou winne?
»Hwêr is dyn heit? Myn man, myn
»O God! Hwêr is hy hinne?" (hoal [4])?

Mei ien bigoan it froede bern
Yn 't sliepke blier to glimkjen,
En döbke [5]) op döbke lôek yn 't wang
Fen 't ynnichst sielformeitsen.

»Us Sjurtke glimket!" sei brôer-Sierk.
»Sjoch, mem, ho laket Sjurte!
»Hja laket mei de eagen thicht:
»Mem, hwat scoe' dat bitsjutte?"

»Wel, ljeave boi!" sei Tetke do,
»In ingel is 'r om 't lamke.
»Dy reauntet Sjurte hwat yn 't ear
»En boärtet mei ús famke.

»As bernkes steärre nimt ús hear
»Hjar yn syn ljuchte himel
»Dêr wjukkelje se omheech en del
»Yn sillich boärtgewimel.

»En soms den saeij' se op ierde del,
»Fier út dy hege stjerren,
»En flústerje hjar pop yn 't ear
»It wird fen God de heare."

Mei ien waerd rinkele oan 'e doar,
En Tetk de klink flink iepen!
En Seakle, sjoch, dy stiet er foar
Yn stoärm en weach bihâlden.

Tetk joech in gjalp [6]), en do deastil
Kniip hja him yn 'e hannen.
De ljeafde is stom; hja het nin wird
By 't wersjaen fen de mannen.

Do Seakle oan 't tellen fen syn need,
Fen blaxemfjoer en waeijen;
Ho 'n thrijemæster nêst hjar sonk,
En by de wyn hja laeijen.

»En dou, myn boike!" sei er Sierk.
»Hestou for heit wol bidden?"
»Ja, 't onse vader thrij'ris, heit!
»En dat het God forbûke [7]).

---

(1) Ingelgereaunt, engelgefluister. — (2) Dynde, was in deining. — (3) Ok, lieveling. — (4) Hoal, heul, steun, troost. — (5) Döbke, kuiltje. — (6) Gjalp, gil. — (7) Forbûke, vermurwd.

»In ingel het er oan ús stjûrd;
»Dy reaunte Sjurtke yn de earen,
»Dat heit bihâlden wier yn 't waer.
»Nou thankje ik God de heare."

As wy âld it onrjucht dwaen,
De earmen grutsk minachtsje,
Woll' de hillige ynglen Gòds
Net by ús oernachtsje.

Mar de onskild'ge sûgeling
Siikje se yn alle hernkes [1]);
Hwat for ús geheimnis bliuwt,
Telle se oan de bernkes.

*J. H. Halbertsma.* *)

---

## DE DEADSFIJNEN [2]). †)

Yn it jier 412, yn 't bigin fen de biggeltiid [3]), op in thoärnsdei [4]) foärmiddei, kamen, twiske Medemblik en Starum, hwêr jinwirdich neat as bare sé is, mar alear folle biboude groun laei, in pear twielingsbroêrren, Egge en Barre, to wrâld. For sökke, dy er nijsgjirrich nei binne, scoe 'k jerne pleats, tiid en ûre, hwêrop dit foärfal barde, neijer opjaen, en al, hwet der by seid en dien waerd, fen sikkepitsje ta sikkepitsje opdisse; mar foärearst, lyk as jimme licht bigripe, het it foär myn tiden wêzen, en mast ik it dos allegeärre fen in oar habbe; nou koe 'k, to twaden, de rjuchte oarde [5]) by nimmen net liker wys wirde; to trêdden wieren de minsken destiids yette to dom yn 't almanakjen om de datum altyd sa krekt merkbite to kennen; to fjirden hieden se yette nin klokken, en wisten dos ek net op 'e minût ôf ho let it wier; to fyften het it licht wol in dizige loft wêzen, do de bern helle waerden [6]), en koe me sa dwaende de tiid net lyk op 'e kop ôf skoaije; to sexten stiet yn 'e boeken oars neat nin sûnders fen 't gefal biskreaun, en to saunden hôeft nimmen it ek net neijer to witen. Dit mat ik er allinne noch fen sizze: hieden er yn dy tiid kranten wêzen, en hie de bern hjar heit dêr yn sette litten, dat syn wiif fen twa wolskepene jonges bifallen wier, den scoed er de wrâld to foaren floud [7]) habbe, hwent se wieren beide danige rounrêgich en dûbelskouderich. Dit brek lykwol net mei rekkene, wieren it bazen fen berntsjes, sa fet as modder, en elkoar lyk as in drip wetter.

Yn it selde jier 412, in wike saun, acht letter, waerd Jalke berne, in jonge mei sökke ferme, flinke lea, as wier er út 'e dyk döld [9]) wirden, sa lyk as ik er efter komme kennen hab, net fier fen Esonstêd, in pleats, dy eren jinoer Skiermontsj'each oan 'e Louwers laei, en hwêrfen Esumbûrren yette in oerbliûwsel wêze scil.

---

*) De vorenstaande stukken van E. en J. H. Halbertsma zijn genomen uit *Rimen ind Teltsjes fen de broårren Halbertsma*, waarvan thans eene twoede, verbeterde uitgave het licht ziet bij den boekhandelaar J. de Lange te Deventer. Wij meenen, dit boek, dat op een paar kleinigheden na alles bevat, wat dit uitstekend broederpaar in het Friesch heeft geleverd, ten zeerste te mogen aanbevelen aan allen, die van eene echt gezonde lectuur houden; te meer daar de prijs van het werk uiterst laag is gesteld. †) Uit: *Iduna*, Boek III.

(1) Hernkes, hoekjes. — (2) Deadsfijnen, doodsvijanden. — (3) Biggeltiid, tijd van 't biggen werpen. — (4) Thoärnsdei, donderdag. — (5) De rjuchte oarde, het juiste. — (6) Helle waerden, gehaald werden (door de vroedvrouw). — (7) Floud, gejokt, gelogen. — (8) Rounrêgich enz., hoog van rug en schouders. — (9) Döld, gedolven.

Nou matte jimme wite, dat er mei al disse thrije jonges, foär dat se nin goede tweintich jier âld wirden wieren, neat net foärfoel, dat oars wier as oars. Egge en Barge wieren yn dy tiid erch forwoexen [1], rounen altyd allyk klaeid, en liken elkoär sa op in hier, dat hjar âlders se faek sels net út enoär koeden. Se pielden [2], do se hwet mansker [3] waerden, mei fiskjen ef in bytsje lânwirk, al nei dat de tiid sei, en foel er oars ris hwet to fortsjinjen, den namen se dat mei, en Jalke, dy ûnderwiles thige út 'e kluten sketten wier, hie 't timmerjen leard.

Yn it jier 433 liet Richold Offo, dy brawe kening fen ús lân yn dy deagen, dy bûten dat ek sa mennich oare fryske oarde, om 't hy 't graech kreep en eptich sjean mochte, mei gnap timmerte opgniste, in eintsje binoarden Starum, yn it bosk Fljúso, dat letter, yn 't bigin fen de 13e ieu, yn in oerdedich hjitte simmer forbarnd, en sa dwaende yn in mar, dat nou yette de Fljussen hjit, foroare is, in skien paleis sette. De baes, dêr Jalke by arbeide, hie dat wirk oannimmen, en sa rekke Jalke dêr hinne to timmerjen. Nou trof it ek krekt, dat Egge en Barre op dat pas nin great bulte to dwaen hieden, en Barre woe dêrom sjean, as er for him net hwet mei opperjen to fortsjinjen fôel, wyl 't Egge den sa lang hjar eine [4] wirk bistjûre koe. — Dat slagge, en mei gauwens rekke me mei 't paleis to set [5].

Timmerfeinten, dêr rinne in bopen bizen [6] ûnder; dat wier yn dy tiden ek al sa, en ien fen de slimste wier Jalke. Barre moäst om syn kromme lea fen 't fôlk, dat oan it paleis arbeide, in bulte útstean; mar Jalke koe him net sjean, as it gyng op in narjen en in trotsjen [7], dat dy stakker faken net wiste hwêr er wine scoe; hwent hy wier net fûl, en as me him to folle op 'e hûd siet, waerd him throchstrings [8] 't môed gau fol. Mar it gyng Barre lyk as it folle gôede ljue giet, as it oer de hege skoën bigint to rinnen; hy krige einlings sa danich it mâl fel oan, dat er swarde, hy scoe Jalke yette ris ûngemirken in wan [9] jaen, dat hy der nin kik fen neifortelle scoe.

Koärts dêrop barde 't dat Jalke yn in herne fen 't just opteine [10] mûrwirk, dêr oars nin ien hwet to meitsen hie, lykm' allinne mei hwet nifelwirk to set wier. Dêr seach Barre him peuzeljen, en dalik thocht er, dat er nou syn tiid net forsomje moäste. Krekt as er nearne nin erch yn hie, naem er in sjou [11] stien, tôge se om hegen, en liet se, by ûngelok sa 't hjitte, krekt boppe Jalke truzelje, dy se allegeärre op 'e kop krige. De feint siigde der hinne, spinfoëtte in bytsje, en bleau dêrop deadstil lizzen. Mei in rep wier Barre dêrop wer ûnder, gyng yn stiltme nei Jalke, klaude him hwet ûnder de stiënnen wei, en smiet in tarre [12] klaed, dat oprôlle jin 'e mûrre oanstoe, oer him hinne. »Sjea sa! nou scille dy de breakrommels net mear stekke, heite!" sei er yn him selm, do 't er dat forrjuchte hie, »ik scil dy joun wol in bytsje better út 'e wei moffelje, en den kraeit er nin hoänne nei, hwent der is nin minske dy it sjoen het." — Dit lêste hie Barre nou gelyk oan; nimmen hie der hwet fen mirken; mar dea wier

(1) Forwoexen, vergroeid. — (2) Pielden, beuzelden, hielden zich bezig. — (3) Hwet mansker, wat meer mans. — (4) Eine (uit: egene), eigen. — (5) Rekke... to set, raakte aan den gang, aan 't werk. — (6) Bizen, guiten. — (7) Narjen en trotsjen, sarren en tergen. — (8) Throchstrings, doorgaans, door de bank. — (9) Wan, slag. — (10) Opteine, opgetrokken. — (11) Sjou, dracht, armvol. — (12) Tarre, geteerd

Jalke net. Hy wier allinne mar yn 'e swime fallen. Nei der in toärn leid to habben, wylst Barre op in oar sté de hannen thige fol hie, kaem er wer by. De lea dieden him ûnwitende sear, en earst spande 't dat er syn sinnen wer by enoär krije koe. Mar do er him hwet bidarre hie, en 't i's yn 'e hölle ommeale liet, ho 't it allegeärre yn syn wirken gien wier, skeat it him to binnen, dat er Barre mei in dracht stien nei boppen klanterjen sjoen hie, en nou koe 't net misse: dy hie him deije wollen. »Dat fordomde poärre," sei er, »dy brike hispel dêr 't is. Wacht! dêr scil er for bliede." — Jalke wier nin man dy it by 't sizzen liet; hy kôegele nei bûten, om Barre op to siikjen, en 't skom en brûs stoe him fen mållens [1]) wol in hanbreed op 'e mûle. Dêr komt krekt Egge, Barre syn broer, him yn 'e miëtte [2]), dy efkes oan 't paleis kaem, om ris to sjean, ho 't dêr gyng. Koe immen mei bidaerde sinnen de beide broërren net ût enoär, Jalke koe dat nou to minsten net. As in wyld fleach er op Egge ta. »Biste dêr, falske skarlûn?" rôp er, thochtste my dêr sa mar stil nei d' iwichheid to stjûren? Maet, dêr scitte in aei for drinke, dat swar ik dy! Ik scil dy op e hûd sitte!" — Egge, dy fen God nin kwea wiste, seach him yn alle ûnnoazelheid oan, en sei nin wird. Nammers to [3]) nidiger waerd Jalke. »Ik scil dy ribsekje [4])!" gûlde er, en naem in tsjoksel [5]), dat krekt for syn foëtten laei, op, fleach der mei op Egge yn, en kleau him de kop mids throch. Nou earst kaem Jalke hwet ta him selm. »Dy blits!" thocht er, »as se my hjir ris sjugge; den scil 't op myn lån waeije!" — Mar lokkich for him, der wier nin ien op 'e lappen; hwent it wier sköfttiid, en al it oare folts siet yn in greate tinte, dy se op it oare ein opslein hieden, by enoar to iten, en wier thige roerich. Jalke, sa gau as er dêrfen oertsjûge wier, naem it deade lyk fen Egge, en bistoppe 't ûnder in sånbulte, dêr in trêdmennich [6]) fen dinne. »Dy het syn tulen [7]) hjir ûttule," thocht er, »to nacht scil ik him better bisoärgje, en den bin 'k er ôf."

Nou like 't him bêst ta, om nin skalk each to jaen [8]), om mar wer stil oan syn wirk to gean, om 't er dôch yette nin sin oan iten hie. Hy socht den de herne wer op, dêr er de stien fen Barre foär in toärn op 'e kop krige hie, en teach dêr wer freedsum oan 't arbeidsjen. 't Oare fölts kaem al njunkelytsen ek wer op in baen, en Barre moäst opperje by in pear strjitfloërrers oan 'e bûtenside fen 't paleis. De beide deadsfijnen kamen elkoär sa dwaende net to sjean.

De jouns, do 't tiid fen ophålden wier, roun Jalke dalik noch net ût syn iënlik herntsje wei, mar gyng op 'e stiënnen sitten to mimerjen, hwêr 't er nou mei Barre hinne scoe; hwent better wist er net, as dy hied er dea slein. Barre wachte wiles ôf, dat it fölk sa hwet ût 'e wei en yn 'e tinte wier, om 't lyk fen Jalke en gôede pleats to biskikken. Einlings wieren se beide ré en biret. Elk foär oar sette 't measte skonk om by syn deabruide fijân to kommen, en krekt yn in doarskozyn rinne se jin elkoar oan, dat se werom stuitsje. Beide seagen se like forheard. »Dea?" sei

(1) Fen mållens, van toorn. — (2) Yn 'e miëtte, in 't gemoet, tegemoet. — (3) Nammers to, des te. — (4) Ribsekje (ribbezakken), afrossen. — (5) Tsjoxel, dissel. — (6) In trêdmennich, eenige schreden. — (7) Dy het syn tulen ûttule, die heeft uitgeschertst. — (8) Nin skalk each to jaen, (geen kwaad oog te geven) geen achterdocht te wekken.

Barre, »en yen den noch jin 't liif oanfleane, dat me 't pas op skonken hâlde ken? Sa ken 'k it net oan!" — Jalke fen desgeliken: »Dou skynst er nocht oan to habben," sei er, »dea ef net dea, dêr joustou net om." — Mar beide wieren se skruten for elkoar, en sûnder mear to praten drôpen se ôf, elk in wei út.

Hwet hjam allegeärre wol yn 'e hölle omgyng, scoe net licht to biskriuwen wêze. Jalke krige ringen wer hwet môed, en op in nij kaem d' âlde wrok by him boppe. »Hie 'k fen myn libben thinke kinnen," sei er yn him selm, »dat my dat pyst as in mird sa taei wêze scoe. Ik hab him in trewinkel jown, dat de kop him oan twa stikken oer syn dûbelde skouders hinne hinge, en yette wol er him net doljaen [1]). Mar ik scil him wol lyts krije; dêr ken er steat op meitse. Dit ha 'k wol foär 't forstân, ik mat op myn iepenst wêze; hwent as hy my nou yette neppe [2]) koe, dêr scoed er by wêze as de kipen. Ik gong alteast to nacht net lizzen: myn sliëpsté stiët sa iënlik, hy koe my dêr bêst ris yn 'e sliep oer 't mat komme, en nimme my mei nei it deadsryk. Den joech ik my ljeäver noch yn 't spoenhôk [3]) dol. Hy! — der scjit my hwet yn 't sin; — 't is gôed dat 'k dêrom think: fen 't spoenhôk spritsen — wy habbe ommers jister in nochteren keal koft fen Geale-boer, en dat habbe wy yn 'e spoenen smiten, om 't mei in deimennich to slachtsjen en mei enoar op to plûzjen. Dat keal liz ik op myn bêd ûnder de thekkens; as er den mient, dat er my op 't leger fynt, den ken er syn wrake dêr op ûtôefenje, en ik gean op 'e loer lizzen, om him yn 't net to krijen. Ja! dat scil wêze."

Dalik fierde Jalke syn bislût út. Do 't forrjuchte wier, gyng er wer nei bûten, om yet hwet om to stappen, en al fen 't iene sté nei 't oare peasgjende [4]), en al drôgjende, kaem er op it lêst wer by de sânbulte to lânne. »Hjir hie 'k er him oars sa kûs [5]) ûnder stoppe," sei er, en threau de hân, sûnder der sels hast om to thinken, yn it mulle sân op. Dêr taeste er op in skonk fen Egge. »Hwet pokken!" sei er, en hy skûrde Egge mei in rep út 'e sânbulte, »nou sit er der wer yn. — Dou bist in slimmen hont, feint! Nou scoest dy wakker njût en dimmen [6]) hâlde, en beare dat dy de skiëpkes ûntdreaun binne, en my sa yn 'e sliep widsje. Den koest' my strak i's thige to fiter habbe [7]). Mar mis is 't, Barre-mantsje! Ik scil dy knevelje datste knevele biste." En flink helle er in ein tou, fizele Egge de hannen en skonken mei wol fyftich knôten oan elkoar fêst, en hong him do oan in beam op. »Nou scitte 't wol litte om my fen nacht to pleagjen," sei er, do Egge dêr oan in grouwe toeke hinge to bingeljen, »nou kenste to minsten hân noch fôet forreppe, en ien dy dy lòs makket, scil er sa licht net komme. Fine se dy hjir moarnier [8]), nou, den meije se thinke, datstou dy sels sa tatakele heste, en bistopje dy. Mear wit ik er net ôf."

Nou den nei syn thinsen for disse pas fen Barre net mear to skromjen habbende, thocht Jalke, dat er yette wol hwet sliepe koe; — it keal woed er for disse nacht, dêr dôch al in stik fen om wier, mar op it bêd lizze

(1) Doljaen, (neergeven) blijven liggen. — (2) Neppe, heimelijk dooden. — (3) Spoenhôk, spaanderhok. — (4) Peasgjende, slenterende. — (5) Kûs, warmpjes, lekkertjes. — (6) Dimmen, bedaard. — (7) To fiter habbe, voor den gek hebben, beet nemen. — (8) Moarnier, morgen vroeg.

litte, en him sels in bytsje yn 'e spoenen flije, en mei tsjien tellen lai er mei 't fel oer d'eagen.

Barre hie der earst ek al danich oer hersenskrabe, ho 't dat yn syn wirken gean koe: dea wêze, en dôch yette fen 't sté rinne. »En dea wier er," sa thocht er, »dat ha 'k sa klear sjoen as de dei. En ho scoed er ek yn 't libben bliûwe kennen ha? sa 'n tôch stien op 'e kop! dat liicht er net om. — Ik ken 't my oars net bigripe," sei er op it lêst, »as it giet mei him nou lykm' allinne ût âlder wenst; as er i's gôed oan 't lizzen komt, en der oan woun rekket, den scil er wol lizzen bliûwe." Sa kâltsjende, kaem er fen selm op it thinsen, dêr Jalke al soärch for hawn hie. »Hy scil," thocht er, »krekt sa gôed as er út 'e âlde slinter noch op foëtten is, ek wol op 'e tiid wer ûnder de thekkens krûpe, en den moäst ik al sjean him geweken to nimmen."

Sa gau as it gôed nacht wier — en dat dûrre yet al in bytsje, hwent it wier yn 't langst fen de deagen — naem er de greatste hexe, dy er fine koe, glûpte der mei nei Jalke bêd, lústere, harke, en — ja! der waerd sykhelle [1]); Jalke laei der op. Nou fljucht er ta en kliûwt yn it keal om, as 't oan frikkedillen hakke wirde scoe. Earst skôp en kroande dat bist al in bytsjen, mar dêr steurde hy him net oan. Dat skoppen bitsjutte neat oars, thocht him, as dat er de foëtten yette gôed teande brûke to kennen, in deade moäst ommers wol in oar lûd habbe as in libbene. Do 't keal einlings stil laei, en er hjir en dêr al hipen flêsk ôf kleaun wieren, naem er in sek, threau alle stikken en brokken der yn, sleepte 't nei bûten, smiet it op in kroade, en skâu der mei nei Starum nei 't strân, dêr hy de bôel yn sé driûwe liet. Nou, miende er, wier er fen syn fijân ûntslein, en rju fornoege [2]) teach er mei de lege kroade wer nei 't paleis.

Do er to plak kaem bigoun it fôlk al njunkelytsen wer op proppen to kommen, en in pear timmerfeinten sieten al yn 'e tinte, en setten er hjar spek en brea binnen. Barre gyng der ek hinne, naem syn keats, en bigoun to iten. Al gau kamen er mear yn 'e tinte, en einlings Jalke, dy him fix yn 'e spoenen útrêst hie, ek. Nimmen fen d' oare seach der hwet sûnders yn, hwent mei 't er sökke tiden jimmerwei sa folle fôlk yn 'e tinte ôf en oan roun, waerd er op 't kommen en gean fen in inkele nin achtslein, like min as me ien miste, dy for in kear ris weibleau; mar Barre sette nuvere eagen op. »As hjir nin tsjoenderij yn 't spil is," thocht er, »den wit ik it net. Ik hab him oan biten en brokken tokappe, de sek gôed thichtboun, en him sa yn 'e sé wipt, en dêr stiet er dôch wer yn syn hele hear en fear [3])." — Yette freämder seach er op, do Jalke de keats iepene, en krekt as al de oare bigoun to iten. Hy hie 't er mar naet net grien op; hwent nou Jalke sa gôed er fen ûntkommen wier, koe 't, nei syn thinsen, net misse as it scoe der min for him útsjean, as dy him dêr nou yn 't each krige. Hy stiik dêrom stil syn spek en brea, dat er yette yn 'e hân hie, yn 'e bûse, en krôep súntsjes ûnder 't klaed fen de tinte throch, sûnder fen Jalke sjoen to wirden. »Nou is 't bêst, dat ik hakken op nim," sei er;

---

(1) **Sykhelle**, ademgehaald. — (2) **Rju fornoege**, recht vergenoegd. — (3) **Hear en fear**, in zijn geheel, ongedeerd.

»mar ringen myn spiltsjes by ien fandele, en den nei hûs!" Hastich teach er 't mûrwirk fen 't paleis yn it roun, om al hwet sines wier yet yn 'e rin mei op to nimmen, en — nou sjucht er immen oan 'e beam hingjen, dy er oan syn roune rêch anstons for brôer Egge koe. »Egge, jonge!" sei er, »ho komstou dêr?" — Nin andert. — »Kenst' der net wei komme, ju?" frege er al wer. Mar Egge joech tael noch teiken, lyk as elk licht bigripe ken. Barre klantere dêrop yn 'e beam, hyste Egge by him op 'e toeke [1]), en sette him yn in sittende hâlding dêrop dol. »Dou biste dea, leau ik," sei Barre, »mar dat is nin byt. Wiste hwetté dwaen maste? Dou maste in byt ite. Jalke is ek dea; mar ik ken dy sizze, dy yt der allyk om foärt — 'k ha 't sa krekt noch foär myn eine eagen sjoen — en sa bliûwt hy de man. — Hjir! ik scil dy helpe." Dit sizzende plakte hy Egge de hölle wer by enoär, boun der syn bûsdoek om hinne, helle 't spek en brea, dat hy oerhâlden hie, ût 'e bûse, en stiik him der in brok fen yn 'e mûle. Fiërder woed er nou Egge hannen en foëtten lôs snije; mar Jalke hie se sa danich yn it hirde grouwe tou biwoëlle, dat hy der net mei 't mês throch komme koe, doch »dwa mar in bytsje tiid," sei er, »ik scil 't mês earst ris slypje," sloërke by de stamme fen de beam dol, en hotte syn knyft op in slypstien, dêr deun by. Mar krekt sa 't er dêr mei dwaende wier, kaem Jalke dat lâns, dy de tinte forlitten hie, om syn wirk wer op to siikjen. Anstons seach er Barre. »Dêr stiet dat poärre wer," sei er, »nou slipet er syn knyft, om him sels der mei lôs to snijen. Tûk oerleid! dat mat ik sizze. Mar ik scil him earst ûnforwachts noch ris in thige wan jaen, oars ha 'k de hele dei mar wer neat as lêst fen him, en bin yn thûzen nôeden." En dêrop naem er Barre fen efteren by de lurven, slingere him jin 'e beam oan, dat it sta sei, en Barre wier stiëndea. En fen de skok skodde dy beam sa, dat it lyk fen Egge fen boppen thrûzele, krekt op Jalke, en Jalke wier ek dea.

*H. Sytstra.*

---

## BYCHT FEN TRYNTSJE SKROAR [2]).

Ik bin sa 'k bin. Ik tel nou tweintich jier.
Ik hab it drök. Ik bin altyd bithinge.
'k Fortsjinje daeg'liks wei in skoan deihier;
Ik ken it wyks al oer de daelder bringe;
De kost, dy ha 'k den yette [3]) ek boppedien;
Húslêsten, dat 's fen selm, dy ma-k bitelje,
Tsien stûren wyks; mar sjuch! dat ken 'k mei ien
Ek by de lju wer mei de nidle helje.
Der giet neat ôf; it giet my bare skoan;
'k Bin klôek en deun, en krij hwet om en oan.

---

(1) Toeke, tak. — (2) Skroar, naaister. — (3) Yette, nog.

Al siz 'k it sels, — ik bin in klôeke skroar;
Doch klaei my moai. Me seit ik pronkje thige.
Mar 'k steur my net oan praetsjes fen in oar,
'k Hab lêsten ek in goud'n earîzer krige.
'k Hab âlv'... toalf... threttjin pakjes, bûten 't swart
For 't Nachtmiel — en for 't boaskjen[1]) scoe 'k wol hoopje.
Nou krij ik yet twa skerlken [2]) mei in skoärt;
Mar sjuch, den ma-'k myn merinossen sloopje,
Dat 's skien oan ein, dat giet fen ien as brea,
En 't âlde gûd to lapjen is mar skea.

Ik klaei my kreas, al siz 'k it sels. Ik wit
Dat Tjipk en Lutsk, al mei 't hjar better barre [3]),
It gûd net heal sa kreas as mines sit,
En mannichien, dêr doar ik wol op swarre,
Dy winske wol to wêzen yn myn plak.
Doch wisten se ek, ho sûr as me 't fortsjinne,
En ho me 't sims al ûnder oärmans [4]) dak
Yn oärder fynt, nin ien scoe 't skroärjen minne.
Ik wit wol klear, as ik mar boaskje koe,
Nin ien dy my as skroar mear brûke scoe.

Dat leauw' jimm' net? — — Nou harkje den ris oan.
It is nou Snjeun [5]), ik liz nou 't naeijen hinne,
En moarn is 't Snein [6]), mar den ma-k oeremoarn
Foar saunen earst in lyts heälûre rinne,
't Is waer of net, went Mandeis bin 'k for fêst,
Dat ha se sa foär 'n pear jier al bithinge,
By Ulke en Lys, dy greatste boer yn 't West,
En dêr ma-k hast throch 't âlde en 't nije kringe.
De flier net fage, en fol leit elke stoel;
Jimm' masten sjean ho 'n rare mandeisboel.

Dêr sit ik den, de frou leit meast op bêd,
Dy het it den sa dealisk yn 'e holle — — — —
Ik tel 't nin bean: hja yt hjar jouns to sêd.
De bern, dy dogge krekt dêr sa se wolle;
De faem', dy skrept dêr mei de tsjerne en sa.
Mar einling komt de frou dôch ôf [7]) de wrine [8]);
Den smyt se my in stikken boärstrôk ta,
Of het de baes syn brôek barnd foär 'e skine,
Of oars hwet; — nou dat giet dêr 't ien nei 't oar',
Ho âld en smoärch, it mat mar by de skroar,

---

(1) Boaskje, trouwen. — (2) Skerlken, schorten. — (3) Barre, beuren, ten deel vallen. — (4) Oärmans, andermans. — (5) Snjeun, Zaterdag. — (6) Snein, Zondag. — (7) ôf, (af) van. — (8) Wrine, sprei, beddelaken, hier het bed.

Den kleije en klieme dat it spil sa lit [1]),
It gûd is lang sa gôed net as foärhinne,
De boer, dy mijt [2]) him neat, en as er it,
Den lit er 't fet fen 't kin op 't fesje rinne,
Den mat dat daelk wer keard, en yet ris keard,
Den is 't in throchgeand plak, it wirde lijers,
Den helpt er ek nin boärstelfervjen mear.
Sa klinkt dêr deis it kleiliet fen Jermyas,
En as se my den jouns it fyfke jout,
Is 't of sök dwaen hjar wit hwet [3]) ûnheil brout.

Nou, Tiisdeis bin 'k altyd by frou Calvyn,
Dat minske is from en praet oer gôede dingen,
En giet de toet [4]), den krijt se hast nin ein,
Hja skrept om my ta 't wiere ljocht to bringen.
»De sûnde is great," sa seit se den, »me ken
In tjinstfaem fen in frou net ûnderskiede;
Doch wea! me scil iens rare dingen sjen,
As alles ûnderst boppe rint op ierde;
Wea! as de Harder, nei de Waarheid leart,
De bokken ienkear fen de skiëppen keart."

Ik jouw hjar lyk fen selm, dat is myn saek;
Mar 'k leau de skôech is meast for my al makke,
Hwent giet se er út, den seit hjar soan al faek:
»Siz, Tryn, het dy de bokking lekker smakke?"
»Nè!" siz ik den, »hy wier my fierst to thoär,
Ik ken dy drôege fisk net bêst fortarre."
»Kom," seit er den, »it giet nou bûten hjar,
Lit ik him den mei bûter yet hwet smarre;
Ik bin, as mem, ek lang nin Remonstrant,
Ik patsje in faem nei d' orthodoxe trant."

Den lizze w' oan, sims midden op 'e dei.
Mar lêsten moäst ik aller-evelst laitsje [5]):
Wy wisten, dat de frou to harkjen lei,
Do sei er: »Set dy knoop gau oan myn baitsje [6])!"
Mar do de frou my dêrmei beuzich foun,
Do suchte se, it wier jimme in mirakel.
As 't sa moäst, sei se, krige 'k nin hjeljoun,
't Wier better, dat ik Smitegeld of Brakel,
Yn pleats fen mei hjar soan to boärtsjen, lies.
Hy stompte m' oan, hwent o! it is sa 'n biis.

---

(1) Kleije en klieme enz., klagen en zeuren, dat het goed zoo lijdt. — (2) Mijt, mijdt, ontziet. — (3) Wit hwet, wie weet wat. — (4) Toet, mond. — (5) Laitsje, lachen. — (7) Baitsje, wambuis.

Gean 'k jouns nei hûs, den stiet er op 'e hoek,
Den seit er: »Tryn! ik scil dy 'n eintsje bringe."
Dat giet den oan, den frije wy to mûk,
In ûre oan ien, by Haeije-Flappe wringe [1]).
Doch — hwet sizz' jimm'? 'k Siz, miende er 't my oprjucht,
Den scoed er 't oan syn mem mar iepen lizze;
Ik fòege my den graech nei 't âlde ljucht,
Hja moäst hjar geastlik ynsjean my mar sizze,
Ik waerd om him graech heidensk of minnist,
Ik patte [2]) 'm yette, al wier 't ek d' Antikrist.

Doch Tiisdeis is myn bêste dei altyd,
Went Wensdeis bin ik sa hwet hjir en dêrre,
It is boekweiten groat al hwêr 'k den yt,
Mei spek en sjerp; dat, think ik, scil sa heärre.
Den klaget my dy kreaze smid syn wiif,
Hjar jak is fiërst to wiid fen boppen wirden;
En kûpers Hylk, hjar lyfke sit to stiif;
En Japke rôk, dêr is 't hast net to hirden.
Mar 'k steur my oan nin praetsjes, 't ien noch 't oar,
Elk seit op 't lêst: Tryn is in bêste skroar!

En Thoärnsdeis, ja! den ha 'k in bult plezier,
Den wird ik moärns bitiid mei 't boatsje helle,
Den ha 'k it hast as bern to hûs, dat 's wier,
Dêr efterôf by Pibe Gjalts en Melle,
Twa âlde stâlkes, dy mei feint en faem
Stil swietkes boërkje; en sjuch! dêr ma-k den bliuwe
Ont Freed to joun [3]); den wirdt wer 't boatsje naem,
En lit me my nei 't fêste lân wer driuwe,
En 'k jouw de feint — hy wol sa graech ien ha —
Den for dy moëite ek mar in patsje of twa.

En Snjeuns, den bin 'k yn 't wirkhûs altyd fêst,
Dêr mat ik de earme famkes naeijen leare;
Doch leau my frij, dêr ha 'k it net fen 't bêst,
Dy flarden [4]) wolle altyd nei my net heare,
Den is 't om sljucht to wirden; mar ik dŏch
Myn bêst dêr dôch; it fljucht er sa hwet hinne,
Doch as men op yens wirk nin segen sjucht,
Den scoe me graech, ik wit hwer sa net, rinne;
Dêrom, ik siz, as ik mar boaskje koe,
Nin ien, dy my as skroar mear brûke scoe.

---

(1) **Haeije-Flappe wringe**, landhek van Haeije Flap. — (2) **Patte**, kuste. — (3) **Freed to joun**, Vrijdagavond. — (4) **Flarden**, hier: ondeugende meisjes.

Nou leauw' jimm' 't wol, dat ken 'k wol oan jimm' sjean.
Mocht nou Calvine soan mar hingjen bliuwe;
Me wit net, ho 't in stûrke rôlje ken,
Doch ho 't ek rint, ik scil 't jimme altyd skriuwe.
Dit winskje 'k, dat myn lot net wêze mei
To priuwen [1]) ho deis oärmans rapen smeitsje,
'k Wol ljeäver egen hûs, en dei oan dei
For egen man en bern de spillen meitsje.
O! as dy frou Calvine soan mar woe — — —
Nin íen, dy my as skroar mear brûke scoe.

*T. G. v. d. Meulen.*

---

## MEMME WIDZESANG.

Soeije [2]), nane [3]), soeije!
Myn jonge scil sa groeije;
As hy nei memke harkje wol,
Den krijt er strak it bûkje fol
Fen sûkerswiete tate [4]).
Ei, lit dy den biprate!
Myn lytse boike, wês gau stil,
En hear hwet memke sjonge scil:
It eintsje seit: kwêk, kwêk!
It widske [5]) seit: krêk, krêk!
Mar as myn jonge n't sliepe wol,
Den rekket er út de heak.

Soeije, nane, soeije!
De moaije blomkes bloeije,
De kealtsjes trobbelje oer de groun,
De hapkes [6]) drave 't lân yn 't roun,
De fûgelkes dy sjonge
Fen ljeave lytse jonge!
Och, sliep mar swiet en wês mar stil,
In ingelke by dy weitse [7]) scil,
Dat ingelke seit: Sie sa!
Dŏch, bernke, de eachjes ta!
En as er den wer to wekker wirdt,
Hwet scil er in wille ha!

Soeije, nane, soeije!
De beämkes mat men snoeije,
Oars komme der gjin appelkes oan,
Gjin appelkes for myn ljeave soan.
As hy nei mem mar harke,
Den krige er moarn in parke;
It moäiste dat mem ploaitse [8]) scil
Is for hjar boi; ei, wês den stil,
Myn alderljeafste soan!
Dyn libben is sa skoan;
Nou leit er soärgelas 't höltsje [9]) del
En strak krûpt er mem wer oan.

Soeije, nane, soeije!
Nou rekket er yn 'e djoeije;
Syn eachjes falle him ta, ljeaf bern!
't Scil droomjend fêst in himelke sjen,
Dêr de ingelkes him oanloaitse
En blomkes for him ploaitse.
Sa lang er syn memke bihâlde mei,
Den glânzet in himel ek lâns syn wei;
Hwent memke hjar ljeafde for 't bern
Is 't heechste hwet mem hjir ken.
As mem for altiid hjar eagen ris sleat,
Hwet hied er in bulte forlern!

---

(1) Priuwen, proeven. — (2) Soeije, schommel. — (3) Nane, wieg. — (4) Tate, vrouwenzog. — (5) Widske, wiegje. — (6) Hapkes, paardjes. — (7) Weitse, waken. — (8) Ploaitse, plukken. — (9) Holtsje, hoofdje.

Soeije, nane, soeije!
Sile, skouwe, roeije [1])!
Sa giet ús libbensboatsje foärt,
Soms foär de wyn en mei in hoärt [2]),
Den ha wy wer to kampen
Mei lijen en mei rampen.

Troch laits en trien, troch wille en krûs
Wiist God ús nei ús ivich thús.
Binn' we as in bern sa tear
Forboun mei God de Hear,
Den fine we'n ljeafde as 't boike by mem,
En o, yet folle mear!

*T. G. v. d. Meulen.*

---

## JUT MEI 'T OÄRGEL.

'k Sjong fen Jut, ús âlde stalke [3]);
Jut mei 't oärgel is myn sang.
Och, hwet het dy man wol swalke
Yn dit Fryslân tiden lang.
Jut koe rime, Jut koe sjonge;
Jut koe spylje dei oan dei;
Jut brocht nijs for âlde en jonge
Elke reis troch Fryslân mei.
Ja, ik siz it mannich kear:
Ien as Jut wier fynt me n't mear.

Jut dy song fen âlde dagen,
Fen de tiid foär tûzen jier;
Hwet for lok of hwet for pleagen,
Aldfaers lot in Fryslân wier.
Ho dy âlden for hjar rjuchten,
Kaem de fyand hjar oer 't mat,
Kampten, strieden, dapper fochten,
Ut in hechte stins of slot.
Jut sei dêrby elke kear:
»Ja, do stiene se op hjar ear."

Jut song fen dy stoere helden,
Dy, forboun fen hert en sin,
Gòed noch blòed noch libben telden,
Wier mar 't heilich grêf gewin.
Ho Jerus'lems âlde wallen
Seagen, dat de Muzelman
Mannich eale Fries die fallen,
Nei de lear fen al-koran. —
En den sei er elke kear:
»Ja, do stiene se op hjar ear."

Ek fen Radboud mei syn rieden,
Dy in baes oer Fryslân wier.
Ek fen de echte heldendieden
Fen Tsjerk Hiddes, greate Pier.
Jut dy koe dy allegeärre
Yn hjar greatme; ja, hy sei:
»Moästen al dy mannen stjerre,
Dêrom stoar hjar rom net mei;
En men fynt nou, hjir of dêr,
Sokke helden lang net wer.

Mar song Jut fen âlde grizen,
O, hy wist wol hwêr 't er stie.
Hy koe ek wol oare wizen,
Al nei dat er hearders hie.
For de bern: fen 't âlde minske,
Dat in houten duitsje foun,
En dêr for in baerchje winske,
Dat hja oan in toutsje boun;
Mar dy baerch dy woe net gean,
Al gyng se op 'e hôlle ek stean.

»Houn! wostou myn baerchje driuwe?"
Sei it sloof, mar dat wier mis. —
Dòch ik scil net fiërder skriuwe;
Elk fen jimmen ken it wis.
O, dat koe de berntsjes haegje,
En hja fregen mem: »Hwennear
Scoe wer de âlde Jut opdaegje?" —
Kaem er wer ris for in kear,
O, den roanen se op 'e wei
Wit ho fier him efternei.

---

(1) Sile, skouwe, roeije, zeilen, schuiven, roeien. — (2) Hoärt, (hort, ruk) poos. — (3) Stalke, vriend.

Mar song Jut for jonge fammen,
Den hie 'r wer in oare toan;
Lietsjes faek mei freămde nammen
Hefte er op hjar. winskjen oan.
Fen it ûnk der frijerije;
Fen in faem dy boaskje woe,
En al woe de faer 't net lije,
Ho 't jong pear it rêdde koe.
Den sei Jut: »Dy fjûrich mint
Wint de striid, ho mål 't ek rint."

Sa koe Jut oan alle minsken
Mei syn sjongen wille jaen;
Wist er ho de ljouwe 't winsken,
Den koe hy hjar ek foldwaen.
Liet er mar syn oärgel hearre,
Den roan 't fôlkjen om him gear,
En den krigen se allegeărre
Hjar biskie fen de âlde hear.
Jut dy wist wol hwet er die,
Jut dy wist wol hwêr 't er stie.

'k Tink yet faek om de âlde sjonger,
Dy fen elk forgetten stoar [1]).
Faken litte er kjeld en honger
Yn de winter, kåld en goar.
Yn syn jonge flugge dagen
Hie 'r for 't lân syn bêst ek dien;
Lykwol stoar er onbiklage,
Nimmen liet om Jut in trien.
Mar ek nimmen wier 'r dy sei:
»Jut nimt hwet fen mines mei."

*T. G. v. d. Meulen.*

## YN 'T NOARDEN.

Ho stôer en ho prûs[2]) draecht de palmbeam syn krún,
De leaven [3]) sa grien op de stamme sa brún;
Ho geurich is 't blomte; — hiel 't lân is in tún
Yn it Easten.

De heldere himel, ho blau is syn klaed,
Ho myld is de loft en ho nöflik it skaed,
Laurier en oranje om it rotsige paed
Yn it Suden.

Dêr boărtsje de weagen, as hien' se nin krêft,
Dêr waeije de wyntsjes as side sa sêft,
'n It minske, hwa jinder syn libbenslot treft,
Libbet löklik.

Doch 't Noarden! De löft is der mistich en swier,
En seldsom mar laket de himel er blier,
En winters ha blomkes noch gêrskes er tier,
Hwa scoe 't haegje[4])?

(1) Stoar, stierf. — (2) Prûs, fier. — (3) Leaven, bladeren. — (4) Haegje, behagen.

En lykwol it noarderlân rösse [1]) wy net
For Easten ef Suden, hwet skiens it ek het
En rykdom en lok, en ho heech me 't ek set
Boppe 't Noarden.

Al bloeit er nin blomte fen 't Yndiske lân,
Oranje ef laurier fen Italiëns strân,
Dôch spraet de natûr wol mei ryklike hân
Hjir hjar seine [2]).

En hwêrsa wy trêdde op 'e âldfryske groun,
Elk sté sjucht ús oan, hwêr wy skògje yn it roun,
En nearne hwêr eft me it better yet foun,
As yn 't Noarden.

En dêrum, ken 't oars, o den rösse wy net,
For Easten ef Suden, hwet skiens it ek het
En rykdom en lök. — En, ho heech me 't ek set, —
Fryslân boppe!

*T. R. Dykstra.*

---

## FORGONKLIKHEID.

JOUNPRAET TWISKEN IN HEIT EN SYN SOÂNTSJE, DY NEI LJOUWERTER WYKMERK REISGJE.

Boi.

Hast altyd, heít, as my dat âlde slot
Sa foär myn eagen stiet, den think ik wol,
Ef 't mei ús hûs ek ienris sa scil gean;
Om't stiet [3]) dat pún net akeliker as
De dead yn 't printebòek? Ik griist yen oan,
Ho langer as me 't sjucht. Mar ús hûs, heit,
Dat stiet as 't moaije tsjerkjen op 'e wier,
De finsters blinke blij yn 't moänneljocht.
Siz, heite, scil it dêrmei al sa gean?
My thinkt, dat it hast net sa wêze ken.

Heit.

En 't is dôch lykwol sa, myn gôede boi!
't Is alles jong en nij en alles slûpt
Nei d' âlderdom, en alles nimt in ein.
En neat stiet stil, — skôgje [4]) om dy, hwêr dou wolst', —
En sjuchstou oan de loft net stjir by stjir?

(1) Rösse, ruilen. — (2) Scine, zegen. — (3) Om't stict enz., want staat dat puin. — (4) Skôgje, (schouw) zie.

Me mient, dat er net ien forweecht[1]), en dôch
Giet alles fiërder, alles komt en giet.
Ja, 't is net oars, — ei, sjuch my mar ris oan!
Dou bist yet jong; — nou, dat hab ik ek wêst;
It wirdt nou oars mei my, de jeld[2]) dy komt,
En oeral hwêr ik gong, oer finne[3]) ef greide ef bou,
Oer mar[4]) ef wiel, nei Ljouwert ef nei hûs,
't Is like folle, — ik gong nei tsjerkhôf ta. —
Nou, gryn mar net! — en bistou iens as ik,
Bistou in man, den bin ik hjir net mear;
It skiep en 't laem dy hippelje oer myn grêf. —
Sa wier, — en 't hûs dat wirdt den âld en swak,
't Forwettert, rottet fen de rein by nacht,
En 't droeget ût troch sinneskyn by dei;
It wjirmte[5]) kloppet sêft yn spant en sket[6]),
It lykt throch thek en souder, en de wyn
Gûlt throch de skreven. Dou slûtste ek it each;
Den komme bernsbern, laepje 't hûs hwet op;
Mar einling is it founemint forgien,
It helpt net mear, en as me allinken wei
Twa-tûzen skriuwt, leit alles throch enoär!
Ja, 't hiele doärp leit mûlik wol yn 't grêf.
Hwêr nou de tsjerke stiet en grjitmans slot
Giet mei der tiid de plôech.

Boi.

Ei, hwet jy sizz'!

Heit.

Ja, 't is net oars, al sjuchst my noch sa oan. —
Is Ljouwert net in moaije, skiene stêd?
Mei huzen, mannich, mannich tsjerke is net
Sa great, en tsjerken, mannich, mannich doärp
Het sa foll' huzen net, en hwet in fôlk
En rykdom huzet dêr; — doch — mannich hear
En mannich fen myn kinde[7]) leit al lang
Dêr op 't bibeamde hôf yn d' ierde en slept;
't Is 't selde, boi! Der komt eris in tiid
En Ljouwert sinkt yn 't grêf, en hjir en dêr
Stiet mar in inkeld mûrwirk-brok oerein;
In âld stik toer, in gevelstik; den waext
It gêrs en moas der oer, en ûle en krie
Dy nestelje der yn — en trurich is 't!
En binne der den yette minsken oer,
Allike dom in gik as hjûd de dei,

---

(1) Forweecht, beweegt. — (2) Jeld, ouderdom. — (3) Oer finne ens, over weide, hooiland of bouwland. — (4) Mar ef wiel, meer of uitgegraven plas, kolk. — (5) Wjirmte, gewormte. — (6) Skot, schutting. — (7) Kinde, (kunde) kennis, vrienden.

Den spôeket it er ek, den is 't net plús,
In swarte houn licht — Hwêrom stjitst my oan?

Boi.

Stil, heiteljeaf, ont [1]) w' oer dat tiltsje [2]) dêr,
Dêr hinne binne en den dat lân foärby.
Dêr spôeket it, dêr rint in foale roun [3]);
Dêr 'n wite jiffer. — Hark, de brune snueft!

Heit.

Ei kom, hy 's truzich, wês dòch net sa dom!
Foärt Brune en Blês! — en lit de deaden gean.
Hja dwaen net mear. — Mar hwet hie 'k ek wer sein?
O ja! fen Ljouwert, en as dat den ûndergyng. —
En giet den yn dy tiid in reisber man
It pún fen fierens soms eris foärby,
Den sjucht er 't, as nin miste-wrine [4]) 't let,
En sprekt syn maet, dy mei him reisget, ta:
»Sjuch, dêr het Ljouwert stien, dêr d'Aldehou!"

Boi.

Né heit, dat mien jy net, — dat ken sa net.

Heit.

Ja, 't is net oars, al sjuchst er frjemd fen op
En mei der tiid forbarnt de hele wrâld.
Den giet in wacht om yn de neare nacht,
In frjemde man, me wyt net hwa 't er is.
Hy fonkelt as in stjir en röpt: »Weitse op,
Weitse op, de dage komt!" — De loft wirdt read
En bloedread, en de thonger beart [5]) oeral.
Earst yn 'e fiërte, den droant er rounom;
Den skoddet d' ierde, wylst it mûrwirk brekt;
De toeren wiigje [6]), klokken bromme lûd,
Hja liede fen hjar selm de bidtiid oan,
En alles bidt, — en sjuch, de dage komt!
O, helpe ús God! dêr hòeft nin sinne by;
De loft yn fjûr en d' ierde yn laeije lôg'....
O folle bart er yet, dat 'k nou net wyt —
En 't fjûr fret foärt, en 't barnt oeral,
Hwêr groun mar is, en nimmen dwest [7]). It dòv't
Fen selm wer út. — Ho, thinkstou, is it den?

Boi.

O, heite, siz net mear! — Ho giet it dòch
De ljuwe den, as all' en alles barnt?

Heit.

De lju dy binn' er n't mear as 't barnt; se binn' —

---

(1) Ont, tot; Middelhoogd. unz. — (2) Tiltsje, bruggetje. — (3) Foale roun, veulen rond — (4) Miste-wrine, mistkleed. — (5) Tonger beart, de donder maakt gebaar, raast. — (6) Wiigje, waggelen. — (7) Dwest, bluscht.

Hwêr binn se? — — Bern, wês jimmer from en froed,
Hwêrstou ek bist, en hâld dyn siele frij!
Sjuch, ho de loft fen skiene stjirren blinkt!
Nou — think, dat eltse stjir dat is in doärp,
En yett' foll' fierder is in moaije stêd.
Me kinn' se hjir net sjean; mar hâldst' dy from,
Den komstou op sa 'n stjir en dêr is 't gôed!
Den fynst, wol God it, ek dyn heit dêr wer,
Dyn mem en sister. Reisgeste soms den
De wynstreek [1]) lâns dêr jinder nei de stêd
En sjuchst ris efkes yette dol, — hwet sjuchst? —
De âlde stins! — en d' ierde is swart en thoär;
't Is alles swart forbarnd, nin mar, nin feart,
Dy wetter het. It is forlitten, deadsk
En stil, sa fier it each mar rikt, — dat sjuchst
En seist dyn maet, dy by dy is: »Sjea dêr!
Dat het ús ierde wêst, en dat ús lân,
Dat swarte steed wier Fryslân; — midden yn
Laei Ljouwert, — 'n ein der fen hie 'k iens myn went,
En ploeije en eidsje en rispje[2]) wier myn dwaen,
En 'k boärte as bern, as feint, op 't lêst as man;
Doch better is it hjir!"
Foärt Brune en Blês!

Frij nei 't Allemannisk fen *J. P. Hebel.* *T. R. Dykstra.*

## IN HJERSTJOUN.

Hark, ho 't op 'e skoärstien boldert,
Ho 't yn hûs om gûlt en beart,
Ho it bûten skûrt en twiërret,
Krekt as 't ûnderst' boppe keart!
't Lampke barnt sa slûch en spark-(jend[3]),
't Houtfjûr fonket, spat rounom,
Alles, hwet ús nocht koe hiermje,
Is fen kant, — 't is katsje rom.

Kom myn ljeave, sit nou nêst my,
Wacht! - ik lûk[4]) dyn stôel hwet oan.
Wolst 't net habbe? Fij! bist noärtich[5])!
Siz, ho is 't, ha'k 't wer fordoarn[6])?

Né! dou lakest wyt en frjeunlik,
O! hwet pleagest my nou wer,
Wacht! ik scil dy, - hou! - dy spjelden[7])!
Dealisk ark[8])! - dat stekt my dêr!....

Nou wol 'k dûbeld patsjes [9]) habbe.
Wolste jaen? — Né? — wolste net? —
Ja! ik thocht wol, scoest wol keap jaen,
'k Wyt wol, det nin jinsin 't det.

Mast myn fingers stikken knipe?
Né! Hjir! Lûk dyn hân net wei,
Toe, ei jaen hjar my weromme:
't Wier nin mienen, dat 'k dêr sei.

(1) Wynstreek, melkweg. — (2) Eidsje en rispje, eggen en oogsten. — (3) Slûch en sparkjend, flauw en flakkerend. — (4) Lûk oan, trek bij, schik bij. — (5) Noärtich, verdrietig, gemelijk. — (6) Fordoarn, verkorven (verdorven). — (7) Spjelden, spelden. — (8) Dealisk ark, duivelsch tuig. — (9) Patsje, tútsje, kus.

Jouw my den dêrfor in tútsje,
Witst wol dat it my sa lêst.
Toe den, jouw my ien fen beiden,
'k Lit dy oars nin eachwink rêst.

Ja, biskûlje mar dyn mûltsje,
Hâld dyn hân mar stiif er foar,
Thige scil 'k dy strak bitelje,
Ald en nij krijst mei enoar. —

Lynst dyn höltsje jin myn skouder,
Sjuchst my oan, en — lakest m'út? —
Kenst den noait it pleagjen lite?
Siz dôch hwet dat nou bitsjut.

Ja, ik mei wol freegje en gnoärje,
Makkest jimmer rjucht fen bryk [1]),
Leist dyn earem om my hinne,
Tutest my en 't skeel is lyk.

Ho scoe 'k den ek noärtich wêze?
Sjuch ik soms ek noch sa sûr,
Pleagest my ek noch sa folle,
Tutest my den is 't wer oer.

Jouw den patkes, ljeave swiete,
Jouw den tútsjes by de rûs,
Lit de nacht, ja lit de dage ús
Mûlkjend [2]) fine yn minnesûs. —

'k Wist, dou koest it dôch net útstean;
Bist wer dalik blier en myld,
Trjuwst dyn mûltsjen oan myn lippen,
Tútest wer allyk in wyld.

Willich yn myn eärmen glierend,
Rêst dyn höltsje jin my oan,
Hâldst my thicht en fêst omfette,
Glimkest blij, as d'iere moarn.

Hark ris, ho 't dêr bûten boldert!
Hark ris, ho 't dêr floitsjend sûz't,
Ho 't yn iik en popelbeämmen
Om de skûrre hinne rûz't.

Mar al bylje bûten stoärmen,
Gûlt de wyn om hûs en hear,
Is ek alles om ús hinne
Grimich, wyld en freeslik near;

Eft ek blixemflitsen scjitte,
Lâns it tsjûke wolk'ne swart,
Hiel de wrâld fen ûnrêst skoddet,
Stille rêst is yn ús hert.

Tutel, as wy by 'noär binne,
As myn earem dy omfet't,
Ast' my swiete tútsjes jouste,
Wylstou rêstest oan myn hert,

Alles hwet den om ús hinne is,
As in wolkeskaed forfljocht,
En den sizze w'alle beide:
»Minne is mear as ierdske nocht [3])!"

Lit den blixemflitsen scjitte,
Throch it djippe wolk'ne swart,
Hiel de wrâld fen ûnrêst skodsje,
Ljeafde jout ús rêst yn 't hert.

*T. R. Dykstra.*

## DE FISKER.

O, kom dôch, kom, myn ljeave,
Yn 't blierst der libbenstiid;
Kom harren yn myn boatsjen,
To roeikjen op it wiid.

Hwet scoe ik yn dyn boatsjen,
Al roeikjend op it wiid?
My eanget for it wetter,
It boaze wetter, swiid.

(1) **Bryk**, scheef, krom. — (2) **Mûlkjend**, koozend. — (3) **Nocht**, genoegen.

Hwet scoe dy 't wetter deare?
Och, 't boatsjen glydt sa sêft!
Dou sitst' er oan myn side,
Nin leed dat dy hjir treft.

Né, 'k wol by dy net wêze;
Dou fisker snoad en fel!
Earst lokkest', d' earme fiskjes,
Den fangst' en deist' se tel [1]).

Lokje ik en fang de fisken,
Ljeaf! 'k döch it mar for dy,
En dou mei dyn blauwe eachjes,
Fangst er de fisker by!

En glimkjend stôep se yn 't boatsje 'n
De fisker hjar omfet,
Hja sit er oan syn side,
En 't moeit [2]) hjar al en net.

*T. R. Dykstra.*

SIMMERMOARN.

Moai is de dage, dy brekt throch de kimen,
As út de skym'rige dau om ús hinne,
Alles wer opdynt hwat laei yn in hoale;
't Boärtlike [3]) lamke om it skiëpke wer dounset,
't Ljurkjen [4]) sa sjongende wjukkelt nei boppen,
't Jongfé hjir haffelt in gnûwst [5]) yn de liezen,
Jinsen de kij, sa swiet rêstjende, kôgje,
En yn de fiërte de toer út de beämmen,
Wend oan dy moäijens, sa rêstich en fredich
Alles oerskôget.

Moäijer bistou yet, myn famke, myn Ingel!
Pas stekt de sinne hjar hölle út de feärren,
Of as in Gratie, mei tripp'ljende trêdden,
Fljuchste oer de finne, en al wraggeljend kroadsje [6])
Efter elkoärren de kij nei de yester [7]),
Bliid dat dyn stimme, sa myld en sa frjeunlik,
Hjar den wer opröpt.

Sjögg' jimme 't famke! Hjar foëtsjes dy feije
De dau fen de gêrskes en heal iepen blommen;
Glinsterjend spegelj' hjar golle blauwe eagen
Blier yn 'e dage, en biloaitse mei wille
Natûr 'yn 'e peaskepronk [8]); sêft om hjar lippen
Spilet de glimlaeits fen 't stille fornoeijen,
Heech slacht it hert hjar, fen thank in oanbidding,
Priizjende de Almacht.

---

(1) Tel, ras, spoedig. — (2) Moeit, spijt. — (3) Boärtlike, speelsche. — (4) Ljurkjen, leeuwerikje — (5) Haffelt en gnûwst, mommelt en knabbelt. — (6) Kroadsje, (kruien) loopen. — (7) Yester, plaats waar de koeien gemolken worden. — (8) Peaskepronk, (Paaschpronk) feesttooi.

Is my it môed faek fen soärgen binipe
En my it herte sa weak in mismoedich,
Dou joust my sielskrêft, o gôdlike dage,
Môed om for wea en for lêst net to bûgen,
As dy sims grimend' myn libben omtiizje [1].
Dou, o myn famke! bisielst my mei ljeafde,
Dy my ta deugd en ta minskemin oandriuwt,
't Herte forsêftet en 't each fiert omhegen; —
'k Mei as myn liet for de simmermoarn skallet
Fen dy net swije.

*J. van Loon, Jz.*

---

## OAN MYN BLESKE.

To foärt myn bleske, to foärût!
'T Gjit joun wer nei de faem.
Foörût! en skrilje [2]) of wykje net,
For steger, set [3]) of daem.

Ik krige [4]) den licht ûngemak,
En dou kaemst fen 'e wei,
Den ploeije en eidsje, noait nin lins [5]),
En bödsje [6]) dei oan dei.

Sa net myn âldtsje, né, foärût,
Dy rjuchte leane dol,
Foärût! 't is wrychtich [7]) al oer tiid,
En 't famke wachtet al.

Ja sjea! dêr stjit hja bûten hûs,
En wiuwet [8]) ús al ta,
Yet fris ris op en den scilst ek
In lekker foërke ha.

En hast dat op, bist wer bikomd [9]),
De hûd dy droech fen 't swit,
Den ytst dy yn 'e finne grou,
Wylst ik by 't famke sit.

Den boärtestou hwet mei de kij,
En ik hwet mei myn Tet;
Dou joust dy yn 'e gêrskes dol,
Ik oan myn ljeafkes hert.

Dou krigest mûlk wer langst [10]) nei hûs,
Nei eigen groun en gêrs,
Mar al bleau ik hjir jier oan jier,
'k Waerd yet nin bliuwen wêrs.

To, foärt! kliuwt moarn de dage yn tiids
Wer ût de dauwe omheech,
Den wer nei hûs; ik op 'e plom [11]),
Dou by de kij yn 't leech.

En is my 't each den al hwet stiif,
De hölle me op 'e rin,
Den sikestou wol 't rjuchte paed,
As ik 't net fine kin.

Mar klappe, bleske! meistou net,
— Dou kinst wol swije, siz! —
Sa lang hja dyn boerinne net,
Myn djûr [12]) ljeaf wiif net is.

En nou, toe foärt! yet fris ris op!
Ta 't wy by hjarres [13]) binn',
Den scilstou sjen, ho 't hja my ljeav't,
Ho 't ik myn famke min!

*J. van Loon, Jz.*

---

(1) Omtiizje, omwarren. — (2) Scrilje, schrikken, schichtig worden. — (3) Set, vonder. — (4) Krige, kreeg. — (5) Noait nin lins, nimmer rust. — (6) Bödsje, zwoegen. — (7) Wrychtich, waarachtig. — (8) Wiuwet, wuift. — (9) Bikomd, bekomen. — (10) Mûlk wer langst, mogelijk weer verlangen. — (11) Plom, (pluim) bed. — (12) Djûr, (dier, duur) dierbaar. — (13) By hjarres, ten harent.

## MOAI WYTSKE.

Hwet glimket en âllet [1])
Dat ljeave lyts famke; —
Dat glimke, dat is for
De throchlokkige [2]) âlders:
Hja stean by de widze
 Sa bliid yn hjar lök.
Och, sjöch ris nei 't famke!
Ho moai en ho ljeaf en
Ho roun is dat höltsje!
Sa böl binn' dy wankjes,
Sa sêft blau dy eachjes,
 Sa göl en sa blier.

»O lök!" en »o seine!"
Sa röppe nou de âlders,
Sa bliid as in ingel,
»Nou hawwe w' in oanhâld [3])
Yn âldens, yn sikens,
 Yn need en yn leed.
Us wrotten en bödsjen,
Us soärgjen en sparjen,
Us libben op ierde
Is nou for nin frjemden,
't Is nou for ús egen,
 Us egen ljeaf bern!"

It famke wirdt faem, en
De frijers dy komme,
En hja is sa frjeunlik,
As 't sintsje sa 't daget;
Sa prûs en sa snipper,
 Hja laket sa wyt.
Hja, 't byld fen hjar memme,
Hja, de eare fen heite,
Hja, 't pûkje der fammen,
Fen 't gea hja de kroane,
Wis droech se de namme
 Moai Wytske mei rjucht.

Hja glimket en bliërket;
Hwa kriget dat glimke?
Is 't Hoätse, de rike,
Is 't Reinder, de kante,
Of Rinse, de sned'ge?
 Né, nimmen fen dy.
For nimmen fen hjarren
Is Wytske de moaije.
Nin boer scil hjar tútsje,
Nin boer scil hjar hawwe,
Nin ilige [4]) hannen,
 Dy reitsje hjar oan.

Mar Jonker fen Gralda,
»Sa 'n frijer dy past hjar!"
Seit mem yn hjar greatskens [5]),
»Nin oar scil se hawwe,"
Seit heit yn syn heechmôed,
 »Us ienichste bern!"
En Jonker dy frijde.
Hy jaget syn brûntsjes
De wei lâns sa proezich,
In rydt nei de merken,
Moai Wytske oan syn side,
 As wier it syn wiif.

Ho derten [6]) in lodrich,
Ho grien [7]) en ho ljeaflik
Dochs bliërket, en laket,
En boärtet, en pleaget,
Fol himelske wille,
 Dat moaije jong pear.
Sa leit yn it East, yn
Dy hearlike lânnen,
Throch blêdden en blommen
For de eagen biditsen,
De njirre [8]) biskûl [9]), mei
 De dead yn 'e bek.

---

(1) **Allet**, stamelt, uit de eerste onverstaanbare klanken, **âlje**; Hoogd. lallen. — (2) **Throchlokkige**, door-, overgelukkige. — (3) **Oanhâld**, steun, gezelligheid. — (4) **Ilige**, eeltige, beëelte. — (5) **Greatskens**, hoogmoed, trots. — (6) **Derten**, dartel. — (7) **Grien**, (groen) verliefd. — (8) **Njirre**, adder; Hoogd. Natter. — (9) **Biskûl**, schuil, verscholen.

O! wif binn' de dagen
Fen nocht en fen wille!
Ien ûre, ja, 'n eachwink,
Fen bitende smerte,
En 't lök fen de minske is
For iwich fordoarn.

Ho! Wytske, dat derten,
Dat oalike famke,
Sit hja dêr to skriemen?
Sa read binn' dy eagen,
Sa bleek nou dy wangen,
En nimmen dy treast?
Né, nimmen hjar oańsprekt,
Né, nimmen hjar treastet:
Ho wier se sa greatsk en
Onbîdich [1] greathertich.
Nou truret se allinne, —
Hjar eare is forlern! —

En Jonker teach hinne,
En foun er ien oaren,
Net moäijer, net frommer,
Mar riker en aedlik,
En laette mei koärten [2])
Nei tsjerke — syn breid.
En mem yn hjar greatskens,
En heit yn syn oermôed,
Hjar treast en hjar blydskip,
Hjar frede en hjar ienheid,
Hjar lok en hjar rykdom,
Hjar alles is wei.

Hja grine en hja tsiere [3]),
Hja flökke de Jonker,
En wolle hjar wea op
It famke nou wrekje,
Dat berntsje, iens bithocht as
In jefte fen God.
Dat wea en dy skande,
Dat ûnk hjar oergetten,
Tobrieken [4]) it herte
Fen Wytske en hjar âlders. —
Ien stien thekt de trije. —
O rêste se yn fré!

O âlders, o berntsjes,
O, lit jimme riede!
De ljeafde en de heechmôed
Komm' faek 'noär op side,
En stride om de foärrang,
Om 't minskelik lök.

Och, meast wint de heechmôed
De striid, en de ljeafde
Mat bûge for de oermacht;
Mar mat er al wike
Yn kamp mei de ljeafde,
Doch jout er 't net op,
Mar wrokket [5]) en wrot er,
En wyt fen nin rêsten,
For 'n krot fen illinde
Dêr stiet hwêr for jimmer
In hûs, as in stinze,
For 't lök like boud.

Wês sterk den mei ljeafde,
Jimme âlders en berntsjes,
Wês skou [6]) fen de heechmôed,
Wês jimmer op 't iepenst,
Dat nimmer hy ynslûpt
Yn 't ergeleas hert.

*D. Hansma.*

## DE HEIDE.

As it foärjier is, kom den yn 'e Wâlden, den hâldt de natûr dêr heechtiid. Den skikke de beämmen hjar op, yn hjar sneinspronk; de parre- en kersebeämmen yn 't wyt, de apelbeam yn 't roazeread, de wilich en bûk yn sulverkleur,

(1) **Onbîdich**, mateloos, zeer erg. — (2) **Laette mei koärten**, leidde binnen korten tijd. — (3) **Tsiere**, twisten. — (4) **Tobrieken**, (Hd. zerbrachen) braken. — (5) **Wrokket**, wrokt. — (6) **Skou**, afkeerig.

en de els yn 't grien. Den dounset it jongfé yn 'e weide, en tûzenen en tûzenen fen fûgels helje in liet op, sa hearlik, dat it hert er yen fen optilt. Mar as, twisken al dat tsjilpjen en miëtleas sjongen, de nachtegeal syn roun en kreftich lûd ophellet, en min neat as him heart, as alle fûgels swije, lyk as lûsteren se nei hjar mastersjonger, den kin yen it hert weak wirde, den fielt min, dat de skiene wrâld nin triënnedal wêze kin, den kin min in wille fiele, dy yen lösmakket fen de ierde. O, den sa roun to dwalen, op dy sêfte, jimmer droege sânpaden, yen to forjitten yn de biskôginge fen al hwet om ús is, yen to fordjipjen yn dy bar-sjongerij fen it fûgelte, o den is de wrâld nin wrâld mear, den fielt min net, dat de minske ta in swak, onmachtich slachte heart, den rize yens thinzen [1]) heger, de geast swevet ontboun yn 't onmiëtber rom fen de blauwe löft, oer 't griene bosk, oer mar en weiden, as woe er foar syn tiid de himel bikliuwe [2]).

Mar lêzer! astou dêr sa omdwaelste, en yn sa 'n lokkige mimering forsonken biste, lit dyn gong dy net hinnefiere nei de heide, om 't den is yn ienen al dat skiene, al dat lokkige, al dat rike wei. Om 't dêr is it stil en deadsk, dêr sjongt nin fûgelte, dêr spriede nin boskjes hjar twigen út, dêr tiere nin griene fjilden; it is der wyt sân en swarte heide, it roukleed fen de wrâld; dêr is 't eärmoede en nearens [3]). Is de heide it byld fen de dea, de hutte is dy fen deäfet [4]) en grêf. Allyk dy, sa wirdt de hutte yn in mannich ûren boud; hja is faek de rêstpleats, hwêr hy syn hölle op strie delleit, dy to foaren yn kjessens fen swanneplom nin rêst fine koe. Hy, hwêr min to foaren for bûgde, bûcht nou selme jimmer yn syn lege hutte; allyk de deade út de hûgenisse weifage wirdt, sa wirdt hy, dy yn 'e hutte wennet, ek forgetten.

Ik haw er wëst op dy heide-sé, om 't in sé neam ik it, hwêr it each oeral oan 'e kjimmen ta, in rêstpleats om teiken fen libben en waexdom to finen siket en siket, mar nearne fine ken. Dat foun ik noait nin teiken fen libben, as in breklik minske, of in geizich [5]) bern, heal mei fodden in flarden ditsen [6]), of in onsjöch [7]) wiif, mei in sek op 'e rêch, hwêr in bern yn siet, op 'e heide omtoärke, hwêr for 't barnen fen de sinne nin skaed, for rein of snie nin biskûl, for hirde wyn nin lij is.

Wylst ik dêr omkuijere, en my yn dy biskôginge fordjippe, kaem er in frouminske, mei in sek op 'e rêch, my fen efteren yn. Oan hjar giele, romflige troänje scoe min sizze, dat hja al sextich, sauntich jier wier, en dochs wier hja mar gôed fjirtich.

»Goëndei, mynhear!"

»Goëndei, wyfke!"

»In moaije dei waer, Mynhear, it is tsjinwirdich groeisum."

»Ja! it stjit er moai foar mei 't gewaex, as dat sa bliuwt, scil it iten wol hwet gôedkeaper wirde."

»Och Mynhear! ik woe as ús Ljeaven Hear dat joech! — Wennet Mynhear ek op it doärp, né, al [8])?"

---

(1) Thinzen, gedachten. — (2) Bikliuwe, beklimmen. — (3) Nearens, naarheid. — (4) Deäfet, lijkkist. — (5) Geizich, ziekelijk van kleur. — (6) Ditsen, (ge-)dekt. — (7) Onsjoch, onoogelijk. — (8) Al, niet waar?

»Né, moije! ik wenje hjir in hiel ein fen dinne."

»Ei! Mar, Mynhear, dêr jou wenje is dêr it brea en alles ek sa djûr as hjir?"

»Ja, wyfke, de breasetting is throch it hiele lân allyk."

»Ei! Ik thochte oars, yn it doärp is it thige djûr."

»It scil wol slim wêze yn 'e heide, om 't it brea sa djûr is?"

»Brea, Mynhear!! Brea hawwe wy yn tiden net hawn, dat is ús fiërsten to djûr!"

»Hwet ite jimme den?"

»Moal mei hwet wetter, of ris groat."

»Nou, dat is mar skrael[1]). — Binn' jou ek troud?"

»Ja Mynhear, mar myn man het nou al thrije jier siik wêst, of siik nou sa net, mar hy het yn al dy tiid net arbeidsje kinnen, hy het kjeld[2]) yn it boärst, en nou kin er neat dwaen. Nou binne wy tsjinwirdich ek net lökkich mei ús bern, om 't ús âldste dochter is thús komd, mei de fyk[3]) yn 'e finger, hja forgjit fen pine. Hja tsjinnet oars yn it doärp. Us twade kin ús net, dy is net gôed mei de hölle, dy is oars al ien jier as sextsien. De oare twa binne yette bern, ien fen âlve en ien fen acht jier. Nou komt it krap om, lyk as jou thinke kinne."

»Ho krije jimme den noch sa hwet?"

»Nou, ik rin mei hwet sûkerei, en den in bytsje bidieling, sa komme wy er sunichjes lâns, en hoopje op better."

Ik suchte en joech it earm sloaf hwet, hwêrfor hja thanke oft hjar in great lök bard wier.

Ik gyng fiërder en mette in Dokter fen myn kinde; ik praette mei him oer de eärmoede op 'e heide en it wiif, dat ik krekt sa spritsen[4]) hie. »Ja," sei dokter, »dy minsken hawwe it net rom, de man het ien boärstkwael, hja binne net fen de slimsten[5]), hja wolle oars wol, mar hja binne yn 't lijen, en biddelje dogge[6]) se net. Sökken hawwe it it minst. Forline wike waerd ik helle by immen op 'e heide, hwêr in jonge út postuer[7]) wier. Ik gyng er hinne en foun se dwaende mei in jonge oer de flier to rôljen. Hy hie mei biddeljen sa folle iten by de boeren opdien, dat hja bang wierne, dat er boärste scoe. — Haww' jou wol ris yn in hutte wêst?" — frege dokter my. — »Hea né!" — »Nou, wolle jou ris mei my? ik mat nei in pear siken ta." —

»Graech!" —

Nou strampelen wy oer plaggen en sânbulten en kamen sa hutten foärby, dy mear op dongbulten, as op wenten[8]) fen minsken liken; mar ek gûds hwêr hwet grien en in túntsje omhinne wier. »Sökke," sei Dokter, »hawwe it faek better as arbeiders yn 'e stêd. De man fen sa'n húsgesin gjit meast út arbeidsjen yn 't fean, wylst it wiif it túntsje, it skiep en it koubist[9]) birêdt; brânje hawwe se net for to soärgjen, dy jout hjar de heide, en fen it gemaek[10]) krije se in great diel fen hjar iten; — mar dit

(1) Skrael, Hollandisme; Friesch: skriel. — (2) Kjeld, koude. — (3) Fyk, fijt, beenvliesontsteking in den vinger. — (4) Spritsen, (ge)sproken. — (5) Slimsten, snuggersten. — (6) Dogge, doen. — (7) út postuer, uit orde. — (8) Wenten (Vl.: woonsten), woningen. — (9) Koubist, koe(-beest). — (10) Gemaek, opbrengst.

binne sinneblinkjes [1]), dy selsom foärkomme." Einling kamen wy by de hutte, hwêr wy wêze masten. It wier in moai greate, heal fen plaggen opboud, dy throch hout bifestige wierne; thrije planken, dy oan enoâr hingen, tsjinnen as doar. Wy gyngen yn. »Bûch jou hwet," sei Dokter; nou, dat wier ek nedich, om 't, krekt as er dat sei, staette ik tsjin it skeane thek oan. It earste hwêr wy yn kamen, wier sa hwet in romte, hwêr plaggen, takken in oar rommel laei; do gyngen wy, al bûgjende, throch en smel tsjuster gonkje, dat ús yn 'e keamer brocht.

Dêr siet in jongwiif, sa 't my talike, thritich jier âld, mei in skerldoek oer 'e hölle, siik op in stôel. De koarts, dy op hjar wêzen laei, dy syklike reade wangen, dy kwinende eagen in fiërder hjar fetsoenlik foärkommen en sprekken, namen my for hjar yn. Wylst Dokter mei hjar oer de siikte prate, seach ik ris roun; it wier tsjuster yn de keamer, sa dat min der earst ta wenne moäst, om alles to onderskieden. By in lyts finsterke siet in bern yn 'e kakstôel, en by in glês, dat yn in oare hoeke siet, laei hwet scoënmakkers ridskip; de man, dy in scoënmakker wier, wier net thús. Oer de flier laeijen hwet plaggen to rikjen, en de reek socht in útgong throch in gat yn it thek. Den seach ik yn in oare hoeke in iepening, hwêr in âld scoätsfel, as in girdyn, foar hinge; om't ik oars nin sliepsteed seach, thochte ik, dat ek letter gôed útkaem, dat dit it bedsté wêze moäst; mar ik kin my yet net bigripe, ho in minske yn sa'n lyts holtsje lizze of sliepe kin. In bernetafeltsje, hwêr in tsjetteltsje en in pantsje op stoe, in stôel mei in strieën matte, en in mennich diggels [2]), dat wier alles hwet yn de hiele keamer wier.

»Dokter hôeft net nei Binse ta," sei it wyfke, dy myn oandacht wer op hjar lôek, »Ocke, myn man, het er wêzen. Binse het it opjown [3])."

»Nou," andere Dokter, »dat hie ik wol thocht; it wier jister al wakker min."

»Ja, en nou hat Ocke it drankje, dat Dokter jister jown het, hjir mei hinne nimd; hy thochte, Dokter koe it better brûke as hja. Binse het er neat fen hawn.

»Binse wier in brôer fen myn man; hy mat in near ein hawn hawwe: syn lêste wirden wierne yet flökken tsjin syn wiif, dat dy him yn 't leech fierd hie. Nou mat ik dit ek sizze, Dokter, it is hjir, mei 't ik siik bin, net hiel tsjep [4]), mar it is yet heilich by hjarren. Earm is net lökkich, Dokter, mar er den yet sa onhuer [5]) by to wêzen, den is 't binaud. It wiif, sei Ocke, hie er it wêzen net om foroare, dat hjar man stoar, hja het er hast net nei omsjoen, en dochs bliuwt se sitten mei fjouwer berntsjes! Hwet scil dêr fen wirde!

»Ik bin sa bliid, dat Dokter hjir ris is, dêr haw ik de hiele dei al langst nei hawn. Och, Dokter! de tiid falt my sa lang; in dei is krekt of it in jier is.

»Den thinkt Dokter, dat it wol mei my gean scil?"

»Ei ja wol, jou matte hwet gedild hawwe. As de koarts earst mar wei is, den scil it wol gean. Oeremoarn kom ik ris wer."

(1) Sinneblinkjes, zonnestraaltjes. — (2) In mennich diggels, eenige scherven. — (3) Opjown, opgegeven = gestorven. — (4) Tsjep, knap. — (5) Onhuer, onzindelijk.

»Bêst, Dokter, bêst!"
»Dag, frou!"
»Dag, Dokter, den docht Dokter dat?".
»Ja!"

Dat röppen, dat fêsthâlden oan de stimme fen immen, dy treast bringe koe, trille my throch ieren en sinen. Ho folle, thocht ik, suchtsje en kiermje yn dy swarte plaggehutten om in bytsje treast; ho folle scoene der út dy grêven weihelle wirde kinne om to libjen as oaren; om 't deaden binne der folle, nei geast en nei forstân; deaden binne der by mannichte, dy de wrâld út hjar midden forstaet hat.

Kom yn 'e heide, jimme minskefrjeunen, jimme gôdsforkundigers, dêr yn dy heidesé sparrelt en bôddet sa mennich minskesiel om bihâldenis; — gean dêr hinne en lûk hjar op 'e fêste groun fen kinnisse in deugd; bring jimme ljeacht yn de piktsjustere nacht, der yn dy swarte mölsheapen hûzet, jimme jild in tiid for jimme ein fölts [1]), ta 't it ljeacht is yn dy hutten, en grien is op dy heide; hjir binn' yette ek heidens to bikearen en slaven frij to meitsjen.

*D. Hansma.*

---

## ALDJIERSJOUN.

Ien, twa, thrije, — toalve slagen
  Bôlderje út de grîze toer;
Trije houndert sextich dagen
  Sonken wei, en 't jier is oer.

Ien, twa, thrije, — houndert jiërren
  Stiek de toer syn âlde kop,
Onder stoarm en onwaerstwjirren,
  Dryst omheech, ta himel op.

Ien, twa, thrije, — houndert kearen
  Liet de bombam oer it gea
Him mei koopren stimme heare:
  »Frjeunen, hark! it jier is dea!"

Ien, twa, thrije, — thûzen kearen,
  Ja, yet faker, dat is fêst,
Liet de klok syn lyksang heare
  En min laei ien wei to rêst.

Alden, jongen, feinten, fammen,
  Blomkes yn hjar earste tier,
Griene twigen, grouwe stammen
  Stoaren [2]) yn 't forgongen jier.

Jiërren rôlje as weagen hinne,
  Minsken falle as blêdden ôf;
Al ho great en sterk wy binne,
  Ienris bringt min ús to hôf.

Den scil wer de bombam bromme,
  Dôf en droanend, lûd en near:
»Allegeärre matt' jimm' komme,
  Allegeärre op 't hôf to gear!"

Mar de toer, dy wiist nei böppe,
  Nei in lân fen ïwich grien,
Ho de bombam hjir mei röppe,
  Dêr is romte, for elk ien.

Lit den tiid de toer tostompe [3]),
  Stjitte[4]) hûs en tsjerke yn grûs,
Spatte ús ierde yn thûzen klompen,
  Wy ha boppe in better thús.

Dêrom lit de bombam beare,
  Bromme oer 't gea: »it jier is oer,"
En wy fen de bombam leare,
  Koärt is 't libben hjir fen dûr.

*J. Klaasesz.*

---

(1) Jimme ein fölts, uw eigen volk. — (2) Stoaren, stierven. — (3) Tostompe, door stooten vernielen. — (4) Stjitte, stooten.

## SAS.

Fij, Sas! dat is mar lang net bêst,
Leistou sa de aeijen bûten 't nêst?
Dat ken sa siker net; né! né!
Dou heste in wiif, en bern der by.
Twa froulju, né, dat stiet net frij,
Dat strydt mei ús lânswet; ja! ja!

Do. Salomon yet kening wie',
En min de romt[1]) fen froulju hie,
Do koe dat hiel wol gean; ja! ja!
Mar do ek kaem me der for út,
En den wier boaskjen it bislût;
Mar nou is dat forbean; ja! ja!

Do wier der romte by de roes,
Do stie der hjir en dêr in hûs,
Do wier it lân to jouw[2]); ja! ja!
Do makke min ek nin lawaei,
Al hie min alderhânne skaei,
Fen bern in hiele sjou; ja! ja!

Mar nou is 't lân mar thige djûr,
En binne er ek nin fammen oer,
Scil elk in wyfke ha; ja! ja!
Fij Sas! fij Sas! ho kaemste er by?
Is dat nou gnap, nou froed fen dy?
Dat woe 'k fen dy net ha; né! né!

In man, dy sa fen 't gôede praet,
De mûle yn alle dingen slaet[3]),
Sa fyn as spinreach is; ja! ja!
Dy hâldt mei oare froulju ta,
Fij, Sas! fij, Sas! fij, ken dat sa?
Né! dat is siker mis; ja! ja!

Mûlk seist': de divel is net mak,
En och, in minske is bare swak,
Al is er from en frôed, ja! ja!
Hwa het net faek en misset[4]) hawn,
Al hie er noch sa'n skerp forstân,
Al wier it ek in blôed; ja! ja!

Mar Sas, hwet skeelt dy, biste gek?
Dy stelling ommers hâldt nin stek,
Dat ken sa siker net; né! né!
In man, dy sa de Skrift forstiët,
Dat hy mei dominys him mjit[5]),
Dy wit wol ho 't it heärt; ja! ja!

Dou hest nou wol in lytse pop[6]),
Mar krijste ek fen dyn wiif de skop,
Hja mei dy net mear sjeän; né! né!
Dou hest de hel nou yn 'e hûs,
En dêr is barnhout by de roes;
Dou hest dyn rêst forlern; ja! ja!

En bûten doar, elk wiist dy nei;
Net ien, dy Sas mear lije mei,
Syn eare leit yn 't slyk; ja! ja!
Dou hest dyn mûle wille jown,
En, och! dou bist sa licht bifoun;
Is dat ek dwaen allyk? Né! né!

Dyn dieden hawwe 't iepen leid,
Dat alles, hwet dyn mûle seit,
Nin echte speesje wier; né! né!
Dyn frôedens? — och! it wier mar skyn;
Dou hietste from en wierst mar fyn,
Omdat in oar it wier; ja! ja!

Nou heste sjoen, ho dat it giët,
As me al hwet praet, mar 't dwaen forjit,
De ljeafde farre lit[7]); ja! ja!
Den wirdt me gau in bist allyk,
Yn deugden earm, yn sounden ryk,
Den mist de rjuchte pit; ja! ja!

Dou hest it spil al moai bidoarn,
Al wistou al de wiërheid skoan,
Dou hest it spil bidoarn; ja! ja!
Dêrom gong nou in oare wei,
En lit mei 't praet de died net nei;
Nim disse ried yette oan; ja! ja!

*J. Klaasesz.*

---

(1) De romt, (ruimte) overvloed. — (2) To jouw, te geef; vergel. te koop, Hd.: zu verkaufen. — (3) Slaet, Hollandisme; friesch: slacht. — (4) Misset, verkeerde (zet) daad, misstap. — (5) Him mjit, zich meet. — (6) Lytse pop, (kleine pop) liefje; *pop* is een liefkoozingswoord. — (7) Farre lit, laat varen.

## DE LYTSE FISKER.

Reinder seach, dat Jan, syn brôer,
Makke 'm sels in angelsnôer;
Jonge, thocht er, dat treft moai,
Mem leit mei de koarts to koai,
Heit is foärt... nou 's Reinder frij!
As 'k in spjeld fen 't kjessen krij,
— Dat 's nin stellen, d' oare bern
Dogge 't ek — en den hwet jern [1]),
'n Wylgentwiichjen en neat mear,
Sjöch, den is myn angel klear.

Fiskje! fiskje! wachtsje my,
'k Haw in koärste brea for dy;
Boärtsje yet mar efkes om,
Sa lang ont ik by dy kom;
Byt den thige yn 't swiete brea,
Reinder docht nin fiskje kwea:
't Omstik hat er for dy klear,
En is 't op den krijt er mear.
Ljeaf, ljeaf Fiskje! silver-wyt,
Gouden-finnich Fiskje, byt!

Bytste yn 't brea, o, 'k bin sa blij!
Siker, Reinder gint it dy:
To mar, Fiskje! hap! hap! hap!
De amer stiët al op 'e stap
Fol mei wetter, klear as wyn,
Dêr, myn Fiskje, komstou yn.
Kom, myn flugge lytse gût!
To! ik stek myn hân al út.
Blinkend Fiskje silver-wyt!
Foarntsje! Foarntsje! byt, och byt!

Mar ho 't boike flaeit en bidt,
Stil en stiif to loerkjen sit,
't Fiskje driuwket, kliuwt en sinkt,
Draeit mei oaren, swaeit en swinkt
Throch it kleare romme sop;
't Heart net nei de fiskers röp,
't Is for 't swiete priuwke [2]) blyn,
't Bliërket yn 'e sinneskyn.
't Blinkend fiskje silver-wyt
Hat nin hounger, docht nin byt.

Reinder drôget [3]) stom en stôer,
Mykjend op syn angelsnôer,
Sjocht de fiskjes kommen, gean,
Sjocht syn byld yn 't wetter stean;
Thinkt, och, dat ik 't fiskje wier;
Sökke reade finnen hie,
En sa rêd yn 't wetter my
Koe forwege, krekt as hy!
O, myn Fiskje, read fen fin,
't Moeit my, dat ik Reinder bin!

't Höltsje bûgde al mear en mear,
Nei it wetter, dêr me klear
Al de fiskjes boärtsjen seach.
't Boike hie for neat in each
As for 't fiskje silver-wyt,
Gouden-finnich — en for 't byt.
Mar it byt, och, ljeave sei [4])!
Dat bleau jimmer, jimmer wei;
Hwent it fiskje silver-wyt
Wol mar boärtsje en oars nin byt.

't Boärtlik fiskje silver-wyt
Docht dat 't boike memke kryt [5]);
Rein syn mem hjar lök is wei!
Skrieme moät hja dei oan dei;
Tsjeard en Djûwke jongste soan
Waerd forlaet throch 'n lytse foarn;
't Stumper hie dêr for mar each,
Dûkte en dûkte al mear omleech,
Plomp! dêr thruzelt hals oer kop
De earme boi yn 't kleare sop!

't Fiskje, 't fiskje silver-wyt,
Hie nin hounger, die nin byt;
't Tiist [6]) de fisker yn 'e dream,
Lûkt him yn 'e djippe stream,
En do Rein to spart'ljen lei,
Fleach it as de blixem wei.
Reinder, niis [7]) yet fluch en flink,
Gyng yn 't djippe sop to sink;
De âlders, niis yet, o, sa ryk,
Krite nou by 't soäntsje lyk.

*J. Klaasesz.*

---

(1) **Jern**, garen. — (2) **Priuwke**, proefje. — (3) **Drôget**, droomt. — (4) **Ljeave sei**, interj. van teleurstelling, lieve tijd! lieve hemel! — (5) **Docht dat enz.**, maakt dat het jongetje om moeder krijt, schreit. — (6) **Tiist**, wart, verwart, verstrikt. — (7) **Niis**, zooeven.

# OSE EN OUWE.

## IN NOARDFRYSKE SÊGE.

### I.

'T Is winter. De sinne sonk wetterich wei,
En mei hjar fordwoun wer en mistige dei;
De mist wirdt al thichter; it stofreint en tel [1]),
Yet ringer as oars, falt de tsjusterens del.

't Is nacht. En de lôft wirdt sa tsjok en sa grou,
En moänne noch stjirr' brekt de tsjusterens ou.
Op ierde is 't yet stil; mar dêr boppe yn it swirk
Binn' wolknen mei wolknen kreftdiedich oan 't wirk.

Hja rôlje hjar op, hast ta bergen, sa heech,
Hja mette [2]) mankoar mei en blixemjend each;
Hja drouwje [3]) sa heislik; hja wringe hjar lea;
Hja longerje op fjuchten [4]), hjar loaits is de dea.

Dêr ha se elkoar met. Sjuch! nou stegerje se op;
Den teane se elkoar de wytskomjende kop;
Den wykje se wer, mar hja neijerje op nij
En thruzelje en rôlje mankoärren foärby!

't Is oarloch yn 't lôftrom; in freeslike striid!
Dat wrymlet en wraxlet [5]), dat skout [6]) en dat glydt,
Dat draeit en dat meält, dat spijt slangen fen fjûr,
En 't bûnzet en kreaket throch hiel de natûr!

En jimmeroan rane der wolknen to gear
En scjitte hjar fonken mei heislik gebear;
De rein falt by streamen, in stoärtsé allyk;
De heilstiënnen sinke by heapen yn 't slyk!

Mar 't rûst, 't wirdt ûnlijich; it grime súdwest,
Mei buijen en needwaer stout op út syn nêst.
Hy sykhellet swier en hy bliest út syn krop
En skoddet it swirk, en de wolknen fleane op,

Hja skûrre hjar út 'noär, forheistre en forheard [7]),
En jachtsje en fluchtsje mei teamleaze feart;
Hja jeije en hja twiërje [8]), sa wyld en sa skril,
As spôeken en gongers [9]) yn 't nachtlike spil.

---

(1) Tel, snel. — (2) Mette, ontmoeten. — (3) Drouwje, dreigen. — (4) Longerje op fjuchten, verlangen naar het gevecht. — (5) Wraxlet, worstelt. — (6) Skout, schuift. — (7) Forheistre en forheard, in wanorde gebracht en ontsteld. — (8) Twiërje, dwarrelen. — (8) Gongers, rondwarende geesten.

Soms komt er in wolk yet in oaren to nei,
Mar 't lûd fen 'e thonger stjert gromjende wei;
It needwaer boaz't oan; it waeit jimmerwei mear,
De wyn oerstimt alles mei heislik gebear.

Nou binn' net allinne de wolknen oerstjûr,
Mar 't wallet en wirket yn hiel de natûr!
Ek kaem by it stoärmjen de wylde Noärdsé,
Sa wif yn syn slomme, al wer ringen út sté.

As 't hûngerich wâlddjier, dat útgiet op bût,
Sa gromt er en bromt er en rekt er him út.
Nou heärt er it stoärmjen en byljen earst gôed,
En skoddet de moännen en krôllet [1]) de hûd.

»Op!" droant him de wyn ta út 't jeijende swirk;
»Op, wôeste fordylger! Kom, help my yn 't wirk!
Stou 't skomjende wetter ta bergen en jei
't Mei krêft oer de lânnen: ik wiis dy de wei!"

Dy röpstimm' krong throch[2]) ont it djipst fen 'e sé
En tel kaem er op, ta fordylgjen wer ré;
De boun wier wer sletten, sa'n freeslike boun!
't Moäst Fryslân wer jilde, sa faek al biroun!

Ring stouwe de kobbige weagen oer 't strân,
En jeije mei wyldens oer 't neakene lân.
Op, minsken! o fluchtsje, sa tel as 't mar kin,
Op terpen en hichten, oars binn' jimm' forlern!

Nou bûket it wetter de iggen [3]) mei krêft;
It lûkt hjir in stik ôf, dêr dölt it in grêft;
En 't sljurket it lân lâns, en graeft it sa wei;
Nin weage dy wykt, ef in fracht nimt er mei.

De sé keas binammen Noärdfryslân ta bût;
Dêr haff'le [4]) er oan de iggen jier yn en jier út,
Ef hûngrich as 't rôfdjier bisprong er it lân,
En makke it, by streken, ta robberich [5]) strân.

Mar hjir en dêr liet er in pôlle yet oer,
As wier him dy swolch dôch yn ienen to stôer,
Ef woed er dat 't neiteam[6]) yet seach ho syn swird
It âldfaders erf hie tofike [7]) en toskurd.

Mar ho 't ek de Noärdsé ús foärfaers bisprong,
Hja wykten net fiërder as 't wetter hjar thwong;
De hallige [8]) sels, dy dêr opdûkt út sé,
Ho keal en ho lyts, jout ta wenpleats in sté.

(1) Krôllet, kronkelt. — (2) Krong throch, drong door. — (3) Iggen, randen, oevers. — (4) Haff'le, knabbelde. — (5) Robberich, ruw, oneffen (hier door afbrokkeling). — (6) Noiteam, nageslacht. — (7) Tofike, versneden, in stukken gesneden. — (8) Hallige, halligen heeten de tallooze kleine eilandjes, waarin de kust van Noord-Sleeswijk is verbrokkeld.

II.

Under de noärdfryske hall'gen,
Throch de wylde sé biroun,
Waerd yn langforfleine tiden
Iens ek de Oaslichhallich*) foun,
Ien ten de alderlytsten wier it,
Yet nin tsien pounmiëtte[1]) great,
En hy laei in ein yn sé op,
En dêr groeide bynei neat.
Beämte wier der net to finen,
Noat en griënte like min,
't Gêrs, dat op 'e pôlle groeide,
Wier yet meager, skriel en thin.
't Wetter, dat oan de iggen spielde,
Wier in moddersleat allyk;
Hwent de weagen dölle en walje
Uren fier yn 't blauwe slyk.
By 't ontweitsjen fen it foärjier,
Do it ljacht de nacht oerwoun,
Seach natûr it wirk des winters
En hie ek ús hallich foun.
En bigien mei de earme pôlle,
Dy dêr laei yn slykrich skom,
Die hja ring hjar keale ekers
Pronkjen mei in wetterblom.
Disse wetterblom wier Ose,
Nou in faem fen achttsiën jier,
Ja, hja wier in **pronk** der hallich,
En hjar röp gyng ûren fier.
As it flotgêrs[2]) oan 'e sleätten,
Wier hja slank fen liif en lea,
En hjar fyn en yngöl wêzen[3])
Bliërke as 't frjeunlik moärntiids rea.
As de blauwe loft dêr boppe
Wieren de eagen, blau en klear,
En it sêfte hier fôel derten
Op hjar blanke skouders gear,
Iepne hja hjar reade lippen,
Ta in golle laeits stees ré,
Den ontdiek me in rygle tosken,
Skien en wyt as 't skom der sé.
En dy skiene blom der hallich
Wier sa eptich[4]) as in ein;

*) Oselichhallich oars; hjir om de fêrsmiëtte bikoärte.
(1) **Pounmiëtte**, pondemaat, Friesche landmaat, groot $36\frac{3}{4}$ are. — (2) **Flotgêrs** vlotgras, oevergras. — (3) **Wêzen**, gelaat. — (4) **Eptich**, net.

Rêd en heistrich [1]) as it wetter,
As in wylde swan sa kein [2]). —
Stil en iënlik wier hjar libben,
Hwent de hallich wier hjar wrâld,
En hja wenne er mar allinne,
Mei hjar mem, en dy waerd âld.
De earme went stoe op in hichte
Throch nin deiske flôed biroun;
Op 'e pôlle roun in skiëpke,
Dat in meager miel mar foun.
Alle dagen, as it wetter
Fen 'e lege hallich roun,
Wadden hja mei net en koërren [3])
Throch de geulen oan it strân.
En de fisken, oars sa rimpen,
En de séhoun, oars sa swier,
Hwa de sé to tel ontroun wier,
Hellen hja út slyk en wier.
En de skipper fen de wadden,
Dy dêr kaem sa mannich dei,
Brocht hjar hwet hja nedich wieren,
En hjar fangst naem hy den mei.

~~~~~~~~

Sa libbe Ose sont hjar berte [4]),
Mei hjar mem op 't iënlik sté,
Fen de wrâld alhiel forlitten,
Noëdlik throch de wylde sé.
Dôch hie hja hjar hallich romme [5]),
As it bêste plakjen groun,
En ont nou yn memme ljeafde
Alles hwet hja winske foun.
Mar nou telt hja achttsiën jiërren,
Hj' is oan d'ein fen 's libbens moarn,
En nou docht sa mannich boatsje
Faek de lytse hallich oan.
't Is net om de fisk to heljen,
Dat dêr mannich hinne sylt,
Mar, as 't koe, de blom to ploaitsjen,
Dy dêr groeide en bloeide yn 't wyld.
En de frijers, dy der kamen,
Faek fen ûren fier yn 't roun,
Seijen, dat me nearne moaijer,
Tsjepper fanke, as hja wier, foun.

---

(1) **Heistrich**, bewegelijk. — (2) **Kein**, fier. — (3) **Koërren**, korven. — (4) **Berte**, geboorte. — (5) **Romme**, geroemd.
~~~~~~~~

En hja brochten hjar sa folle,
Hwet hjar noäske en haegje koe,
En hja fregen hjar sa frjeunlik,
As hja mei hjar farre woe;
En hja kålten swiete wirdtsjes,
Sprieken hjar fen 't fêste lân;
En hja ljuenten [1]) om hjar herte,
En hja bidden om hjar hân,
En it famke harke thige
Nei dy wirdtsjes, ljeaf en swiet,
Heger kleuren hjar de wangen,
As in frijer by hjar siet!
En dy skiene blom der hallich,
Nou net mear 'n ienfâldich bern,
Speegle faken hjar yn 't wetter,
Om hjar egen byld to sjeän.
En hja pronke mei hjar doekje
En hjar linten dei oan dei,
En hja wist nou, dat it wier wier,
Hwet me fen hjar moäijens sei.
En hja dreamde oer freämde lânnen
En oer huzen, rom en great,
En oer nju en libbenswille,
Moaije klean en hege steat.
Mar net ien fen al hjar frijers
Woe hja hân en herte jaen;
Hwent hja koeden oan hjar winsken
En hjar dreamen net foldwaen;
Doch hie mannich feint by Ose
Al in blauwe skine roun,
Faken waerd er yet in boatsje
Oan de lytse hallich foun.

~~~~~~

Sa wier 't yn it foärjier,
Dat wer op in dei
Oan de Oselichhallich
In fartúchje lei.
Hwent Ouwe fen Rothflint
Hie sont it bigjin
Des foarige winters
By Ose de rin [2]).
Hy wenne op 'e Gröde,
Mar hie sels in skip,
Dêr mei foer er simmers
Oer 't skomjende djip.
Great tweintich jier wier er,
Do 'r Ose bilies.
Kant [3]) wier er fen leden,
Fen ynboärst in fries.
Oan Ouwe woe 't famke
It jawird wol jaen;
Hy dochs koe hjar dreamen
En winsken foldwaen.

(1) Ljuenten, smeekten, vleiden smeekend. — (2) Hie de rin, (had den loop) kwam vaak bij. — (3) Kant, welgemaakt.
~~~~~~

De brilloft scoe wêze
 Mei 'n moänne ef seis,
Earst woed er nei Höllân
 En Inglân op reis.
Nou wier er by Ose
 Ta 'n ôfskiedspetear [1]);
En beide, hja fielden 't,
 Wier 't herte hjar near. —
»Sa 'n ôfskied," sei Ouwe,
 »Al is 't net for lang,
Forset yen oars famke;"
 'n Hy patte hjar wang.
»Mar," treaste er him selme
 En Ose mei ien,
»Myn reis yn 'e simmer
 Is ringen faek dien.
Sa tel as ik oer bin,
 Is 't skipke wer dêr;
Den scille wy boaskje
 En skiede net wer." —
»»'t Is wier,"" andere Ose,
 »»Mar 't is sa fier wei
Dat Inglân en Höllân,
 En ik gean net mei!
En jinsen sind [2]) fammen
 Jamk moäijer as ik;
En scoe 'k dat net thinke
 Mei eangstme en skrik..?
»Hâld op!" andere Ouwe,
 »Fij, Ose, net mear!
Dat kin 'k net forneare [3]);
 Dat wird docht my sear!
Ho scoe 'k dy forjitte
 Yn sa 'n koärte tiid,
Dy, 't ljeächt fen myn eagen,
 Dy 'k minje sa swiid!?" —
»»Mar Ouwe, yn 'e freämdte is
 't Forlied by de hân;
En is den dyn ljeafde
 Tsjin alles bistân? —
En dêrom, myn ljeafste,
 Komst' siker werom? —
O, wol my dat swarre!
 Den earst amje 'k rom."" —

»Fij Ose," sei Ouwe,
 »Wolst' yet in biwiis?
Wantrouste myn ljeafde
 En 't wird fen in fries?...
Mar wolste it sa habbe,
 »'k Onthjit dy den, dat
Nin macht scil ús skiede:
 Dat swar ik by God!
*Al mocht ik ek stjerre,"*
 Sei 'r rimpen der by,
»*Dochs scil ik dy helje,*
 *Dat ek swar ik dy!"*...

'T Wier simmer en Ouwe
 Dy swalket op sé,
Wylst Ose bliuwt biidsjen
 Op 't iënlike sté.
Hja is nou sa monter,
 En 't hert is hjar rom;
Hwent Ouwe, dat wyt hja,
 Komt siker werom.
Mar dochs het hja langstme [4])
 En giet eltse dei
Nei 't plakjen oan de oewre,
 Dêr 't boatsje altiid lei.
Den thinkt hja oan Ouwe,
 Hjar ljeafste op 'e wrâld,
En winsket syn wolfeart
 En bidt syn bihâld.
Hja dreamt den hjar takomst
 Sa skien en sa klear;
Hwent binne hja boaske [5]),
 Den skied' hja net mear;
Mar den giet hja simmers
 Sa faken mei oer,
En sit, as 't moai waer is,
 Nêst Ouwe by 't roer
Den scil er forhelje
 Fen al hwet er seach,
Fen lânnen en stêdden,
 Hwêr hinne er al teach.
Mar hwêr hja yet sterker
 Nei langhalzje kin,

(1) **Petear**, praatje, gesprek. — (2) **Sind**, zijn, verouderd; nu **binne**. — (3) **Forneare**, verdragen. — (4) **Langstme**, verlangen. — (5) **Binne hja boaske**, zijn zij getrouwd.

Is, om sels dy lânnen
En stêdden to sjeän!
En winters, hwennear me oan
Nin farren mear döcht,
Fynt hja op de Gröde
Rju wille en nôcht.
Dêr wachtet de wente,
Dy Ouwe al keas,
Sa tsjep op it oansjeän,
Fen binnen sa kreas! —
Sa drôgjend in takomst,
Oanloklik en nij,
Roun ringen for Ose
De simmer foärby.
't Waerd hjerst al en tiid wier 't
Dat Ouwe hast kaem;
Mar 't wier net ûnlijich,
Dat treaste de faem:
Sa 'n séreis, al giet it
Ek ringen en rêd,
Birekkent me dochs op
In wike twa net.
Sa thochte dat fanke, en
Hjar hope bleau stean,
Al mocht hja ek faker
Nei de oewre ta gean;
Al dykre [1]) hja langer,
Mei langstme yn it each,
Eft hja yn 'e fiërte ek
In skipke faek seach. — —
En neijer en neijer
Kaem nou al de dei,
Dat 't brilloft scoe wêze;
Mar Ouwe bleau wei. —
Nou kaem it âld minske op
In moärntiid oerein;
Hja skodde de holle
En wier sa forslein.
»O, Ose, myn fanke!"
Sa spriek hja forset [2]),
»Dou moäst net mear hoopje,
Dyn Ouwe komt net.
Ik hab yn 'e moärntiid
Him sjoen en him heärd;
Hy striek lâns it finster
Sa rimpen en rêd.
Ik krige sa 'n keltme,
Mar do 'k wer bikaem
Do stoe er foär 't finster
En tikke er oan 't raem.
Hy wier sa forheistre
En sykhelle swier;
In striel fen in skynfet [3])
Biljeächte do flier.
Ik seach it sa dûdlik,
En klear ha 'k it heärd;
Ik wier yn nin dodze [4]),
Ik dreamde 't ek net.
Ik stel 't net yn twivel,
Dyn Ouwe fordronk;
Hy brocht nou as gonger
Us tynge fen 't onk." —
Dat thinsbyld, sa aeklik,
Woe Ose net oan.
»»Ik hoopje en scil wachtsje,""
Sa sei hja, »»ta moarn;
Den scille wy boaskje,
Hwet ef er der ek bart,
Den scoe er my helje,
Dat het er my sward!"" —
Mar do wer it deiljeächt
De tsjustrens oerwoun,
Wier Ose hjar sinne
Der hope fordwoun.
De nachts kaem in skynsel
Foär Ose hjar bêd;
It neijere allinken
Mei glûpjende trêd;
Yn de eagen, sa glêzich,
Ontdiek hja in trien,
De hân, dy hjar aeike,
Wier kâld as in stien.
En dêr, hwêr it stien hie
It wetter yet lei;
Né, 't koe net oars wêze,
Hjar Ouwe wier wei!
Dôch gyng hja nei de oewre,
Nei 't plak hjar sa djûr,

(1) Dykre, tuurde. — (2) Forset, (verzet) ontzet, ontsteld. — (3) Skynfet, handlantaarn. — (4) Dodze, dommel, sluimering.

En dykre wanhopich
  De waddesé oer.
Soms stie hja to kypjen,
  As eft hja hwet seach;
Den teistre er in fiëlling
  Fen hope yn hjar each.
Mar wier 't den in fartúch,
  't Fordwoun wer sa tel;
En treasteleas sonk hja
  Oan de oewre den del.
Sa hoopjend en eangjend
  Forroun wer in dei;
Nin skip kaem oan de oewre;
  De breegman[1]) bleau wei.
De joun wier al fallen,
  En yet koe hja net
It plakjen forlitte,
  Sa djûr oan hjar hert.
En lûder en lûder
  Kriet jimmer de faem:
Och, wier ik by Ouwe;
  Och, dat er dochs kaem! —
En wylst hja sa bearde,
  Forbûke en forset:
Dêr rûsde it yn 't wetter
  Sa hommels[2]) en rêd,
Dêr neijere in boatsje
  Mei hastige feart;
Hja seach ho 't it ringen
  Oan de igge al skeat.
In feint, kant fen leden[3]),
  Springt ringen oan lân;
Hy sjucht om him hinne
  Lâns 't iënlike strân;
Mar hjar, dy er sochte,
  Is ringen al foun.
Sêft giet er nei Ose,
  As rekke er nin groun. —
De faem wier ontheistre;
  Hjar sykjen houd hj' yn:
Moäst hj' eangje ef hoopje?
  Wier hy it meiskiën?
Dêr kipet de moänne
  Throch wolknen en mist
En skynt op syn oänlit:
  Nou röpt hja: »Hy is 't!"
In keltme[4]) fen blydskip
  Kringt hjar throch de lea.
't Is Ouwe, hjar Ouwe,
  Forheard is hjar bea! —
Alhiel út 'e skroeven,
  Springt Ose oerein;
Tel is hja yn de earmen
  Des bregemans flein.
»Myn Ljeafste," sa seit hja,
  »Hwet wier ik forset!
Komst' dôch for de brilloft?
  Forgeatste my net? —
»»Ho koeste dat thinke!
  Hwet hab ik dy sward?
*'k Scil altyd dy helje,*
  *Hwet as der ek bart!*
Nou scil ik dy bringe,
  Hwêr nea nin forthriet
Us nju kin bidjerre en
  Nin ûnk ús ea skiedt.
Dêr meitsje dyn sisters
  It breidsbêd al ré,
Dêr hâlde wy brilloft;
  Kom! ringen oer sé!""
Mar Ose bithocht hjar:
  Hwet wier dat for praet?
Hjar mem hie hjar ommers
  It breidsbêd al spraet! —
Mar Ouwe sei: »»Famke!
  Yet lang is ús wei
En de eed moät 'k folbringe
  Foar 't ljeächt fen 'e dei.""
Mei troaide hy Ose
  Yn 't skipke oan it strân,
En staette syn boatsje
  Do ringen fen lân. —
By 't boat wier nin roeiriem,
  Nin seil en nin roer,
Dochs gyng it er hastich,
  Ja, fleanend sels oer.
In hoärtsje — en de hallich
  Wier ringen út 't each;

(1) **Breegman**, bruidegom (Gron. breugeman). — (2) **Hommels**, plotseling. — (3) **Leden**, in de spreektaal **lea**. — (4) **Keltme**, schrik.

En löft wier 't en wetter,
  Hwet Ose mar seach,
De weachjes omaeiden
  En patten it skip,
It byld fen de moänne
  Dreau nêst hjar yn 't djip;
Hja seach oan de himel,
  Sa blau en sa klear,
Nea safolle stjirren,
  Nea ljeächten hja mear.
»O, Ouwe," sei 't famke,
  Forsonken yn 't nju,
»Nea joech my it farren
  In wille sa rju!
Sjuch, boppe dy himel
  En hjir nêst it skip
De silverne moänne
  Yn 't glês-kleare djip!
Is dêr ek dyn wente,
  Hwêr 't moäntsje nou sit
En triljende strielen
  Throch 't séwetter scjit?" —
»»Ja siker, myn Ljeafste,
  Dêr wachtsje hja ús;
Dy silverne moänne
  Nimm' wy yn 'e hûs.
Dat hûs is sa threftich [1]),
  Nin keninklik slot,
Ho moai it mei wêze,
  Is moäijer den dat.
Me sjucht throch de mûrren
  Fen 't suverste glês,
De kostlikste blommen
  En 't tierichste gêrs.
De reinbôgekleuren,
  Sa skien en sa klear,
Bipronkje myn sealen
  En rane er togear.
En brekke dy strielen
  Der himelske stjer,
Den sjucht me dy kleuren
  Wol thûzenfâld wer;
Ek scjitte der fonken
  Fen ljeächt op ús dol
Throch 't thek fen ús wente
  Fen suver kristal;
En dêr is in breidsbêd
  Sa sêft en sa rom,
Dêr scille wy sliepe
  Yn rêstige slom;
Dêr falt dy, myn Ljeafste,
  In breidsklaed to diel
Fen stoffen yet fynder
  As side en forwiel. —
Mar hark!... yn de fiêrte
  Heärr' jy dêr net hwet?
Dat 's 't skûrjen der poärten
  Fen 't hearlike slot!""
Hja harke fol laugstme
  En heärde 't al gôed:
Al neijer en neijer
  Kaem 't thongerjend lûd.
Mar hommels waerd 't tsjuster;
  De moänne is biskûl,
Fordwoun binn' de stjirren,
  De wyn bliest sa fûl;
De weagen bûts' heger
  En heger tsjin 't skip,
Dat dounset en kreaket
  Op 't skomjende djip.
Den fljucht it omhegens,
  Sa rimpen en tel;
Den sinkt it omleech yn
  De djipte wer del. —
Dêr komt er in stoärtsé;
  En de egenste stoun
Dêr draeit en dêr giselt [2])
  It boatsje yn it roun,
En Ose is fol eangstme,
  Hja rydbosket sa!
Hwêr scil dat bidarje?
  Hwêr moät dat nei ta?!
Mar nou jout de deade
  Syn triljende breid
Syn iiskâlde hannen
  En winkt hjar en seit:
Hjir moätte wy wêze,
  Kom ringen mar mei!" —

(1) Threftich, deftig, sierlijk. — (2) Giselt, draait snel rond (draaitol = giseltop).

In gjalp — en hja sinke
  Yn 'e wetterkölk wei!..
. . . . . . . . . . . . . . . . .

De séwiven stieken
  Op 't egenste sté
De sniewitte höllen
  Nou ringen út sé;
Hja songen in leedsang
  En geiden [1]) sa near
For Ose en for Ouwe,
  Dat nommel [2]) jong pear!

*J. Troelstra.*

---

## IT HOFSJONGERKE.

Och, hy sjongt mar jimmer wei
Lâns dy hiele lange dei.
Fen moärnsier [3]) ôf ont jouns let
Swijt syn oärgelkieltsje net.
Hark nou ris, myn lytse bêste,
Moät er net i's efkes rêste,
Docht syn kieltsje him net sear?
It is sa bidrôefde tear!

Mar hy harket dêr net nei,
Né, hy sjongt mar oan en wei.
'k Scoe wol sizze, dat syn kiel
Wêze moäst fen klinkklear stiel;
Oars den scoe der heaskens [4]) komme,
En it lûd fen sels forstomme,
Sa dat hy, ho graech er woe,
Dôch net altiid sjonge koe.

O hy wit wol, hwat er wit,
Ho op de aikes 't wyfke sit,
En dy briedt ta jongen út;
Dêrom sjongt dy lytse gút.
Ut de blydskip wol it measte,
Mar syn wyfke ek noch ta treaste;
Sa forkoärt hy hjar de tiid,
Dy hja op hjar aikes slyt.

Hwat hat hy ien sankjes dien,
En om him sjongt hast nin ien.
Fryske sjongers mei jimm' 't ha?
Him dochs komt ek eare ta.
't Nachtegealtsje wirdt sa prize
't Ljurkje rom en lof biwize,
Mar oan hwa min rymkes bringt,
Net jamk dat min him bithinkt.

Loekwols 't jout him nin forthriet,
Wille en fleur leit yn syn liet
Hy brekt dêr nin holle mei,
Né, hy sjongt mar, sjongt mar wei.
Sjongt fen ljeafde, sjongt fen minne,
Sankjes dy harmonisk binne.
Ljeave sjonger, lear it my,
Sa to sjongen, froed en bly.

'k Scoe wol sizze, dat 'k it wit
Hwêryn him it kinstje sit.
Komt myn sjongen út it hert,
O, den sjong ik lyk as 't mat.
Kin 'k derby natúrlik wêze
'k Scil den elk syn sin bilêze
En ik dwaen ek, 't mist mar net,
Sankjes krekt sa as it heärt.

Lytse, bliuw ús noch hwat by
Mei dyn swiete melody.
Sit hwat dwersens yn myn krún
En heär 'k dy den yn de tún,
O, dat sjongen, wol it leauwe,
Kin sa faek myn leed fordrjuwe
't Docht altyd oan myn gemôet
Sôk in onútsprekber gôed.

Ja, forgastje lang noch 't ear
Op dyn ljeafelik petear,
En is simmertiid forflein,
Binn' dyn sankjes wer oan d'ein,
Mei Gôds hân myn sjonger sparje
En by kjeld en snie biwarje,
Den komt, is de maitiid dêr,
Hy mei nije sankjes wer.

*A. J. Smeding.*

---

(1) **Geiden**, huilden. — (2) **Nommel**, braaf. — (3) **Moärnsier**, morgens vroeg. — (4) **Heaskens**, heeschheid.

## IT BRÊCHJE[1].

Der siet in jongfaem foär de glêzen,
  De glêzen net fier fen it paed;
Hjar each seach mar hieltyd nei 't brêchje,
  Nei 't brêchje, 't[2]) oer 't sleätsje yen laet.
Wol houd hja in bôek yn 'e hannen,
  De hannen, mar 't lêzen waerd neat,
Hwent 't each lôek mar altyd nei 't brêchje,
  Nei 't brêchje, dat laei oer dy sleat.

't Wier Snein-to-joun mids yn 'e simmer,
  De simmer en 't waer bjuster moai;
It jongfolk dat koij're by rigels,
  By rigels, alhiel yn 'e toai;
En mannichien wonk er oan Hanke,
  Oan Hanke, sa hjitte de faem;
Hja seach 't wol, mar hâlde hjar krekt sa,
  Hjar krekt sa as hja 't net fornaem.

In toärntsje dêr nei do gyng Jouke,
  Gyng Jouke sa krûdich lâns 't paed;
Hy draeide biret oer it brêchje,
  It brêchje, 't nei Hanke ta laet.
Hja seach it, lei 't bôek wei en sette,
  En sette in sit for him klear;
Hjar each seach dy joun nei it brêchje,
  It brêchje oer it sleätsje net mear.

't Waerd bêdtiid, elts joech him ta rêsten,
  Ta rêsten, lyk as it jouns heärt,
Mar Jouke bleau piiz'ljen[3]) by Hanke,
  By Hanke, de faem fen syn hert.
Hja kâlten en diene, mar hwette,
  Mar hwette, dat 's eat dat 'k net wyt;
Mar dat wyt ik wol, dat hjar beiden,
  Hjar beiden forfeelde 't nin byt.

De toersklok dy sloech al ien ûre;
  »Ien ûre," sei Jouke, »is 't sa wier!
'k Moät foärt, wy binn' djip yn 'e haeijing[4]),
  De haeijing, den daget it ier."
Hy stiek gau de piip oan en bleau do,
  En bleau do noch 'n amerij stean,
Hwent sjoch, hy koe ommers sa rimpen,
  Sa rimpen fen Hanke net gean.

---

(1) **Brêchje**, bruggetje, vonder. — (2) **'T**, dat. — (3) **Piiz'lje**, kouten. — (4) **Yn 'e haeijing**, in het hooien.

Do trapen hja beide nei bûten,
 Nei bûten, hwet wier it moai waer!
Sa fredich en stil, sa djip rêstich,
 Djip rêstich, alhiel wûnderbaer.
»Ont wersjean!" sei hy en hja skaten,
 Hja skaten, al foel it ek sûr,
En efkes seach hja yet nei 't brêchje,
 Nei 't brêchje, hwent hy gyng er oer.

En letter, hiel faek nei dy jountiid,
 Dy jountiid, dêr ik nou fen sei,
Kaem Jouke oer it brêchje by Hanke,
 By Hanke al oan en al wei.
En dêrnei kaem hy op in moärntiid,
 In moärntiid, hwet prôestich [1]), kom sa!.
Do helle er hjar ôf en hja gyngne,
 Hja gyngne op 't gemeintehûs ta.

En do se fen dêrre wer kearden,
 Wer kearden nei 't hûs fen hjar heit,
Sei elts, dy se gean seach: »Dy wirde,
 Dy wirde Snein breeg'man en breid."
Tsjinwirdich is hjar noch dat brêchje,
 Dat brêchje ta deistich [2]) geriif:
Hja wenje oer dat brêchje to geärre,
 To geärre as man en as wiif.

*A. J. Smeding.*

---

## SPREKWÎZEN.

De bydrage, dy ik leverje, bistiet simpel út texten, kleare bare texten, sûnder forklearing, sûnder tapassing; mar texten, allegeärre ryk enôch oan stôf om er ien foär ien in gewoane Sneinspreek út op to meitsjen, sûnder semitiske leardens [3]) to bisitten ef mei de namme fen Wol-Earwirde thige Biwittenskippe [4]) to pronkjen. — Neat as sprekwizen binne it, dy ik fen tiid ta tiid opteikene, om't ik miende, dat se ús it biwiis leverje dat it fryske folksaerd lang sa strûf en sa stjûrsk net is, as min dat yn 't gemien ôfbyldet, mar folle mear — oan 'e oare kant — lyk as Halbertsma earne seit, »dat de Friezen in fölk is" — alteast wier — »fol kwinkslaggen en oanslaggen en dêr in folk, dat nei oar mans pîpen dounset, nin bigryp fen het".

Dêrlittende, yn ho fier disse ek yet yn opsicht ta ús tael weardije habbe en bilangstelling wirdich binne, noegje ik jimme frjeunlik út, lêzers! mei my mear sôkke âlde famyljestikken, ef, wol min, útrinsels [5]) fen 't fôlks-

(1) Prôestich, fier. — (2) Deistich, dagelijksch. — (3) Semitiske leardens, joodsche geleerdheid. — (4) Biwittenskippe, met wetenschap bedeeld, wetenschappelijk (weleerw. z. gel.) — (5) Útrinsels, uitloopsels, loten.

libben, to sammeljen en my er mei to forgildsjen[1]) yn dissen hjar kloerk wêze to meijen.

Doch sa foârtgeande, scoe ik wrychtich myn lyts textpreekjen wol ûnnedich forlingje, sûnder forskoaning frege to habben, for somlike hwet min fôechsomme wirden dêr yn foârkommende en for disse ef jinge earen to hird.

De aldergroulikste [2]) scil ik dêrom oerslaen. En ik forsiikje de hearen en foâral ek de jiffers, as dy myn preek sims ek ûnder de eagen krije mochten, dy er yet útrôlje en to hird binne for ûs forsêfte, dat is forhollânske earen, yn 't alderbiskaefdste »Nederduitsch" — dat dôch ek sa gôed is as 't Frânsk — by hjar sels oer to setten.

---

Min ûnderfynt hwet, sei Wytse Boates, en 't wiif hie 't sinewetter yn 'e hakke.

It lijen scil oangean, sei Hessel-om, en hy scoe for de thrêdde kear minnist wirde.

Dêr giet it hinne, sei de jonge, en hy k.... yn 'e broek.

It nedichste earst, sei de man, en hy bruide syn jonge.

Hwet stilder, hwet better! sei de faem en hja siet mei 't gat yn 'e barnnettels.

Dat is in skampskoat, sei de man en hy staette it wiif ûnder 'e naule [3]).

Mear smoar, sei bline Piter, en hy hie in gat yn 'e panne.

Folle geraes, mar in bytke wolle, sei de dîvel en hy skearde de bargen [4]).

It wirdt allegeärr' minder, sei 't âld wyfke en hja koft sprot for heärrings.

Better hwet as neat, seî de man, en hy koft in pear skûrde klompen.

Stilswijen consenteärret, sei de man, en hy forroale syn hoed mei dy fen in sjamme [5]).

It wisse for 't ûnwisse, sei de jonge, en hy roun thrôch 'e sleat.

't Gemak foär de eare, sei de faem, en hja siet op 't gat to skûtelwaskjen.

Dêr hear ik dy, sei dôve Japik, en der roun in flie [6]) oer 'e souder [7]).

Dat sit, sei de faem, en hja hie in douk yn 't gat.

Sa het it sitten, sei pastoarske, en hja paste de nachtromer [8]) by elkoar.

Alles helpt, sei de dîvel, en hy smiet in flie yn 'e hel.

Hja meitsje hwet for 't jild, sei 't âld wiif, en do seach se in ezel.

Hjir binne sa folle hearen to niigjen, sei de froask, en de eide sleepte him oer 't liif.

Sa gôed as Gertsjemoai, hja kofte in grouwe bôlle en iet him sels op.

't Is stiif partij, sei de jonge, en hy laei ûnder.

Al wer oan, sei de faem, en hja laei yet.

Folle höllen folle sinnen, sei de deagraver, en hy kroade [9]) deadshôllen to heap, en de iene rôlle hjir en de oare dêr.

Dat is in ding dat fêst sit, sei de faem, en hja hie de feint by de noas.

Dat is net in bean, sei Adam, en hy sprong oer 't soal.

---

(1) Forgildsjen, vereeren. — (2) Aldergroulikste, ruwste. — (3) Naule, navel. — (4) Bargen, varkens. — (5) Sjamme, vogelverschrikker in 't veld. — (6) Flie, vloo. — (7) Souder, zolder. — (8) Nachtromer, waterpot. — (9) Kroade, kruide.

Dat is in ding dat leard hjit, sei de man, en hy droech de ljedder op 't skouder.

Alle bytkes helpe, sei de man, en hy pisse yn 'e sé.

Alle frachtkes lichte, sei de skipper, en hy bruide syn wiif oer board.

't Is voor je allen, sei de paep, en hy likte syn eigen g...

't Is in fòlkje, sei de dìvel, en hy hie de kroade fol kikkerts.

Dat 's ien, sei de divel, en hy skopte in pôep yn 'e hel.

De oanhâlder wint, sei de faem, en hja scoe de beam mei it spantou thröchseagje.

Wen er dy mar oan, pûske, sei de bakker, en hy fage mei de kat de oun [1]) ût.

Om mar foärt to farren, sei de jonge, scil ik de brij opite, wyl 't mem bidt.

'k Scil jo helpe, sei de smid, en hy hie îzer noch neilen [2]). (Ek wol: tange noch îzer.)

Nin swiërrichheid, sei de bakker, en hy makke it brea to licht.

't Is fier fen laeitsjen, sei de breid, en hja skriemde triënnen as balstiënnen.

Ik hâld net fen waerme bôllen, sei de boer, en hy iet for tsien stûren op.

Ik woe wol, dat ik thús wier, sei de pôep, en hy scoe ophinge wirde.

Elk syn meuch, sei de boer, en hy himmele it lytse berns iten op [3]).

It giet swiet wei nei de ein ta, sei 't âld wiif, en hja iet fen in dimter [4]) koeke.

Dat's tröffen, sei Klaes-om, en hy krige twa bern by 't wiif.

Alle bigjin is slim, sei de boer, en hy woe de kou by de stirt yn 'e hûs lûke.

Elke minske syn sin, sei beppe [5]), en hja iet plattekoeken [6]).

Sindelikheid is de haedsaek, sei de boer, en hy fage mei de biezem de tafel ôf.

It breedst is yet binefter, sei de man, en hie de skeppe op it skouder.

Skande smakket swiet, sei de faem, en hja iet klûntsjes [7]).

Dat's troffen, sei Tyske Flip, en hie syn wiif yn 'e toatebel.

Biroerd bislein [8]), sei de ûl, en hy seach syn eigen jongen.

As ik earne mar liz, sei 't âld wiif, en hja siet op it gat yn 'e deakiste.

't Gemak for de eare, sei de faem, en hja slepte by de boer; den hie se in bêd minder to meitsjen.

Ruten út [9])! sei Joris, en hy keilde syn wiif thröch 'e glêzen.

In grap is in grap, sei Oege, en hy kidele syn wiif mei de heafoärke.

Min kin 't net ris wite, hwêr de iel rint, sei de man, en hy sette de fûke yn 'e goate.

Dat is in karwei, sei Harmen Ljurk, en hy tichele syn wiif ôf.

To mar, sei Sjûrd, moarn ha wy wer neat.

't Is sa 't falt, sei de jonge, do 't âld wyfke, dy de noasdrip hinge, him frege eft er in pankoek ha woe.

---

(1) Oun, oven. — (2) Neilen, nagels. — (3) Himmele.... op, redderde.... op, at.... op. — (4) Dimter, Deventer. — (5) Beppe, grootmoeder. — (6) Plattekoeken, platte, ovaal ronde honigkoeken. — (7) Klûntsjes, kandij. — (8) Bislein, uitgevallen. — (9) Ruten út, woordspeling op glasruiten en ruiten uit het kaartspel.

Sôk fôlk moät sökke domenys ha, sei de boal [1]), en hy waerd preker to Belem.

Stean fêst, skipper, sei Klaes, en smiet him oer board.

't Is net fier mis, sei de jonge, en hy smiet nei de houn, mar rekke syn stiëmôer.

It scil wol bidrage, sei de man, en hy stiek de mouwe yn 't bûsgat.

Bêst biteard, sei skipper Watse, it skip forlern, mar it easfet [2]) bihâlden.

Sökke einaeijen [3])! sei de jonge, en hy brocht de boer hynstefigen.

Ik hâld my oan 't âlde, sei 't âld wyfke, en liet de dîvel wer opskilderje.

Dat is djûre brânje, sei de man, en hy lei de fiôele op it fjûr.

It is in spil yn 't wyld, sei master Douwe, en hy spile: »aller oogen wachten" op it hânfet.

Ik scil meitsje, dat ik foärt kom, sei Jan, en hinge him op.

Ik sit gôed, sei lânheärre, en hy siet by de boerinne to frijen.

Alles mei mjitte, sei de man, en hy sloech syn wiif de jelnestôk op 'e kop stikken.

Nou giet it op in oare toan, sei dominy, en song it ewangeelje.

Nou ha 'k it spil op 'e wein, sei de dîvel, en hy hie in âld wiif op 'e skoukarre.

In hantwirk is in gôed erfskip, sei de smid, en hy sette syn wiif oan 'e pûster.

Oärder moät er wêze, sei master Ulbe, en hy waerd nei 't spinhûs brocht.

't Wirdt alle dagen gikker, sei de skurk, en der waerd in nije galge oprjuchte.

Straf moät er wêze, sei gleaune Wiltsje, en hy iet de berns iten op.

Fen dwaen wirdt min wiis, sei dominy, en hy smiet jiffrou fen 'e opkeamer ta 't feinster út, om hjar 't fleanen to learen.

Jimme scille yet fen heechmôed forgean, sei de pastoar, do Tryn Plöf mei in pear nije klompen yn 'e tsjerke kaem.

It is mei sizzen net to dwaen, sei de man, en hy iet twa snies [4]) aeijen op.

Swij for den dîvel! sei Oene, ef ik scil it dwaen.

Dêr ha jy de pop, sei pastoarske, en hja helle de kat út 'e tsjerne.

*H. G. van der Veen.*

---

## SKIPPER OCKE*).

IN SIZKE [5]).

Minske! thins, er is in God,
Dy 't ús heärt en sjucht,
Frommen skinst it sillichst lot,
Godleaz' [6]) skriklik rjucht.
Och, hie Ockes [7]) tôet naet [8]) wyld,
Evels grousum God oanbyld!

'k Sjong fen him in eabel liet. —
Thûzen jier great lyn,
't [9]) Yet de sé nei Boälsert biet,
En noardweste-wyn
Mannich séskip binne skâu, —
Do libbe Ocke, soan fen Lou.

*) Uit het keurig dichtbundeltje *Hiljuwns uwren*, fen J. C. P. Salverda, uitgegeven te Leeuwarden, bij G. T. N. Suringar.

(1) Boal, beul. — (2) Easfet, hoosvat. — (3) Einaeijon, eendeneieren. — (4) Snies, twintigtallen. — (5) Sizke, sage. — (6) Godleaz' voor godleazen, godloozen. — (7) Ockes tôet, Ockes mond; Ockes is eigenlijk een hollandisme, wordende de eigennamen op *e* in den genitief niet veranderd; b.v. Janke mem, de moeder van Janke. — (8) Naet, (dialect van den Z.W.-hoek der provincie, zooals er in dit stuk en in 't volgende van Windsma enkele meer voorkomen) niet. — (9) Lees: Do 't yet, toen nog.

Flink fen lea, fol krêft en môed,
Pier-om [1]) hie naet mear.
O yn 't bjear [2]) ho mannich hûd
Bûke er bont en sear.
Hy biskie: fiëll' [3]) hy nei 't hier,
Krêft! den gyng 't om dea — sa wier.

Joft [4]) hy krjuske by de rûs,
Woden hie syn hert,
Wrok en grime wiern' dêr thûs,
Fjuchtsjen syn bijeärt [5]).
Rabbers haedstêd, 't oerseesk lân
Trill'ne for syn swiere hân.

As de wyn oer 't Boerdjipt roun,
Dat it pipe en stâu,
't Nimmen doärst oer sé's ôfgroun,
Ocke wier sa'n sjou
Wolkom. Jou! den libbe er op,
Flink fen wâl en 't seil yn top!

't Wier't [6]) de wyn den eangstme oer-
En wrâlds wrigge [8]), dea, (fiel [7]),
Dy ynn' [9]) stoärme 't swietste miel
Op skranz't, — Ockes lea,
Long're [10]) lea, naet fetsje koe,
Mar as slûge kôeze stoe.

O dy glûpert, stean him net,
Minsk! — de smelle wei!
Nei him fierkje [11]), ier en let,
Naet de soune nei!
Tsjinje God! den eangstû [12]) net,
As hy dy op wei ontmet.

Fêst oan't ein fenn' [13]) libbensthrie [14])
Fiem't hy rêstleas yn,
Red ef loai nei Gôds biskie:
Einling röpt er: »myn!" —
Ocke, fjirtich jier pas âld,
Staette er skriklik út 'e wrâld.

Lêst reis teach er wer to hern [15]),
Mei syn skip fol koarn,
En het [16]) moäis for wiif en bern,
't Gyng op Boälsert oan.
't Wiet, as wier 't syn wrokjen ba,
Hipple-wipp' him Flies-tôet [17]) ta.

Yette blies [18]) de súdwyn swiet,
Widsjend him nei hûs.
Nearne rútte [19]) stoärm yn 't wiet,
't Sintsje knyp-eag' prôes,
En de bliere moänne stoe,
Nachts eft hja to brilloft scoe.

Pink't sa d' himel, o ho blier
Draeit den 't [20]) wrâld yn 't roun!
't Libben laek't fen wille en tier,
't Siik hert wirdt wer soun!
Ocke fielde 't en syn tong
Laei syn hert ris bleat: hy song.

Sjongt nû [21]) 't ljurkje t'hús syn liet,
Ear't it Wodens dei —
Woden! Woden! Ocke op 't wiet,
Döcht dyn ljurkje nei
Spyt [22]) dy Krysttiid, - yet him wea, -
Da [23]) 't wier: »Ocke! doopt ef dea!"

Wodens tsjinst joe [24]) Wodens fölk
Fjuchtkrêft, môed en bút.
Seach de Bard syn wein en wolk,
Den wier 't swirden út!
Fleagen se op ús wriggen [25]) yn,
Den wier 't kreak! de hersens yn.

Wodens Ocke, — en lök en ear'
Paet'ne [26]) him aloan; —
Kerstene [27]) Ocke, — en lök en ear'
Is by 't doopjen stoarn.
Greate Woden! wês wer hear!
'k Wol nin krjuste Krystus mear.

---

(1) Pier-om, de Friesche zeeheld Groote Pier. — (2) Yn 't bjear (bjier), bij het bier drinken in de herberg. — (3) Fiëll' (fielde), voelde. — (4) Joft, of (oudfr. jefta). — (5) Bijeärt, begeerte. — (6) 't Wier 't ('t wier ef't), 't was alsof. — (7) Oerfiel, Hollandisme; Friesch: oerfoel. — (8) Wrigge, gedrocht, monster, plaaggeest. — (9) Ynn' (yn de), in de. — (10) Long're, zware, grove. — (11) Fierkje, in de verte uitzien. — (12) Eangstû (eangestou), vreest gij. — (13) Fenn' (fen de), van de. — (14) Libbensthrie, levensdraad. — (15) To hern, naar huis. — (16) Het, elders wat, waarom men doorgaans, naar 't oudfr. huet, spelt hwet, wat. — (17) Flies-tôet, de monding van het Flie. — (18) Blies (bliesde en blôes), blies. — (19) Rútte, ging geweldig aan; verg. het oude ruyten ende rooven. — (20) 't Wrâld, waarschijnlijk om de maat voor: de wrâld. — (21) Nû (nou), nu. — (22) Spyt, ten spijt van. — (23) Da, toen. — (24) Joe (joech), gaf. — (25) Wriggen, dwinglanden, vijanden. — (26) Paet'ne, kusten. — (27) Kerstene, gedoopt, van kerstenje, tot Christen maken, doopen.

Woden! Woden! om dyn ear
Griep ik Winfrieds bird, —
O dyn beam-fal [1]) die my sear, —
En, him friet myn swird:
't Kleau syn âlde skiere kop. —
Nim my oan! — Nû hiel [2]) hy op. —

— Einling Boreas *) stiet op,
Strûpt syn keättings ût, —
Sködd't him, snueft, stoam't, wjukk't
Den mei krêft om bût. (earst slop,
't Swirk biskeat en sleat it each,
Da 't him thong'rjend fleanen seach.

't Ikenwâld, fen jeld [3]) thröchrûch [4]),
Skôp [5]) hy om en dead;
Hwêr syn wjukke 't woelwiet sloech,
Skûrde 't de ôfgroun bleat;
Bergen tomm'len bergen nei,
Rjucht op 't skip oan.... Ocke! wei!

Skipper Ocke, noait [6]) forslein,
Komt nû earst opp' dré.
't Fjuchtsjen tsjin syn âlde fij'n, —
En opp' Middelsé, —
Kastor en syn brôer ynn' [7]) mêst,
Hy oan 't roer — o 't het nin lêst!

Ockes maets, — bistoarn, yn 't swit,
Oan elk hier in drip,
Om 't de dead opp' weagen sit,
En sa happ't nei 't skip, —
Sizze, mei 't ynn' mêst opsjean,
»Nû scil 't mei Gôds hölp wol gean."

Ocke heârt it. Yn syn siel
Satansk [8]) tsjin wrâlds Haed [9]),
Lit hy — d'hel trill't — ût syn kiel:
»Dy is dead en kâld!
To poatoan mar!" beart syn stim,
»Het scoe Hy! 't scil sonder him!"

Seit it, fljucht en ploft fen 't roer,
Yn de sé! — o wea! —
Sparkjend siist Gôds blixmefjûr
Om en throch syn lea,
't Spjalt en wiet en ôfgroun op,
En dy gappert [10]) happ't him op!

Twiske Wons en Pinnegom [11]),
Thichte by 't Koai-set,
Koam dos Ocke Lou-soan om.
['t Sizke seit, wirdt bret [12])]
't Hjit - o minske! wird net kel [13]), -
't Hjit ek yett' noch [14]): Ocke-hel!

Thins den, minsk'! er is in God,
Dy ûs heârt en sjucht,
Frommen skinst it sillichst lot,
Godleaz' skriklik rjucht.
Och, hie Ockes tôet naet wyld,
Evels grousom God oanbyld!

*J. C. P. Salverda.*

---

*) De Noärdwyn. Jammer, dat wij hier, in de plaats van Boreas, niet den noordschen god Njordr ontmoeten. Maar Salverda schijnt nog van de leer te zijn geweest, dat er in een gedicht, als 't goed heeten zal, altijd wat van de Grieksche of Romeinsche mythologie in komen moet; vandaar later nog „Kastor en syn brôer".

(1) Beam-fal, het vallen der boomen van de heilige wouden, door de Christus-prédikers uitgeroeid. — (2) Hiel (hâlde), hield. — (3) Jeld, ouderdom. — (4) Thröchrûch, geheel ruig (van mos). — (5) Skôp, schopte. — (6) Noait, Hollandisme; Friesch nea. — (7) Ynn' (yn de), in de. — (8) Satansk, satansch, erg boos, verbitterd. — (9) Haed, Hoofd, Opperheer. — (10) Gappert, gaper. — (11) Pinnegom, Pingjum, dorp in Wonseradeel. — (12) Bret, gebraden. — (13) Kel, verschrikt. — (14) Yett' noch, pleonasme; het Friesche yet is nog, zooals Salverda 't in dit stuk ook elders gebruikt; noch is een Hollandsch inkruipsel.

## SAUNTSIEN DIVELS.

### YN IN BOLLE-PREAM *).

Yn'e âde tiid fen frôed en dom
  Hie Joast [1]) in bulte wille.
Hy rierde yn alle dingen om,
  Koe alles dwaen en tille;
En het er barde yn 't hele lân,
Hy hie yn alles noas en hân.

Mei fjûr en wetter, ierde en loft
  Bidreau er nuv're dingen;
En 't wier syn aldermeaste noft,
  In minske om kâld to bringen.
Briek immen earne in earm ef skonk,
Min brocht [2]) it ûnk by Joast to honk.

Pest, honger, kriich en alle skeel,
  Oer minske en dier ûtgetten,
Koam for syn rekk'ning heal ef heel,
  't Wier yn syn rie bisletten.
Want fêst stoe 't oer-al, hein en fier,
Dat Joast in thûzen-kinstner wier.

Sa hie 'r de freze yn âld en jong;
  Want wirdde 'er 'n tsjerke [3]) ophelle,
Den teach de Deale flink to gong,
  En boude er in kapelle.
En mennich-ien stiek om syn rōp,
Ut eangstme in kêrse for him op.

'k Scil ût dy tiid fen Pluto's (!) ryk
  In bjuster stik fortelle.
Ik foun it yn in âld kronyk,
  For wis en wier forhelle,
Mei 'n flōk 'er by for elts, dy 't hâldt
For berne-praet en wive-kâlt.

~~~~~~~~

To Waexens, in gea yn Hennaerderadeel,
  Wier Hartman bileeg're yn syn Stins.
As Fet-keaper lôek 'er, yn 't ynlânske skeel,
  De line fen Ljeauwert en Grins.
Dat stike de Skieringer heap yn 'e krop,
Dy 't talaei op Hartman syn hûs en syn kop.

Hja bûk'ne, mei Wibe fen Sleat [4]) oan 'e spits,
  Op mûrr'wirk en poärte, mei krêft;
Mar 't ark [5]) wier, al holp ek de bōsse fen Snits [6]),
  For mûrr'wirk en poärte to sêft.
De Stins stiek syn daem-stege [7]) hōlle yn 'e loft,
En hie, sa as 't like, oan dat kaerdsjen wol noft.

»'t Is divels!" sei Wibe: »dit wirk ein't nin byt;
  Dy nût [8]) het in stiel-hirde dop.
't Moat oars gean, ef, feinten! wy reitse nin wyt,
  En krije de hoas op 'e kop.
Mar dat scil naet wêze; ik, Wibe, hab 't sein.
De sang is bigoun, mar yett' naet oan it ein."

---

*) Uit R. Windsma, Bledden uwt myn schrieuwboeck, Snits (Sneek) 1847.

(1) **Joast**, naam van den duivel; verg. dat weet Joost. — (2) **Brocht to honk**, schoof op het dak, schreef toe. — (3) **Tsjerke**, kerk; men zij er op bedacht, dat deze overgang van de k in het Friesch en aanverwante talen zeer gewoon is. — (4) **Sleat**, Sloten (stad). — (5) **Ark**, tuig, wapentuig. — (6) **Snits**, Sneek. — (7) **Daem-stege**, weerbarstige, hardnekkige, onbuigzame. — (8) **Nút**, noot.
~~~~~~~~

»'t Scil oars gean!" sei'r yett'-reis, mei 'n Skieringer
Mar, feinten! nim nû jimme rêst. (flök:
Wy meitse it forgees mei dit wirk ûs to drök:
'k Wit oars yett' wol rie for dit nêst.
Lit my mar bigean, mar wês ré en hâld wacht! —
Mûlk jout it in waerme en in roerige nacht." —

'T Wier tsjuster moânne en rûzich waer;
Mar oars wier 't bûte stil,
't Each hie, de hele stins yn 't roun,
Yett' naet in inkeld wachtfjûr foun:
Nin onrie like op til.

't Wirdd' let, mar Hartman bleau yette
En seach faek skril yn 't roun; (op,
Syn dochter Bauk, syn wille en tier[1]),
In flink jong faem fen tweintich jier,
Siet by hjar heit en spoun. —

»'t Is nuver, Bauk!" en mei dat wird
Briek d'âlde it swijen ôf.
»It liket ef it Skiern'ger bred[2])
Nin útsjoch en nin môed mear het
Op Hartmans hûs en hôf." —

»It liket sa," sei Bauk, »en heit!
Och, ef it ek sa wie'!
Mar 't leit my yett' sa swier op 't hert;
Ik stean[3]) dy rêst en stilte net;
Ik eangje for forrie.

'k Hab hokker-nachts[4]) in katûl heard;
En 't byljen fen 'e houn
Is oars as oars, is aeklik near. —
O heit, in nije hou yn 't sear
Is mûlk yett' foar 'e stjûwn[5])." —

De klok fen 't gea slacht toalf. — Dêr
Min de útdoar fen 'e Stins, (heart
En ring dêrnei in wyld geröp:
»Forrie! forrie! — op mannen! op! —
Slaen dea! - jaen nimmen lins[6])!" -

Flink, as in tsjirl, mei fjûr yn 't blôed,
Is Hartman ré mei 't swird. —
To let! Syn ûr-glês is oan'e ein.
Hy falt, throch Wibe selm' forslein,
En stjert op eine hird.

Dat ûnk throchdölget Bauk it hert,
En priemket hjar to fel.
Hja blyk't forwyld're en skril omheech,
En gâll't: »O Gôd!" en slút hjar each,
En falt biswime del.

Yn 'e Stins fen Wibe Jarichs
Fine we einling Bauk werom,
Libben, ja, mar 't hert toknett're,
Doldrûkt, en throch 't únk toplett're,
Wêrs fen 't libben, wier hjar finz'nis[7]),
Wier de wrâld hjar selm' t'onrom.

Wiken, moânnen striek'ne hinne,
Slypjend gong de tiid foärby;
Mar nin útkomst, nin bifrijen
Ut hjar finz'nis, út hjar lijen
Deage 'er op, en alle moärnen
Wier hjar krjus allike nij.

Het ef Wibe mei hjar foarhie? —
Hy, de moardner fen hjar heit,
Thocht': »'k Roun faek in blauwe skine:
Disse scil my naet ontwine:
't Is in douke fen myn matte[8]). —
'k Scil reis harkje, het[9]) se seit." —

Wibe, der[10]) it ierzen smeide as 't
Gleaun wier, gong er daelk op ta,
Sonder 't stik reis oer to kôgjen,
En foarôf reis throch to skôgjen,
»Bauk!" sei'r, »faem! dêr hest de knot-
Ik wol dy, wottû my ha?" — (te[11]);

(1) Wille en tier, lust en leven. — (2) Bred, gebroed. — (3) Stean, sta (voorbeeld van de n in den 1en pers. sing., zooals ook: ik gean). — (4) Hokker-nachts, laatst 's nachts. — (5) Stjûwn, steven (van een schip). — (6) Jaen..lins, geeft.. kwartier. — (7) Finz'nis, gevangenis. — (8) 't Is in douke enz., 't Is een duifje, dat mij toebehoort; matte, (duiven)hok. — (9) Het (hwet), wat. — (10) Der, die. — (11) Knotte, gebruikelijke bruidsgift in geld; zie pag. 86, aant. 10.

»Né!" sei Bauk, plat-wei en brimstich,
»'k Boaskje mei in blôedhoun nea,
Fen hwaems[1]) nammeklang ik griizje.-
Wottû my in tsjinst biwiizje,
Help my hjir den wei en jaen my
Ef de frijheid, ef de dea." —

As in lieu, né, as in tiger
Spalke Wibe de eagen: 't wie'
Krekt ef út dy fjûrige eagen
Blixems throch 'e keamer fleagen:
't Like ef Satan, ef syn spylfeint,
Libbens-greatte[2]) selm dêr stie.

't Siedde en briedde en rûsde en brûsde
Yn syn boärst fen grime en wrek,
Dêrmei briek hy los yn gierjen,
Skeldsjen, raezjen, beestich tierjen;
En in stream fen helske flökken
Gjalpe 'er rimpen út syn bek.

Einling rôp hy, wôest ûtlitten:
»Faem! dyn hovird komt to let.
Hoapje naet, om frij to reitsen,
En wer Ljeauwter fet to smeitsen. —
Selm' de divel mei syn feinten
Rêdt dy út myn hannen net. —

Dêrop liet hy Bauk allinne,
Mei hjar herts-forthriet en smert.
Alle hoap op better deagen
Hie, sa 't like, hjar bidreagen;
En yett' swierder, as foärhinne,
Drûkte 't ûnk hjar op it hert.

Nei in dei twa[3]), op in skimerjoun,
Trape Wibe hûs en hôf yn 't roun,
Yett' fol thinzen, om syn wrek to boetsjen. —
Dêr fornimt syn each in pream mei fôlk.
Sauntsien man, foarsjoen mei swird en dôlk,
Komme de opfeart fen 'e Stins opklôetsjen[4]).
't Lykje frjeünen. Ien riist rjucht oerein,
En jout Wibe it rjuchte Skier'nger sein;
Mar nin ien lit wird ef werwird heärre. —
Einling leit de bolle-pream oan lân;
Nû jout Wibe, op lâns wize, hjar de hân;
En seit: »Wolkom, God en my to geärre!"
God — dat wird, sa fol fen krêft en rie; —
God — dat wird, in swird mei 'n dûb'le snie; —
God — dat wird het Wibe kwealk útspritsen,
Ef de pream en al it fôlk is wei;
't Lytste merk selm' bliuwt 'er naet fen nei;
Alles is, mei 'n eachwink, hinne stritsen.
Dêr stiet Wibe, fen 'e skrik heal dea,
't Kâlde swit brekt út oer al syn lea,
En hy rysbosk't[5]), skrill't en trill't onbidich. —
De eangstme krûpt him djipper stees yn 't hert:
En, nei 'n nacht fen onrêst en fen smert,
Slút hy 't each, en Wibe stjert ontidich.

(1) **Hwaems**, wiens. — (2) **Libbens-greatte** (= in levensgrootte), levensgroot. — (3) **In dei twa**, een dag of twee. — (4) **Opkloetsjen**, binnen-, opboomen. — (5) **Rysbosk't**, huivert, siddert.

Nimmen liet om Wibe in inkle trien;
Want syn dea ontlêstge mennich-ien;
't Wier it ein fen folle skeel en pleagen;
't Wier ek 't ein fen Bauks forthriet en lêst;
't Joe hjar wer de frijheid en de rêst. —
Né, de hoap, hja hie hjar naet bidreagen! —

Frjeunen! myn forteltsje is út.
Hark nû yette, ta bislût,
't Lexom fen myn âlde Skriuwer;
't Earste is dit: *Gôds namme-klang*
*Mekket alle divels bang,*
*Is in spôek- en geastfordriuwer.*
*Want dat foltsen yn 'e pream*
*Wier in deel fen Joast syn team* [1]).

Is 'er immen, dy dat net
Leauwe wol, mar 't oars bifet
Dy oan al dy dîv'lerije,
As in rjuchte Beck'riaen [2]),
Gled-wei mar de skop wol jaen,
'k Hab 'er fré mei, 'k mei 't wol lije;
Mar myn Skriuwer flôkt him út,
For in Heiden en in gût.

't Oare stik fen 't lexom is
Fêst naet fier de planke mis;
*God rejeärr't it gôede en 't tsjôede* [3])
*Nei Syn heech en wiis bistel.* —
*Hy rjucht't op en hompet del* [4]). —
*Selme it tsjôede moät oan 't gôede*
*Tsjinstber wêze, op Syn birop.*
Hwa seit hjir nin »Amen!" op? —

*R. Windsma.*

## DE MOSK.

'k Helje in sankjen op for 't moskje,
Hoask [5]) ienfâld'ge friez'ne frjeun.
'k Sjong net, né, ik tsjilpje as 't moskjen,
Ek yn tael sa hoask ús bleaun.
Hwa 't ienfâld'ge lije mei,
Tsjilpje my en 't moskjen nei.

't Nachtegealtsje wirdt stees romme,
Om syn oärgeljen yn 't bosk;
Mar doar [6]) hy foär 't ljocht ek komme,
'n Sjonge deuntsjes as de mosk?
Hwa de frijheid lije mei,
Tsjilpje my en 't moskjen nei.

't Ljurkjen wjukkelt ûnder 't sjongen
Ier by ier en let by let;
Mar sa rêstlik by syn jongen
As de mosk sit 't ljurkjen net.
Hwa dy môedsrêst lije mei,
Tsjilpje my en 't moskjen nei.

Dizze, 't binn' de spilers-bazen
Yn it greate fûgleboun,
'n Fier fen 't oare gûlen, razen,
Jout dochs ek ús moskje 't woun.
Hwa, dy 't moskje lije mei,
Tsjilpet my syn pré net nei?

(1) Team, toom. — (2) Beck'riaen, aanhanger van Becker, den schrijver van „De betooverde Wereld." — (3) Tsjôede, kwade. — (4) Hompet del, stoot, werpt neer. — (5) Hoask, getrouw. — (6) Doar, durft.

'n Lûde röp hat swealtsje frôedens[1],
Hûzet oan Gôds timpels jern,
't Heärstwaer lit syn wankle gôedens[2],
Lit syn tiidgeloaf[3]) ûs sjen.
Nea swicht't moskje; elts tsjilpje mei!
't Hoask, God-ljeafjend moskjen nei!

Moaije dagen, romt fen iten,
Driuwt rju sjongers nei ûs ta;
Mar is hjir net mear to biten,
't Moskje allinne is 't dat wy ha.
Hwa sa 'n frjeunskip lije mei,
Tsjilpje my en 't moskje nei.

Altyd wipt er om ûs hinne,
Tsjilpet stees allike goed,
Yn hwet jiergong dat wy binne,
Ja, mids winter hâldt er môed.
Hwa sa 'n stanfries[4]) lije mei,
Tsjilpje my en 't moskjen nei!

Yn oer-oerâlds-friez'ne kriten
Hâldt er ta as friez'ne frjeun.
Hwet foroare is en forsliten,
Hy 's âldfryske sjonger bleaun.
Hwa 't âldfryske lije mei
Tsjilpje my en 't moskjen nei.

Hûs- en lânsfrjeun fen de friezen
En forgetten lyk as wy,
Hwet wy yette mear forlieze,
Libje en stjerre wy mei dy.
Al, hwa 't Fryslân mint, sjong mei!
Tsjilpje my en 't moskjen nei!

Bounte flaeijers slypj' hjar tonge,
Is hjir romte[5]), fleur en fet;
Komt de need, — nin sang, hja gonge
'n Wite fen ûs woldwaen net.
Priisgje den dy priisgje mei,
'k Sjong, ik tsjilpje ûs moskjen nei!

Fij fen freämdsins wylde jeijen,
Fij fen falskens, fij fen preal,
Trou yn freugde, trou by 't kleijen,
Rjucht en sljucht yn dracht en (teal, —
Ho forgetten 't wêze mei,
't Moskjen, — 'k sjong it jerne nei.

'k Song net, né, ik tsjilpe allinne
In forgettten frjeun dit ta.
Winn' 't frij fen my alle sjongers,
Dy 't wyld-freämde ljeaver ha.
Hwa 't ein ienfâld'ge lije mei,
Dy tsjilpje my en 't moskjen nei.

*H. G. van der Veen.*

---

## RYK EN EARM.

### THINZEN FEN IN BOEREJONGE.

'k Bin mar in earme boerejonge:
Myn heit en mem binn' beide dea;
Ik stean as wees pûr lykme allinne;
In brôer ef suster hie ik nea.
'k Bin mar in earme boerejonge:
'k Bin lilk, pokdöbbich, meager, swak,
Myn klean, bilappe, oeral bistoppe,
Sjeänn' 'r ût krekt as in bidlerspak.
Ik wenje by boer Hans — dêr jinsen,
Dêr yn dat moaije spil, — o, wis,
De greatste, moäiste pleats ût 't doärp hjir, —
Dat suver Hans syn egen is.

---

(1) Frôedens, vroomheid, braafheid. — (2) Wankle gôedens, wankele deugd. — (3) Tiidgeloaf, geloof dat zich naar tijd en omstandigheden wijzigt. — (4) Stanfries, (Standfries) echte Fries. — (5) Romte, overvloed.

Boer Hans is ryk! in moaije keardel!
  Boer Hans dy neamt me wol »mynhear!"
En ik!... in earme boerejonge,
  Pokdöbbich, meager, swak en tear.
'k Fortsjinje den just ek net folle,
  Mar 'k kin ek al net folle dwaen.
Boer Hans seit, 'k moät mar sa hwet piele [1]);
  Hy scil my dêr de kost for jaen.
'k Ha 't den ek bêst fen iten, drinken;
  'k Krij 't altyd gôed en thige sêd,
En nachts, om my wer út to rêsten,
  Den ha 'k in sêft en warem bêd;
Myn klean dy krij 'k ek allegeärre
  To jouw, en den yet klompen frij;
It is wol ôflein gûd fen Hanzes,
  Mar dêrom is 't yet gôed for my.
'k Ha oer myn lot den net to kleijen:
  Nê, 'k hab it bêst — wyks yet in stûr
For bûsjild [2]) — ja, dat yet boppe alles:
  O, Hans is wis in bêste boer!

Boer Hans is ryk, en ik bin earem:
  Boer Hans dy rydt in moaije wein,
Mei twa, och! sokke moaije hynders,
  Dy wol op fjouw'rjen [3]) binn' bislein [4]);
Ik himm'lje en pûts dy wein en hynders,
  Sa glêd, dat 'k my 'r yn speeg'lje kin
En sa my sels den kin biskôgje,
  Ho lilk en ho onsjuch ik bin.
Wol Hans-boer ride, — dat al gau ris
  Yet foarfalt, — den wirdt my it sein,
En ik span den de swarte blêssen
  Mei 'n rep, mar eptich, foär de wein,
En ryd stapfôets den 't reau nei foaren
  En bliuw dêr foär de hynders stean,
Sa lang 't boer Hans mei dy [5]) him fôlgje
  Der mei enoar yn sitten gean.
'k Nim den bileefd myn petsje ôf, knikje,
  En mei 'n »gôe reis!" en »gôeden dei!"
Sjuch 'k, wylst ik stean mei bleate hölle,
  It deftich rydtûch glimkjend nei.
O, 'k scoe mei sökke moaije hynders
  Ek wol in dei for myn plesier
Ut riden wolle; — nou, dat leau jy!
  Mar 'k think it komt licht nea sa fier;

(1) Piele, knutselen. — (2) Bûsjild, zakgeld. — (3) Fjouwerje, draven, galoppeeren. — (4) Bislein, beslagen. — (5) Mei dy enz., met degenen, die hem volgen.

Hwent, och, 'k bin mar in earme jonge,
  Pokdöbbich, meager, swak dêr by:
Né, sökke deftichheden binne
  Wol for boer Hans, mar net for my....

Boer Hans het ek in moaije dochter,
  Fen sa hwet sauntsiën, achttsiën jier;
Né, 'k seach mar nearne ef nea in famke,
  Sa gôed, sa frôed, sa blij en blier!
As ik yn 't tún deis bin oan 't wjûden,
  Dêr haukje, sköff'lje, klau ef mean,
Den sjucht se wol ris by de blommen,
  Bliuwt faek mei 'n praetsje by my stean.
Hê, as hja mei hjar sêft, swiet lûdtsje,
  Sa frjeunlik glimkjende my flaeit,
Den doar 'k hjar net yn 'e eagen kypje,
  Hwent 't is den krekt as alles draeit;
En giet hja den by my fen dinne,
  Den sjuch 'k sa lang as 'k kin hjar nei,
En, wier! den fiel 'k myn wangen gloeijen,
  En 'k bin sa nuver den sa 'n dei.
Och, 'k wyt wol, s' is for my net berne;
  Mar as der frijers komme, dy
In hiele nacht den by hjar sitte,
  'k Moät sizze, dat bigreatet my.

Hwent, siker, 'k woe ek, och! sa graech wol,
  In patsje fen hjar lipkes ha,
O, 'k scoe wol by hjar sliepe wolle,
  Ja, 'k woe se ta myn wiif wol ha!
Mar, och, 'k bin mar in boerejonge,
  Pokdöbbich, meager, swak en tear;
Hja kin oan my nin sin dos krije;
  Och, hwet bimimerje ik den mear!......

Boer Hans is ryk, in moaije keardel,
  En achte en eard thröch 't algemien,
En ik in earme, lilke jonge,
  My acht en eart, ik leau, nin ien.
Boer Hans en ik, — boer Hans.... mar hou ris!
  Hjir yn stean wy, leau 'k, dôch allyk,
Boer Hans moät stjerre, en ik moät stjerre...
  Ja, stjerre moätte w', earm ef ryk.
Boer Hans syn deafet [1]) wirdt wis moäijer
  As mines, ja, ek scille er wol

(1) Deafet, (doodvat) kist.

Om him in hopen skrieme en truerje,
'n Om my wirdt nimmen 't môed, think 'k, fol;
Oer him scil, het it grêf him birgen,
Yet faek ris spritsen wirde, ja;
'n Oer my?... As 'k dea bin, bin 'k forgetten:
Net ien wyt mear dat 'k libbe ha.....

'k Bin earm en lilk en swak en meager,
Boer Hans is ryk, sterk, fet en moai;
Hwet binn' w' al ûngelyk bidiele!
Och fij, my thinkt it het nin roai.
'k Scoe graech, as Hans, twa hynders ride,
En boaskje wolle nei myn sin;
Mar beide scil 't licht nea net barre
Omdat ik lilk en earem bin.

Dôch 'k treast my yet mei disse hope,
Dat, as it grêf ús birgen het,
It greate riedling [1]) wirdt forkleärre,
Hwêrom dôch sa, en sa krekt net.
As ierdske greatheid, ierdske moäijens,
Weifalle scille, o, den kin
Ik faken [2]) mear as Hans wol wirde,
Ho lilk en earm ik nou ek bin.

*T. Velstra.*

---

## IT BLOMKE DER LJEAFDE.

Ik seach nei de blommen en foun dêrby ien,
Dy neamde ik nei hjar, dy 'k, op 't ynlikst, it mien.

Myn ljeafste skien antlit [3]) is stees my net nei;
Dêrom lôek dy blom my to mear eltse dei.

Mar jister do kaem ik — en 't wier der net mear,
It ljeaflytse blomke, en myn herte die 't sear.

't Wier plôke en fen my net. Ik flökte de hân,
Dy 't lôek fen 'e groun, eär 't de stoärm waeide oer 't lân.

Wier 't blomke net mines? Hie ik it net wijd,
Ta 't heechste, dêr jimmer in blomke ta dijt?

Giët eat boppe ljeafde? En fortsjinne ik it nou,
Datst' oaren dy ôerjoechst, myn hertlaepke, dou?

Siz, moät 'k yn 't forlies fen myn blomke nou sjeän,
Datstou, ljeafste fanke, ek for my giëtst forlern?

---

(1) **Riedling**, raadsel. — (2) **Faken**, (vaak, hier mod. adv. =) wellicht. — (3) **Antlit**, gelaat.

Né, ljeafste, oars? — dat bart net? Dou likest de blom
Allinne yn hjar moăijens: nin stoărm bûcht dy krom,

Nin hân scil dy ploaitsje, tsjin wille en tsjin trou;
Us ljeafde is de krêft, dêr ik mei dy op bou.

*H. Fennema.*

---

## LJEAFDE STRIID.

„..... minnadon mankorum sa swíd;
se machton nawt by ekkòr cuma."*)

Koe
'k Sa 'k woe,
Myn ljeafstte, ik scoe
— Yn myn herte wyt ik ho, —

Dy
— For my
Fen heech wirdij —
Foăr elts each, wer earje op nij.

Mar
Myn kar
Moăt ik, dit bar [1])
Yet for 't lêste, dwaen op hjar.

Kin
Myn minn'
Iens, nei myn sin,
Nimme wer hjar frije rin,

Smert
Myn hert
Den net mar let,
As de ljeafde ús, nei ús winsken, wer foriene wêzen det.

*H. Fennema.*

---

## OER IT TUTSJEN.

I.

In tútsje mei dêryn wol lykje op it jild,
Dat elts er om reisgje wol, rounom, yn 't fjild.

Mar wyt' jimme, hwêryn 't er net mei ôerienkomt?
Dat jild stees by 't tal giët en faek wirdt to lien nomd.

In tútsje, och, dat jout me golhertich mar wei,
En jout me ien to folle, dêr sjucht me net nei.

---

*) Oudfriesch: (Zij) minden elkander zoo zeer; se konden niet bij elkaar komen.
(1) Dit bar, ditmaal.

Ek brûkt me se ta.hagen, om 't apelstellen to kearen,
En sa de tsjeaven de ûnearlikens ôf to learen;
Mar den hâld ik mear fen in heech skut;
Hwent haech ef nin haech, ik leau, dat er like folle om stellen wirdt;
De klean meije der hwet for opstrûpe,
Der is al gau in gat yn sa'n haech, dêr se thröch krûpe.
Sa het me ûnder alles gôeden en tsjôeden!

De ôergong bitwiske strûken en krûden
Meitsje de blompotten, yn alle potskippen to bikommen;
Dêr fynt me cactussen, roazen en balseminen,
Ja, hast alles is yn dy potten to finen. —
Sjucht me bûtendoar allerhande kleuren,
En stiët me biteutere ôer de forskate geuren,
Den kin min oannimme, en 't is al moai wis,
Dat me yn in blomtún to lânne komd is.
It gêrs jout lekker pikelflêsk
Mar think ik, ho 't mûgelik is, dat in esk
En it wiërmkrûd bygelyks, nêst enoär oprize,
Ut 'e selde groun, den reitsje ik fen 'e wîze;
Hwent de klûtsjes modder binne, sa as wy witte,
Oeral deselde; it moät him den fêst yn 't sied sitte.
Den is der ek yet sassefras,
Dat komt by sîken wol to pas;
En augurkjes en greate beänne, op forskate grounen,
Dat is mear remeedsje for sounen.
Ien krûdtsje mist er, dat is wezentlik skea,
Dat is it krûdtsje for de dea.
Fiërder fynt me ek yet polypen ef kralen,
Dy pakke wol gau ris in skip, fölgens de forhalen;
It liket freämd, dat dy greate skippen sa fordwine,
Mar me kin oan dy krûden ek omtrint kop noch stirt fine. —

Den fynt me yet Sarifragie en Orchide,
Mar dat gûdtsje skouwe wy mar op side;
Dat binne krûdtsjes fen migge- en spinnefatsôen,
En dy waexe net op 'e platte groun.
Se binne by koërfollen op 'e Alpen to lûken,
Mar al hie'n w' ek in weinfol, ho den se to brûken?
Ik hâld it mei slaed en rapen en koal, it sy wyt ef read,
Omdat it iten fen dat gûdtsje net skead't:
Koal mei barge-ear ef oar fûgelgûd, dêr scil me net licht fen stjerre.
Dat 's myn soarte, dat is ta spîze for 't minskdom oneärre.
Fen de griënten yn 't gemien wirdt er yn koal, nei 't ik thocht,
It measte hândele. De measte minaken ha dy negoasje wol ris bisocht.
It is ek nin wûnder, 't giët sûnder patinten,
En wirdt it yn 't great dreaun, 't jout aerdich procinten.

Fyn' jimme in plant, dêr jimm' net fen wite, ef 't is in x, in y, ef in z[1]),
Neam him Sarifragie ef Orchide; nin minske dy let it.
Der binne sa folle prefesters, dy dêr mei piele,
As immen fen uzen it dôcht, nimmen scil 't fiele.
De sûkerplanterijen op Jamaica en sa,
Dy dy sjeän wol, moät nei Jamaica ta.
Dy wite wol, hwêr 't wy de Java-kofje weikrije,
Dy reisget nei Java; ik mei it graech lije.
Mar dy noatfiëlden ljeaf het, mei rykdom fen sied,
Dy bliuwt yn Jeropa, dy folget myn ried.

*P. Bleeksma.*

---

## IT EWANGEELJE FEN MATTHEWES*).

### HAEDSTIK XI.

1. Dêrnei, do Jesus dien hie mei syn toalef learlingen hjar wirk op to lizzen, barde it, dat hy fiërder gong yn hjar stedden to onderwîzen en to kundigjen.

2. Joannes nou, yn di[2]) finzenisse heärrende di wirken fen Jesus, stjûrde twa fen syn learlingen nei him ta om him ta sizzen:

3. Binne jy, dy komme scoe, oaf matte wy in oaren forwachtsje?

4. Hwêr Jesus op anderde en tsjin hjar sei: Gean hinne en boädskipje Joannes, hwet jimme heärre en sjeäne.

5. Di blinen krije it sjoene wer en di biheinden geane, di melaetsken wirde reinige, en di dôven heärre, en di deaden wirde wekt, en di earmen wirdt di blîde tynge kundige.

6. En loksillich is hy, dy oer my naet stroffelt.

7. Do dizze weigongen bigoun Jesus de skaren oer Joannes to sizzen: Om hwat to sjeän binne jimme nei di woestine útgien? In reid, dat fen di wyn hin en wer wiggelt?

8. Mar hwat binne jimme den útkomd to sjeän? In man yn seafte side klaeid? Hen, dy seafte side drage, binne yn 'e slotten fen di keningen.

9. Mar hwêrom binne jimme den útkomd? Om in profeet to sjeän? Ja, sizz' ik jimme, en ek ien, dy heger stiet as in profeet.

---

*) Uit: *Het Evangelie van Mattheus*, vertaald door J. H. Halbertsma en gedrukt op kosten van prins Louis Lucien Bonaparte, te Londen, 1858; niet in den handel.

(1) Spreek uit: exet, ijët, seddet. — (2) Di, de. In zijn *Lexicon Frisicum* zegt Halbertsma, dat in het lidwoord een klank wordt gehoord, die het midden houdt tusschen *e* en *i*; vandaar dat hij in zijne laatste geschriften *di*, niet *de*, zooals vroeger, spelde. Gysbert Japiks en zijne volgers, zooals Salverda en Windsma, hebben bij afwisseling *dy* en *de*. Sytstra, die zijne spelling op de leest van 't Oudfriesch schoeide, had ml. *di*, vr. *diu* in den nominatief, *da* en *der* in den datief en *den* en *da* in den accusatief. Alle andere schrijvers overigens, die spellen zooals ze meenen te hooren, hebben *de*. Hoewel we nu al het tot hiertoe gegevene tot gemak van den lezer in eenzelfde spelling hebben overgebracht, hebben we hier *di* behouden, gelijk we ook overal, hoewel dan met eenigszins andere letterteekens, dezelfde klanken als de schrijvers bedoelden, hebben trachten weer te geven.

10. Want hy is it, fen hwa skreaun stiet: Hen, ik stjûr myn boadskiprinner for dyn eänsicht út, en hy scil dy wei foär dy út klear meitse.

11. Siker sonk sizz' ik jimme: dy ût in frommiske berne waerden, dêr is nin greater onder opstien as Joannes; dochs is di lytste yn it keningryk fen di himelen greater as hy.

12. Mar fen di dagen fen Joannes de doaper ôf oan nou ta wirde der ramen fen geweld dien op it keningryk fen di himelen, en di gysten fiërkers gripe it mei earnskloeren wei.

13. Want al di profeten en di wet hawwe profeteärre oan Joannes ta;

14. en as jimme it oannimme wolle, hy is di Elijas, dy komme scoe.

15. Hwa earen het, dy heärre.

16. Mar by hwa scil ik dit skaei lykje? It is lyk oan di lytse bern, dy op di pleinen sitte en hjar boärtfeinten taroppe en sizze:

17. Wy habbe op di fluit spile, en jimme habbe naet dounse. Wy habben kleilieden songen, en jimme hawwe naet skriemd.

18. Want Joannes is komd naet itende en naet drinkende, en hja seinen: Hy het in dîvel yn!

19. Di Soan fen di minske kaem al itende en drinkende, en hja sizze: Sjoch, in fretter en in wynsûper, in stalke fen tolgêrjers en skodden! Mar di wysheit wirdt rjochtfirdige throch hjar bern.

20. Do bigoun hy di stedden, dêr syn measte wounderkreften yn dien waerden, forwitingen to dwaen, omdat hja hjar naet bikeard hiene.

21. Wê dy, Chorazin! wê dy, Bethsaida! As yn Tyrus en Sidon dy wounderkreften dien wierne, dy by jimme scaet binne, hja scoenen hjar eren yn sek en yeske bikeard hawwe.

22. Mar dit sizz' ik jimme, it scil Tyrus en Sidon yn di oardielsdei makliker ô'gean as jimme.

23. En dou, Kapernaum, himelheech biste optild, oan di hol ta scilste delstaet wirde. As yn Sodom di wounderkreften dien wierne, dy yn dy dien binne, op dizze dei noch scoe it yn wêzen bleaun hawwe.

24. Mar dit sizz' ik, dat it di kriten fen Sodom yn di oardielsdei makliker ô'gean scil as dy.

25. Op dy selde tiid utere Jesus him en sei: Ik thankje dy, Heit, Hear fen di himel en fen di ierde! datstou dizze dingen for di wîzen en di biwitenskipten forholen heste, en hest' hjar for di bernkes bleat lein.

26. Ja, Heit; want sa wier it wolbiheagen by dy.

27. Alle dingen binne my oerjown fen myn Heit, en nimmen kent di Soan as di Heit, en nimmen kent di Heit as di Soan, en hwa it di Soan ontdekke wol.

28. Kom allegeärre ta my, dy wirch en biswierd binne, en ik scil jimme rêst jaen.

29. Nim myn jôk op jimme, en lear fen my, dat ik sêftsinnich en dimmen fen herte bin.

30. Want myn jôk is sêft en my pak is licht.

---

## IT EWANGEELJE FEN LUKAS*).

### HAEDSTIK XXIII.

1. En de hiele heap stau oerein, en laette him nei Pilatus.
2. En hja bigounen him to bitiigjen en seijen: Wy ha bifoun, dat dizze keardel it folk forlaet en forbiedt om oan 'e Keizer skot en lot to jaen, wylst er seit, dat hy sels de Kristus, de Kening is.
3. En Pilatus frege him en sei: Bistou de Kening fen 'e Joaden? En hy andere him en sei: Jou sizze it.
4. En Pilatus sei tsjin de oerprysters en it folk: Ik fyn nin skild yn dizze man.
5. En hja hâlden sa folleste mear oan en seijen: Hy makket it folts balstjûrich mei syn learen troch heel Judéa, fen Galiléa ôf ont hjir oan ta.
6. Do nou Pilatus fen Galiléa hearde, frege er ef dy man in Galiléër wier,
7. en fornimmende dat er út it gebied fen Herodes wier, stjûrde er him nei Herodes ta, dy sels yn dy dagen ek to Jeruzalem wier.
8. En do Herodes Jezus seach waerd er tige bliid, hwent hy hie al lang langstme hawn om him to sjean, om't er folle fen him hearde; en hy hope 't iene ef 't oare teiken to sjean, dat troch him dien wirde scoe.
9. En hy frege him mei in hiel bulte wirden, mar hy andere him neat.
10. En de oerprysters en de skriftgelearden stiene der by en wierne wakker dwaende om him to biskildigjen.
11. En Herodes mei syn krychsljue smaden en forhúnden him, en nei him bjuster opsichtige klean oantein to habben stjûrde er him wer nei Pilatus ta.
12. En op 'e selde dei waerden Pilatus en Herodes goefrjeun mei mankoar; hwent fen to foaren wierne se yn fyanskip mei enoar.
13. En do Pilatus de oerprysters en de oersten en it folk by mankoarren roppen hie, sei er tsjin hjar:
14. Jimme habbe dizze man by my brocht as ien dy it folk ôffallich makket, en sjuch, ik hab him ûnderstien dêr jimme by wierne, en hab yn de man nin skild foun fen 'tjinge dêr jimme him mei bitiigje;
15. ja, Herodes ek net, hwent ik hab jimme nei him tastjûrd, en, sjuch, der is neat troch him dien, dat de dea wirdich is.
16. Ik scil him dos kastije en him den loslitte.
17. Hwent hy moast hjar op it feest ien loslitte.
18. Mar de hiele heap rôp tagelyk en gûlde: Foart mei dizze keardel, en lit ús Bar-abbas los!
19. ien, dy om in oproer, dat er yn 'e stêd wêst hie, en om in moard yn 'e finzenis siet.
20. Pilatus rôp hjarren lykwol wer ta en woe Jezus loslitte;
21. mar hja gûlden der tsjin yn en rôpen: krjusigje him! krjusigje him!
22. En hy sei for de trêdde kear tsjin hjar: Hwet het dizze man den

*) Uit: *It Ewangeelje fen Lukas*, yn 'e fryske tael oerset troch G. Colmjon, uitgegeven te Leeuwarden, bij W. Eekhoff en Zoon, 1879. Prijs *f* 0,90.

for kwea dien? Ik ha nin skild yn him foun, dat er mei de dea straft wirde moatte scoe. Ik scil him dos kastije en den loslitte.

23. Mar hja hâlden mar oan mei lûd gerop, easkjende dat er krjusige wirde scoe; en 't geskreau fen hjar en fen 'e oerprysters waerd hwet langer hwet slimmer.

24. En Pilatus oardielde dat wol oan hjar eask tajown wirde moast;

25. en hy liet hjar dyjinge los, dy om oproer en moard yn 'e finzenis siet en dy hja easke hiene; mar Jezus joech er hjar oer om mei him to dwaen lyk as hja woene.

26. En do hja him weibrochten, namen hja in Simon fen Cyrene, dy fen 't lân kaem, en leijen him it krjûs op om it efter Jezus oan to dragen.

27. En in hiel bulte folk folge him, ek frouljue, dy rju skriemden en him biklagen.

28. En Jezus, him nei hjar ta kearende, sei: Jimme dochters fen Jeruzalem! skriem net om my, mar skriem om jimme sels en om jimme bern;

29. hwent sjuch, der komme dagen, dat min sizze scil: Sillich binne hja dy nin bern krije kinne, en de bûken, dy net berne habbe, en de boarsten, dy nin tate jown habbe!

30. Den scille hja der ta komme om to sizzen tsjin 'e bergen: Fal op ûs! en tsjin 'e klingen: Bidobje ûs!

31. Hwent as hja dit dogge oan it griene hout, hwet scil oan it toârre dien wirde!

32. En der waerden ek twa oaren, dat wierne misdedigers, foartbrocht, om mei him daet to wirden.

33. En do hja kamen op it plak, dat it hersenpanne-plak hjit, krjusigen hja him dêr, en de misdedigers ek, de iene oan syn rjuchter en de oare oan syn lofter side.

34. En Jezus sei: Heit! forjouw it hjar, hwent hja witte net, hwet hja dogge. En hja partten syn klean en droaiden der om mei dobbelstiennen.

35. En it folk stie der by en seach it oan. En de oersten mei hjar hiene alderhânne smeulsk praet en seijen: Oaren het er forlost, lit er nou him sels forlosse as er de Kristus, de ûtkarde fen God is.

36. En de krychsljue, as hja by him kamen en him yettik brochten, stieken him de gûch oan,

37. en seijen: Aste de Kening fen 'e Joaden biste, forlos den dy sels.

38. En der wier ek in opskrift boppe him skreaun mei grykske en romeinske en hebreauske boekstaven: Dit is de Kening fen 'e Joaden.

39. En ien fen 'e misdedigers, dy ophinge wierne, hûnde him en sei: Astou de Kristus biste, forlos den dy sels en ûs.

40. Mar de oare, anderjende, bikibbe him en sei: Joustou ek net om God, dêrste dôch yn 't selde oardiel biste?

41. En wy rjuchtfirdich, hwent wy krije straffe lyk as ûs dwaen wirdich is, mar dizze man het neat nin kwea dien.

42. En hy sei tsjin Jezus: Heare! tink om my as Jy yn jou keninkryk komd wêze scille.

43. En Jezus sei tsjin him: Siker sonk ik siz dy: hjûd scilstou mei my yn 't paradiis wêze.

44. En it wier om de sexte ûre hinne, en der kaem in tsjusternisse oer de hiele ierde ont de njuggende ûre ta.

45. En de sinne waerd fortsjustere en it girdyn fen 'e tempel skûrde mids twa.

46. En Jezus rôp mei in lûde stimme en sei: Heit! yn jou hannen bifel ik myn geast. En do er dat sein hie bliesde er de lêste sike út.

47. Do nou de haedman oer hûndert seach hwet er bard wier, loofge er God en sei: Sawier, dizze man wier rjuchtfirdich.

48. En al it folk, dat dêr komd wier om to sjean, do hja seagen, hwet er bard wier, gongen hja foart en sloegen hjar op 't boärst.

49. En al syn goe-kinders stiene fen fierren, ek de frouljue, dy him mei enoar folge wierne fen Galiléa, en seagen dit oan.

50. En sjuch, in man mei de namme fen Jozef, in riedshear en in bêst en rjuchtskepen man,

51. (dizze hie mei hjar oerlizzingen en bidriuw neat to dwaen ha wold,) fen Arimathéa, in stêd fen 'e Joaden, en dy ek sels it keninkryk fen God forwachte,

52. dy gong nei Pilatus ta en frege him om it lyk fen Jezus.

53. En do er it ôfnomd hie, biwoelle er it yn fyn linnen en lei it yn in grêf, dat yn in rotse úthoud wier en dêr yet nea immen yn lein wier.

54. En it wier de dei fen 't tarissing-meitsjen en de sabbat kaem oan.

55. En de frouljue, dy mei him kommen wierne út Galiléa, folgen him en biseagen it grêf en ho syn lyk lein waerd.

56. En do hja torêchkomd wierne, makken hja krûderijen en salve klear; en op 'e sabbat rêsten hja nei it gebod.

---

## DRAGTSTER MERKE*).

[Dialect van Smallingerland †).]

In ljeaf en moetel famke,
As 't moantsje gol en blier,
Dy teag nei Dragtster merke,
It hertsje licht en swier:
Mar werom æft se ir hinne gong,
En 't hertsje har sa donse en sprong,
Dat wist se net.

Hja hie har wakker opdien
En oanklaeid mei beleid,
En alles siet sa proezich
As wier se in jonge breid:
Mar werom æft se, yn sneinse klean,
Just mast nei Dragtster-merke gean,
Dat wist se net.

*) De stukken, tot hiertoe gegeven, hebben wij steeds ten gemakke van den leser in eene zelfde spelling overgebracht, met behoud nogtans van het dialektisch verschil in enkele woorden, dat echter van weinig beteekenis is. De stukken, die thans volgen en die, wat de taal betreft, een meer locaal karakter dragen, laten wij daarom onveranderd, zooals ze door de schrijvers zijn gegeven, alleen dat veranderende, wat noodzakelijk tot misverstand aanleiding zou geven. Zoo schrijven sommigen eene v aan 't begin van een woord, die nergens in Friesland uitgesproken wordt. Wij moeten dus daarvoor f in de plaats stellen. Zij, die meer nopens de Friesche dialekten verlangen te weten, kunnen hoogstbelangrijke opmerkingen desbetreffende vinden in Johan Winkler's *Algemeen Nederduitsch en Friesch Dialecticon*, 's Grav. 1874, Dl. I, blz. 424—500.

†) Uit *Blommekoerke*, oanbean oan syn lanzljue troch J. G. van Blom, Doccum, 1869. De spelling is Nederduitsch; omtrent de uitspraak van *oa* en *r* zie men boven, blz. 2 en 3. *Ue* luidt als *uu*.

Hja kuy're mei de fammen
De merke lans en oer,
En nearnje by de krjemmen
Hie 't famke rest æf doer:
Mar werom æft se op 't selle stee
Nin eachwink stie yn rest en free,
Dat wist se net.

Sa roan se al jimmer hinne
De krjemmen op en del,
En seach se den har boerfeint,
Den wirdd' se read en kjel [1]):
Mar werom 't bloed nei 't holtsje fleach
Sa faek it each har boerfeint seach,
Dat wist se net.

En gong se den wer fjirder,
't Wier krekt as tsjoenderij [2]),
Hja seach sa gau gjin feinten
Æf boerfeint wier der bij:
Mar werom hy, wat koers hja naom,
Har jimmerwei to mjitte kaom,
Dat wist se net.

't Begoan op 't lest to joenjen [3]);
Der gong se keamer-op.
En boerfeint patte it famke,
En neamde har syn pop:
Mar ho hja, uet it strjit-kryoel,
Hjir smoek yn boerfeints jermen foel,
Dat wist se net.

Hja pattene as twa doukes
En laeyene oan en oan,
En onder al dy wille
Forraske har de moarn;
Mar werom æft sa nuwer wie,
Dat hja nog lang har noft net hie,
Dat wist se net.

En moele oan moele klibjend,
Woe hy har tawird [4]) ha;
En 't famke, net wjerstrabbich,
Ontsloepe sæft it: ja!
Mar werom hy dat habbe woe,
En hja it him net weeg'rje koe,
Dat wist se net.

Nou teagen se nei hoes ta
As breugeman en breid,
En kriggene op har boaskjen
De sein' fen mem en heit:
Mar dat it boask foar jonge lie,
Yn eere en deugd, sa sillig wie,
Dat wist se net.

---

## BIOLOGIE.

[Dialekt van Smallingerland *).]

Is 't wat nijs dat Biologen
Ues for nijs forkeapje? Né!
Yn wroads moarntyd hie alree
De eerste frou dat great formogen,
Der de joeddeis [5]) Bi'logist
As wat nijs him mei forgnist [6]).

Dat kin oarr'mem Eva tsjoege [7]).
Net it wurd, mar wol de macht,
Hie se bjuster goed yn pacht.
Adam koe se liede en boege;
Dat forstie se like goed,
As de Bioloog fen joed.

---

*) Uit: *Blommekoerke.*

(1) Kjel, verschrikt. — (2) Tsjoenderij, toovenarij. — (3) Joenjen, avond worden. — (4) Tawird, ja-woord. — (5) Joeddeis, hedendaagsche. — (6) Forgnist, verheugt. — (7) Tsjoege, getuigen.

»Adam!" — sei se — »wost is bite?"
In hja liet him de apel sjen. —
Né" — sei Adam, — »né, dat kin
Nooit er troch." - »Och! - sei se - »wite
Woste 't, like goed as ik,
Wat ues 't lot foartoan beskik."

Adam biet, sa as wy wite.
Eva woe it; en hy boog
Foar syn wyfke-bioloog.
Doe hja 't sei, doe moast hy ite.
Hja hie wurdtsjes, fol fen klim.
Och! de wyfkes binn' sa slim!

*J. G. van Blom.*

---

## GELOKKIGE HANS.

[Dialect van Doniawerstal*).]

*Vrij gevolgd naar 't Duitsch.*

Hans hie' saon jier bij syn hear, in riken widdeman, wenne; doe sei er tsjin him: »Mynhear! myn tiid is om en nōu woe' ik graach wer nei mem ta, moeă-je telle! -- jow mij, as-je-blyft! myn lean."

»Dōu heste mij trou en earlik tsjinne, Hans," andwirdde de hear, »en nei dyn tsjinst saste ik lean hè," en hij jowch him in klompe goud, sa grut as Hanze holle. Hans naam syn búsdûk, die dij omme klompe hinne, slingere de boel oppe rêch en gong foĕrt de wei langs nei hûs. Doeter der hinne gong en swietsjeswei foĕrt roon, kwam him in ruter fan achteren yn, dij him sa fluch en sa frolik fe'bij ried.

»Och," roop Hans, »wat is dat in noflik wirk, sa to riden! Der sit mij nōu sa'n man oppen hynder as oppen stultsje, hij stjit futten noch teännen oeăn 'e stiĕnnen, sparret de skun en komt foĕrt, sonder dat er het bijnei sels wyt!" — De ruter, dij dit jerde, sei: »Jerris[1]), Hans! werom ronstōu ik as in gemiene kearel?"

»Wel! ik moĕt disse klompe goud drage, en as het nōu al goud is, het leit mij dochs sa swier oppet skouder, dat ik de holle net rjucht halde ken."

---

*) Omtrent de uitspraak der letters valt op te merken:
1° dat ird wordt uitgesproken als ud, irk als urk, irch als urch en ald als âd [a als de plat-Groninger a in vader (voader)];
2° dat de Doniawerstallers, evenals alle Friezen (behalve de Dokk. woudjers), de r voor d, l, n, s en t niet uitspreken;
3° dat ik de afwijkingen in de uitspraak van sommige klanken in dit dialect heb afgebeeld door teekens, om zooveel doenlijk die klanken te kennen, b.v. oeăn (voorz. aan) als 't Eng. telw. one, roeōlje (ruilen);
4° dat ie voor k en p ook hier den slependen klank behoudt, gehoord in 't Holl. bier, ofschoon bij de Friezen in 't algemeen voor die medeklinkers als ii uitgesproken;
5° ook 't woord skiep (schaap) wordt in Doniaw. met de lange ii uitgesproken, bij de andere Friezen als in bier (Holl.);
6° jown (gegeven) klinkt als juwn en jowch (gaf) als juwch.
Eindelijk hebben de Doniawerstallers veelmalen de volkomen u, waar de andere Friezen in den regel û (Holl. oe) hebben, uitgezonderd in enkele streken, waar men er oeō van maakt. Zoo wordt 't Holl. boter (buter Doniaw.) algemeen in Fr. bûter, in sommige streken, vooral in 't N., boeōtter; muts: mútse, mûtse en moeōts enz. enz. enz.
In mijn huisgezin zeg ik eagen (oogen), mijne vrouw ægen, mijne kinderen égen enz.
Geen woord wordt in Friesland zoo verschillend gespeld als 't voorz. (Holl. van) fen, fin, fon, fan, bijna zoo rijk als Theoderik, Dark, Dirk, Dork, Durk. (*H. G. v. d. V.*)
(1) *Jerris*, hoor eens.

»Wiste wat? as het dij goei tinkt" — spriek de ruter — »lit ús dan rosse: ik jow dij myn hynder, en jow dōu mij derfor dan dyn klompe goud."..

»Om mij [1]) graach," sei Hans, »mar ik sizzet jöu forút, dat je er in sleep oeän krije!"

De ruter kwam fan het hynder, naam het goud oppe nekke, holp Hans oppe hoppe en jowch him de leije yn 'e hannen. — »As het er nōu goed oergean sal, dan moēstōu de hoppe mar ferm yn 'e side prippe en tige fan »hop! hop! hop!" roppe," roop er him achternei.

Hans wie wakker op het snjit [2]), datter op sa'n seaft hynder siet en sa frij azzen fûgel der hinne ried. Al hastige gou bigriep er, het moêst wat hirder gean, en hij bigoon út al syn macht het hynder yn 'e side to prippen en fan »hop! hop! hop!" to roppen. Het hynder bigoon daadlik út in fjouweren to ronnen en jer dat Hans er om tochte, fleach hij er hals oer-kop ou en rakke yn 'e sleat. Het hynder hie oppe raan gien as in boer, dij in köu oeänt tou hie, en der ik langs kaam, het net jerd hie'. — Hans sochte syn skonken bij-en-or en stie, sa goei azzer koe, op. Hij wie' lykwols byster mistreastich en moale neskjirrich [3]), en sei tsjin de boer: »Mei riden ken men ik al net folle wille hè', teminsten net as men op sa'n bok as disse komt, dij 't sa bysterbaarlik stjit en jin er ou smyt, dat men de nekke brekke scoe. Nooit kom ik wer op dit ding, dat sa boärtlik [4]) is as en foälle [5]). Dan is jöu köu folle mear wirdich, dij men op syn gemak efternei ronne ken, en dan het me noch elke dei syn buter, remme, maolke en tsjiis. — Wat woe' ik derom folle liouwer, dat ik sa'n köu hie'."

»Nöu," andwirdde de boer, »as ik dij dermei sa'n wille dwaan ken, dan wol ik myn köu oeän dyn hynder ferrosse: lyk-om-lyk."

Hans biwillige der mei blydskip yn en de boer slingere oppe hoppe en ried foërt.

Rêstich driöude Hans syn köuke for him út, ynwindich blij oer syn skoane roeöling: — »As ik nöu mar in stik brea hè (en dat ken ik dochs genaoch krije, want ik wyt oeän 'e spadde to stean, bin yn 'e iikebosk thûs en net bang for 't wirk), dan ken ik der, sa faak as ik wol, buter en tsjiis bij ite; as ik toost hè', melk ik myn tuke en drink de maolke er bij. Wat scoe immen mear weenskje?"

Doeter bij in herberge kaam, boonder het beest oeän in skod, iet swiet en skjin, al wat er bij him hie', op, en easke for syn lêste dûbeltsje, datter yn 'e buse hie', in gleske bier en doeter dat nei binnen slein hie', traper swietwei op hûs yn.

De jitte waard fan tiid ta tiid slimmer — het waar waard geandewei brodziger — hoe mear het nei de middei roon, en Hans wie' midden op in heidfjild, wer 't hij noch yn gjin oere oukomme koe. De sonne baarnde sa gruwelike jit, de eerde yn 'e ald fjerten, ja! ik de skalterpaolen [6]) barsten, de moude stöude; — yn 'e lijte [7]) wie 't net to durjen! Nöu waard er sa jit yn 'e buwd en sa skrok fan binnen, dat de tonge him fan toost oeän

---

(1) **Om mij**, mijnentwege, wat mij betreft. — (2) **Op het snjit**, in zijn nopjes. — (3) **Neskjirrich**, kitteloorig, wrevelig. — (4) **Boärtlik**, speelsch, dartel. — (5) **Foälle**, veulen. — (6) **De eerde yn 'e ald fjerten** enz., de aarde in de oude vaarten, ja! ook de oprijzende hoogten moerasgrond. — (7) **Yn 'e lijte** in de luwte, buiten den wind.

'tfewulf fêst klibbere, — om fanne tuwzenen miggen, dij him fan buten — en de fligen [1]), dij him ondere klean kitelen, mar naat to sizzen.

Dat sal ik gou helpe, tochte Hans, kom! ik sal de kõu melke en dan de maolke drinke. Hij boon de alde tuke oeän in deade beam fêst, en lei syn leearen mûtse er onder, mar hoeter syn bêst die, hij koe er gjin speet, gjin drup maolke út krije. Doeter dochs oeänhalde, jowch het ongeduldige beest him in trewinkel tsjinne holle oeän, sa dat Hans in ein foërt stöude en yn 'e earste fiif minuten net wiste, wer 't er bidarre [2]) wie. — Wie wie er ik om him bij to stean? Nearnsje net ien... ja! doch: der earnsje net ienders fier fan him ou, wie immens. Op het selde oogenblik kwam der in slachter langs, dij en arigen baarch oppe kroje hie.

»Wat skilt jou?" roop er en holp him oerein. Hans fe'telde, wat mei him gebeurd wie. De slachter rikte him de flesse ta en spriek: »Kom, friean! drinkeris, dan sal jõu toost en je lijen alleger wol wat bidaarje" — en: »dat beest" — sei er — »dat je der hè', is in jirrich fear kõu [3]), dy gjin maolke mear jaen ken" — sei er — »en sok in weidkõu is ikkent [4]) folle wirdich yn 'e burkery [5])."

»Och," sei Hans der op, en striekim om het bird, »dat hie ik nõu net tinke dooren! Mar het is dochs gelokkich, dat men sa'n beesje slachtsje ken. Scoe het noch goei fleis wêze? — Ik jow oeärs net sa bystere folle om kõuwefleis; het is mij meastal to drûch en to tor. De diker, as ik sa'n jonge baarch hie! dat scoe oeärs smeitsje! En dan noch dij woärsten, oeärs?"

»Nou, Hans! hestõu der sa'n smucht [6]) op?" spriek de slachter, »dan wol ik, allinne om dij, dyn kõu for myn baarch oeänroeölje."

»Dat stelle je ris dikerse bêst út, jer! God mei jõu lenje [7])," roop Hans in ienen, jowch him de kõu en naam sels de baarch fanne kroje en laatte him, mei het tou oeänne poat, for him út.

»Foërt koeärs [8])! toe koeärske!" wie 't mar, en sa pandere Hans fjiërder en tochte ris oer, hoe 't him joei alle ding nei 't sin gong en wat er ondernaam, him lokte; want burke 't him allis wat tsjin, dan kwam het dochs nei in amerijke ik wer yn 'e heak, en sels better as hij tinke kend hie. — Wylst er him der sa blij oer makke, kwam him in fuwch jonge to mjitte mei in moaie wite goes oppe earem. Sij praatne mei-en-or, en Hans bigong him fan syn grut gelok to ferheljen, en hoeter altyd mei winst roeölle en bute hie. De jonge sei him, dat er syn goes for in doopmiel helle hie.

»Hifkje 'ris," roop er — en pakte de fetgat bij de wjokken — »dan kenste ris fiele, hoe swier datter is; mar hij het ik wol elf wike op het hok sitten. Azzer bret wie' en men biet er yn, wel! het fet scoe jin út 'e mule en by het kin del druppe."

»Wrychtsjes, ja!" sei Hans, en het wetter roon him wier omme tosken, wyl-'t-er de goes yn 'e hichte luwk — »hij is leadich, hij is tige fet; mar myn kuske spilet ik net min bij."

---

(1) **Fligen**, vlooien. — (2) **Bidarre**, te land gekomen. — (3) **Fear kõu**, vaars. — (4) **Ikkent**, ook niet. — (5) **Burkery** (van 't ww. burkje), boerderij. — (6) **Smucht**, zin, trek. — (7) **Lenje**, loonen. — (8) **Koeärs**, varken, eene soort van liefkoozingsnaam.

Doe 't Hans dat sein hie, pas, seach de jonge 'e ris skruten [1]) om him hinne en skodde tusken beiden de holle. En doe seier: »Mar jerris, friean! mei dyn koeärs is het, liõu 'k, net plús, — yn het dorp, der ik nijs weikomd bin, is sa pas de bysjagger [2]) ien út het hok stellen. — Het gyng er labendich om hear, de heele burren [3]) wier oerstiuwr.... 't gerjocht [4]) moët er al mei manken wêze. Ik wytet net fêst, mar ik scoe wol sizze, dastõu dy stellen baarch der by het tou heste. As se dij bij dij baarch seagen, op syn minst waardstõu yn 't honnegat smiten, as 't net nei Liouwert rakkeste ondere blouwe pannen."

De goede Hans stie ferbuke. »Och Heare!" guwlde er, help mij út disse noed; — en jõu binne," sei er tsjin de jonge — dat in potsjemakker wie — »jõu binne hjir yn 'e kunde; — jouw'je mei myn baarch út 'e futten! Gou, gou!"

»Ik set der frijwat mei op het spul en het is for mij in heel aventuurlik stik," sei de jonge, »mar ik mei het dochs ik net hè' [5]), datstõu troch mij yn 'e fuke ronne saste." Hij naam derop het tou mei de baarch en wie' »as de bliks" in binnepaad langs út 'e riik en de goede Hans gong langs in ore wei mei het guske-oppe earem, wol in syn skik, nei hús yn.

»As ik my nõu noch 'e ris goei bitink en allens goei útliz," sei er yn him sels, »is het mij al fordeelich ougien mei de roeõlingen; earst dij lekkere goes, en dan noch in poärsje fet, dat er oukôket — der hè'k for in jeljier [6]) genaoch oeän, mei wat grobbejak [7]) er bij, oeärs [8]), — en einlings dy moaie wite fear — der sal ik in kjessen fan meitsje, der ken ik dan seaft en swiet op sliepe. Wat sal mem der blij mei wêze!"

Doeter het lêste dorp achter 'e rêch hie', stie der in skeresliper. Syn red gong, dat het snurre en hij song:

»Ik slypje de skêrren sa skerp en sa fyn,
En hingje myn rokjen, al nei de wyn."

Hans-man bliõude stean en seach ferheerd op bij him, dij der sa moai song, wyl 't syn fiel roon gisele as in mooneskepred [9]). (Hans seach het skereslipersred for in weinsfiel oeän.) Eindlyks spriek er de man oeän: »Het liket jõu goei to gean," sei Hans, »jõu binne to minsten sa heurich en sa fleurich oeän jõu wirk, dàt!"

»Nõu! werom scoe ik treure? Myn hantwirk het in gouden booijem," wie 't wird fan 'e man — »in skeresliper is in man, dij, sa taak azzer yn 'e buse taast, der ek jild yn fynt. — Mar... wer koene jõu sa 'n moaie goes keepje?"

»Keepje? die 'k him net," sei Hans; »ik hè' 'm oeänrost for in baarch."

»En dij baarch — wer hienen jõu dij wei?"

»Dy hie ik for in kõu oeänrost."

»En dij kõu?"

»Wel! dij handle ik oeän for in hynder."

»En dat hynder?"

»Der hè' 'k in klompe goud oeän fe'roeölle."

(1) Skruten, beschroomd. — (2) Biisjagger, gerechtsdienaar, veldwachter, boeven-, guitenjager. — (3) Burren, buurtschap. — (4) Gerjocht, gerecht. — (5) Mei net hè', mag (= kan) het niet hebben (= dulden, uitstaan). — (6) Jeljier, halfjaar. — (7) Grobbejak, boekweitgort. — (8) Oeärs, (anders) wat? he? — (9) Mooneskepred, scheprad van eenen molen.

»En dat goud?"

»Wel! dat wie' myn bodelean fan saon jier."

»Nöu! nöu!" sei de skeresliper doe, »ik moët sizze, jöu wisten jöu ik altyd to rêdden. Mochten jöu het nöu ienders ik sa fier bringe, dat je het jild yn 'e buse rotteljen jerden sa faak as jöu opsteane: dan wiern' je alheel klear, oeärs?"

»Hoe ken ik dat sa krije?" freege Hans.

»Wel! dat is naat, ju! Wird in skeresliper, lyk as ik, dan hè' je naat mear noadich as in goede stien; het ore fyntim fan sels. Ik hè' hjir ien, — dij is nöu wol in bytsje ousliten, mar der for hûg' je ik naat mear to jaan as de goes, dij je der oppe earem hewwe. Wat tinkt jöu der fan? Is dat net 'is knap útsteld?"

»Hoe kenne je dat noch freegje!" andwirdde Hans, »ik wird dan ommers het gelokkichste minske, as ik jild hè', sa faak as ik yn 'e buse taast. Wer hûch ik dan langer for to sorgjen?" Akkoart wie 't.

Hans ferroste syn goes for de stien. »Der!" sei de skeresliper en tilde de grutte balstien [1]) op, dij bij him lei, »der hè' je noch in stien op 'e keep ta, der kenne je ferm op klopje en de alde skerrren rjocht op slaan. Nimm' im mar oeän en dwaan er mei sa 't jert."

Hans naam de stiënnen oppe rêch en gyng tofreden en wol fjiërder: — syn egen glinsteren, sa blij wie' er. »Ik moët dochs wol onder 'n gelokkige planeet geboren wêze!" roop er út; »allens wat ik weenskje, krij ik sa gou as ik het tink; ja! ik moët sikerwier in geloksbern wêze!"

Om datter lykwols fan de moärnsier ou altyd oeän 'e sjou weest hie, bigoon er njonkenlytsen wirch to wirden en de honger syn mage to knipen; want al wat er 'yn 'e búse hie, hie er ynne blydskip oere oeänhandle köu opiten. Op 't lêst koe er hast net mear út het stee komme; alle klapsketen [2]) moëst er rêste en púste. En derbij leinen de grouwe stiënnen him as lead oppe nekke.

Doe koe er net litte to tinken, hoe gelokkich datter nöu wêze scoe, azzer alheel-ende-al »suver naat-neat-nix" meer mei disse swiërrichheden to dwaan hie, en se net mear hûchde to sjouwen. Sa red as in... slak krûpte er eindlings nei in sleat — púste net, sa heste net! — om is fix to drinken, tochtim. En omme stiënnen net byster to reitsjen en op het eech to halden, lei er dij bij him del. Nöu gong er op het liif lizzen, om sa dwaande goei bij het wetter komme to kennen. En wylst 'er de beide jermen útstekt, stjit er tsjin 'e stiënnen oeän en bruiden dij sa beide ynne sleat. — Hans seach se mei trinnen ynne egen achternei; mar aansens [3]) ik sprong er fan bliidens wer op en sonk oppe knibbels del, en sei God snokjende tank for sa folle genade, en dat de Heare sa goed weest hie, him, sonder dat hij derom freege, fen dat swiere pak to ferlossen: het iënnige, dat him noch ynne wei wie! en... dat er sels net mei de stiënnen ferongelokke....!

»Sa gelokkich as **ik nöu** bin," roop er, »izzer gjin ien mear onder de sonne!" Lustich, blij en mei in fernuwge hart, frij fan alle bitwang (as

---

(1) **Balstien**, straatkei. — (2) **Alle klapsketen**, ieder oogenblik. — (3) **Aansens**, aanstonds.

in laam nei 't ald skiip), mear springend en dansjend as ronnend, draafde Hans nei hûs, ta 't er eindliks en to'n lêsten bihalden bij syn mem oeânkwam. Krekt hie se de piidlaampe [1]) opstutsen, de widdefrou, net minder blij as har iënnichst soântsje, dat se en-or werseagen!

Wat wie Hans doe oergelokkich, al wenne er ik mar ynne struwellen oeân in achterousleane, yn 't gesicht fan grutte skurren — der de alde klinte [2]) stie — bij in wiel fol dikke doeren [3]), alde frosken en smorge posken [4]) en mear fan sok gud.

Wer earnsje hij het gelok miende foond to hewwen, al hie hij het nearnsje net hând — dat foonder aansens yn het alders hûs — doeter der mar in lyts pooske wêst hie.

Wat for burkerij het der bij dij twa lie weest het, sal men utet hjir forougeande wol ouliede kenne, om er mar net bij to fûgjen, dat de iene de ore net ta jowch yn ienfaldichheid en tofredenheid.

*H. G. van der Veen.*

---

## IN SPREUKJE MENNICH.

[Dialect van de Dongeradeelen*).]

I.

In holle fol geleardens in in hart fol heechmoed is altiten in mâl peer west. Jae parsje in trieuwe elkoar yn 't gemien sa lang, dat de iene of ore leech wurt. In dan blieuwt ir, as it hart eerst leech rekket, neat oors oer as in lief lyts byt goed daai [5]), der men dan noch wol ris in foech [6]) boltsje [7]) uut meitse kin, as it goed rize wol in forarbeide wurde kin. Mar het de holle de stryd forlern, dan hâdt men nin drip oer as in bonge mei beane in wyn.

II.

Wittenskip, dij 't men allinne for jen sels hâdt, is in dea kaptaal. Al, wat men wit, mat rinte dwaan: dij sil ir jen ek ris fen oaffrege wurde. Men mat syn wittenskip goed for jen sels in for ore uutsette, ir sels better troch wurde in in oor ir better troch meitse. Wij libje dochs net allinne for uus sels, mar for eltsjoar in mei eltsjoar. De maatschippije is ien kjetting, wer elke minske in keat [8]) fen uutmakket, in dij, 't yn in oar smeid, de kjetting binne.

III.

Dij 't allinne wittenskip uut boeken forgearret in opyt, sonder sels te tinken in, wat in oor seit in leert, sels nei te gean in it goede fen it tsjoede

---

*) Uit: *In Jouwerkoerke fol frysk Griemank* enz., troch R. Posthumus, Grins (Groningen), 1836. Met Nederduitsche klanken gespeld; omtrent *â* en *r* zie men echter boven, blz. 1 en 3.

(1) Piidlaampe, russchepit-lamp met een gootje, zonder tuit. — (2) Alde klinte, oude hut. — (3) Doeren, typhae palustres, elders siggen; te Grouw heeten dikke, oude siggen doeren. — (4) Posken, stekelbaarsjes. — (5) In lief lyts byt goed daai, een heel klein beetje goed deeg. — (6) Foech, tamelijk. — (7) Boltsje, klein broodje. — (8) Keat, schakel.

te skieden, dij is allyk in minske, dij 't neat docht en loekwol yt as in slatter. Hij oeriest [1]) him, troch allerlei in swier iten yn it lyf te slaan, syn mage wurt swak, tart net, hij wurt siek in kin ir ek wol ris oon steärre. In sokke minsken binne ir in hiel bulte.

IV.

As uus soon [2]) forstân, of reden, nin baas blieuwt, in uus harsens door op- in tadocht [3]), dan kin ir sommis droevige mâl in onhuur [4]) goed yn uus holle in uut uus holle wer yn uus hart komme. Sokke minsken, dij 't der net oppasse, kinne ir raar trochslaan in sa fier komme, dat jae in keamerke, of in hok, nei dat har gikkens [5]) goed of lulk fen aart is, yn it gikkehoes habbe matte.

V.

»In siel sonder wittenskip is net goed," seit in wys man uutte âde tyd. De dommens kin nin goed dwaan, omdat jae it goede net kin, in dit quea docht jae altyd, dat jae dat forstân net broekt, wat God oan elk minske joon het. Uut dommens as dommens kin dan wol nin byt goed komme: mar wittenskip sonder goedens in deugd is jitte [6]) folle minder as dommens: dij kin ommers in bulte quea dwaan; jae het hjir ta it forstân, asse ir mar sin oon het. Dij 't de kar [7]) het, het de quel, in dij 't kar uut twa queaën het, het in doebbele quel: dochs, as ik hjir kar uut nimme soe, dan ljeaver koue-dom in molblyn [8]) as foxe-slim in ondogens.

VI.

»Dat twa in twa fjouwer is," in: »dat men in oor dwaan mat, lyk as men wol, dat in oor jen docht," hjiroer het men, sa fier as ik wit, noch nooit yn earnst striden, omdat alle man dit wit, in men ir derom sa net oer kjissebite [9]) koe. Mar om saken, dij 't nin minske wit of witte kin, het men elkoar jamk dea makke. Yn it tsjuester kin nimmen de wei sjean in elk for oor mient him te sjean in wol goed te sjean. In dan kin men elkoar dit sa opstride, jamk ek al mei derom, om jen sels sa folleste better wys te meitsen, dat min him goed sjocht. Ynne nacht het men in rom fjild for jen, om fen elkoar oaf te dwalen in oon it omdormjen [10]) te reitsen. It is derom net goed, frjeunen! om uus bij nacht, as de paden blyn in uus onbekind binne, oppen paad te jaan.

VII.

Nimmen fen us kin God begripe. Dit sizze wij sels, in wij soene him ris tige uutlaaitsje, dij 't it uus oors betsjute woe. In ir binne dochs bergen fen pompier bemalke, om uus eat te leren, wer fen men sels seit: »wij kinne it net fetje." In hier het men yn twa in tritigen kleauwe wold in

---

(1) **Oeriest**, overeet, overlaadt de maag. — (2) **Soon**, gezond. — (3) **Door op- in tadocht**, deur open- en toedoet. — (4) **Onhuur**, onrein. — (5) **Gikkens**, dwaasheid (lett. gekkenis). — (6) **Jitte**, nog. — (7) **Kar**, keur, keuze. — (8) **Mol-blyn**, blind als een mol. — (9) **Kjissebite**, (kiezenbijten) kauwen, zeuren, twisten. — (10) **Omdormjen**, ronddolen.

it hjir bij de tried lânz moerre-fest set: »sa is it in sa mat it wezze." In dochs roppe wij allegearre allike loed: »wij kinne God net begripe!" Wat in wonder ding, dat minske-forstân!!!

## VIII.

Folle wizer die [1] ynne forline ieuw dat geleerde selskip yn Frankryk, doe 't it op de, fen har sels diene, fraach: »*wat is God?*" dit antwurd it beste hiet inne krone opsette: »*Nimmen kin God as hij sels.*" Hie men dit altyd meer betocht in ek sa dien, hoe folle minder minske-bloed soe dan de groon read farve in bedonge [2]) habbe! Mar, mar, wij habbe uus sels sa ljeaf!

## IX.

Ik for mij ljeauw mei in wys in great man, al wer uutte tyd, dij 't al lang elyn is, »dat al uus wittenskip, asse goed wezze sil, der op uut komme mat, dat wij witte, hoen danich bytje dat wij egentlik witte." In ik hâd [3]) it ir for, dat wij, nei dat wij hjir in toarntsje west in wat dien habbe, gauw sa fier hinne komme, dat wij folle meer oaf- as oonlere matte, om te leren, of ljeaver, dat wij troch it oafleren oanlere. Mar it is for uus san slim wurd om uut te sprekken: »ik wit it net!" Wa fen uus kin in wol it wol uutsprekke?

## X.

As uus druften in tochten uus forstân de blynkape foordogge [4]), dan hâdt it sjean op, in wij rinne as it tsjernhynder [5]) al it selde tsjernpaad yn it roon, sonder ien stap foruut te kommen. It binne jamk, ja benei [6]) altyd, uus tochten, dij 't uus for de wierheid blyn, of steksjoegerich [7]), meitse, in der 't de grutste striderasje [8]) in kibberij oer de wierheit oender de minsken altyd uut fortkomd binne. In dij wize man het wol gelyk, dij 't ris sei: »dat de minsken allike goed in better oer de eerste in kleerste stikken uutte wiskunst in s. f. striden habbe soene as oer de tsjuesterste dingen, as dij mar sa nauw mei har druften forboon in mingd west hiene, as har druften mei dij dingen, dij 't it hart in it libben neier oongonge." Oonstryd [9]) om gelyk te habben, greut te wurden in in bulte jild te winnen, het altiten fier wei de grutste part yn al it striden oer wierheit in rjuecht hân in het dat jitte.

## XI.

Ik bin steksjoegerich. Easkje derom net fen mij, dat ik allyk sjean sil as jou, wans ægen goed binne. Wez net lulk op mij, omdat ik de dingen oors beskooi as jou. Fordom mij derom foral in believen net; want ik hab myn ægen sels sa net makke, ja, ik heb har hiel in d'al sels net makke.

---

(1) **Die**, deed. — (2) **Bedonge**, bemest. — (3) **Hâd** = **hald**, houd. — (4) **De blynkape foordogge**, oogkleppen voerdoen (bij paarden). — (5) **Tsjernhynder**, paard van den karnmolen. — (6) **Benei**, bijna. — (7) **Steksjoegerich**, (Gron. stikseinde), bijziende en kortzichtig. — (8) **Striderasje** van **stride**, getwist. — (9) **Oonstriid**, aanvechting.

In, ik kin dochs net oors sjean, as myn ægen binne in sa asse mij joon binne. In giet it jou ek sa net?

Ik sjoch skilich. Ik kin it al wer net helpe, dat myn æchapels troch in forkeerde omgong fen myn mem in oren mei mij yn myn bernskheit in skeane rjuchtinge krigge habbe. Ik kin dat sjean, nou 't ik woeksen bin, net licht, of net allehiel, oaflere. Set dat, wat boeten myn tadwaan sa komd is, doch net op myn rekken. Mar, as jou in goed Christen-minske binne, hab dan ljeaver meilijen mei myn ongelok.

## XII.

Lytse bern dwane nin lichten [1]), for datse har sin habbe. Har forstân is jitte ek lyts, sa as jae sels. Har sin giet noch boppe har forstân, in derom matte jae fen âden in masters laat [2]), leerd in stjoerd wurde, in dij binne derfor. Passe wij op, dat wij as grutte bern wizer binne. Uus sin is ek noch jamk onsin. It sin fen uus Heit, der boppe, mat uus sin wezze in it meer wurde. Hij wit it best, hoe 't it mei uus sin heart [3]), in het it uus yn uus consjinsje, de natuur in syn wurd, ek kleerder noach te witten dien. »Gong rjuechtuut, myn berntsjes! sonder omsjean. Doch elk lyk in rjuecht, uut ljeafde for mij, want ik hab jimme allegearre sa ljeaf! Hab elkoar ek sa ljeaf, as ik jimme hab!" Sa seit hij. Harkje wij nei him, in dogge wij Heite-sin! Oors blieuwe wij lytse bern yn forstân, mei in folwoeksen lichim. Wij matte grutte bern wurde yn wizens in betterskip. Mar, hoe folle binne in blieuwe hjir lytse, in roppe oors net as: »Heit in Master plægje mij!" Wylst jae har sels in oren troch har ynkinnigens in iensinnigens [4]) plægje. — — —

## XIII.

In wys man bij âds [5]) het ris sein: »De wetten binne spinrægge; holders in dragers [6]) brekke har in gonge ir troch hinne, mar lytse miggen reitse ir yn fest in sa dea." Hoe mooi in wier is dit sein! Sjoch ir mar ris nei, hoe dat it mei de spinrægge giet. Der sit in mooien ien, in de spin ir ynne mids yn: har ægen sjogge alle kânten uut, of 't ir ek wat oeft for har ynkomme wol. Der komt ir in grutte blauwe drager tsjin oon fleanen. In, rits! de trjidden troch in hij ir troch. Hoe wart [7]) de spin har nou, om it gat wer ticht te laapjen, in har wurk fester te meitsen in sterker te besetten! Si der! is it al wer dien in ree makke. Nu komt ir in bijke, swier mei hunich-wurk belest, tsjin oon, rekket ir yn ynne ties [8]) in sa wat heal in heal fest. De spin sjocht dit, spint in nij tried for it bijke lânz in ek om har hinne. Hij tinkt: ik sil dij besette! in beset is 't. Der lit de spin ir har hinne sakje, grypt it bijke in byt har dea.

---

(1) Dwane nin lichten, laten niet af, houden niet op. — (2) Laat, geleid. — (3) Heart, behoort. — (4) Ynkinnigens in iensinnigens, eenkennigheid en eigenzinnigheid. — (5) Bij âds, uit ouden tijd. — (6) Holders en dragers, hommelbijen en groote blauwe vliegen, bromvliegen. — (7) Wart, weert. — (8) Rekket ir yn ynne ties, raakte er in in de war, verwart er in.

XIV.

De measte minsken komme altyd op har sneins in net op har deis bij eltsjoar. Kom ek ris op jou deis, opdat ik jou sjean kin, lyk as jou wier wier bin. Wij forhimmelje [1]) in gnapje uus jamk tigé mooi op, opdat wij in oar sa folleste better behimmelje [2]) kinne. It boettenste is wol de spegel fen it binnenste bij in minske: mar de spegel kin sommis ris tige beslein, plakkerich in warich [3]) wezze. Wij matte har dan ris wat oafwiskje, in uus ægen ris wat yn kleer reinwetter dippe, om goed te sjean in it skâd [4]) net for it lichim sels te nimmen. Wij binne troggen bank [5]) folle einstiger forre namme fen dom in ondogens as for de dommens in ondogenens sels. De namme kin uus bij de minsken meer quea dwaan as de saak sels, sa lang as wij dizze forside hâde kinne. Der sil dit wol mei bij uus fen dinne kommen. In ek is it in bulte makliker allinne goed in wys te hjitten, as it ek te wezzen. Mar leit hjiryn, dat de minsken net dom in ondogens hjitte wolle, net in kreftich bewys, dat onforstân ondogens, in ondogenens onforstânnich is? — — —

XV.

*Plurimæ leges, pessimæ respublicae* (Tacitus).
dat is: Tink, dat de wolfeart der meast quynt,
Wer 't men de measte wetten fynt.

De wetten binne dochs fortkomd uut it quea sin in quea-dwaan fenne minsken; hjirfor binne jae in daam in bolwurk. Wierne ommers de minsken sa, as jae heardene te wezzen, dan hie men mei nin wetten te dwaan. De goede in rjuechtfurdige is him sels ta in wet. Hoe meer quea ir sa ynne maatschippije opkomt, hoe meer wetten hjir tsjin makke wurde. In dan komme hjir noch de forkeerde wetten bij dit quea, wer troch dat dit mar al te faak net in bytsje oonbozet. Wetten wurde dochs ek fen minsken makke, in minsken sjogge lang altiten net goed, of wolle altiten net goed sjean. Sa makket de sikens in suchtigens it medicynneerjen nodich in forkeerde middels meitse de quaal jitte slimmer, in dit giet sa lang sa fort, as de natuur har sels ret, of de dead ir in ein oon makket. Sa giet it ek krekt mei it quea inne ondogenens, dat de siekte fenne maatschippij is.

XVI.

Wa is de frijste man? Dij 't quea mar net wol dwaan.
Wa binne it measte slaaf? Dij 't har oon 't quea oerjaan'.
Wa is ir 't lokkichste oon? Dij frede het fen binnen.
Men fynt se? As wij uus God, consjinsje inn' minsken, minne.

*R. Posthumus,*
*te Waaxens in West-Dongeradeel.*

---

(1) Forhimmelje, synoniem met opgnapje. — (2) Behimmelje, beet nemen, bedriegen. — (3) Warich, door het weer bedorven. — (4) Schâd, schaduw. — (5) Troggen bank, door de bank, gewoonlijk.

## DE LYTSE REEDRIDER [1].

[Dialect van de Dongeradeelen *).]

Boelemantsje [2])! bist bekloeme?
Och! wat sjuchste koad en griis.
Loek dyn hântsjes uut de boesen.
Bist net bliid mei froost en iis?
Hest in hekel oon 'e winter?
Nee? — nou, pak de redens den.
Stek de noos er mar ris boeten;
En fertel dyn mem er fen.

Sjuch ris boeten! Toer en tsjerke,
Hoes en bjemmen wyt fen snie;
En in blauwe loft er boppe —
'k Tocht dat nimmen blider wie!
Sjuch, de ruten tsjûk befæzen. —
Hest' wol moaijer blommen sjoen?
Sulwerblætsjes op 'e glæzen,
Hat te nacht de froost uus joen.

Toe mar, Boele! pak dyn redens;
Skrip dy warem op it iis.
Rop mar: Jonges! skrik fen riden!
Wa ontnimt in fries de priis?
Drylst en Wargea haww' wol redens!
Sjuch, de moäiste silste ha.
Ast' it winste fen 'e jonges,
Krigest noch in heiling [3]) ta.

Sjuch! in heiling — fyn fergulde!
Der sjuchst eak de winter op,
As in prins sa mooi, yn wolken
Drieuwt er bergen oer 'e kop;
Struit oer doärp en terp en bjemmen
Heil en snie en rime oer 't gærs,
En de wite winterblommen,
Yn 'e nacht, op 't finsterglæs.

Ee (Oost-Dongeradeel).

*J. J. Kiestra.*

---

## IS 'T NET NEAR?

(Dialect als boven.)

'T Wie nacht, en wolkjes wyt as snie
Oerdrieuwden moänne en loft en stjerren.
Min heerde neat, as d' oel yn 't hoaf;
Oer 't fjild lei alles yn 'e fjerren.
De swannen drieuwden op 'e græft.
De röpein [4]) siet yn 't reid te sloemen,
Syn kop, bedutsen [5]) mei de wjuk,
Lei yn 'e dod op sæfte ploemen.

---

*) De æ luidt als ê; zie boven blz. 2.

(1) Reedrider, schaatsenrijder. — (2) Boelemantsje, door samenstelling van mantsje (manneke) met jongensnamen vormt men liefkoozingswoordjes. — (3) Heiling, kinderprent, oudtijds met heiligenbeelden of tafereelen uit het leven van heiligen. — (4) Röpein, roepeend. — (5) Bedutsen, bedekt.

Mar hark! wat ploft der yn 'e græft?
De swannen stouwe en boetse [1]) oer 't wetter,
De röpein fljucht fen 't næst omheech,
En kwaket loed, mei kjel gesnetter.
Och! dronken Håns plofte yn 'e græft.
It wetter foade [2]) fier. — It boerle.
Mar einlings wier de græft wer sljucht;
Gjin minsk koe merke, wat er skoele.

Men socht — men foen him einlings dêr. —
Yn 't weerdshoes trillen door en glæzen,
Sa lette en klipte d' oade klok,
By syn begrafnis. Och, de gærzen
Dy groeije al wer oer 't sljuchte græf.
Yn 't weerdshoes, wær er plicht te kommen,
Wie 't eerst wat leech en stil yn 't hoes.
Nou giet 't wer d'oade wei mei soepen en fordommen.

Ee (Oost-Dongeradeel). *J. J. Kiestra.*

---

## IN GOEDE PRIIS OP IN FORKEARDE NOMMER.

[Dialect van de Dokkumer wouden *).]

It scil in lyts twintich ier lyn wêse, dat Isak, de jood, ris op in moärntyd yn 'e simmer, dat hiel moai waer wji, Ljourt útstapte (der 't hi wenne), nei it doärp W. en der by bakker Anske Jetses yn roän. Hy hji der wol 'is faker west en wji der al sa moai húsk [3]) woärn. Mar war oars altiden syn »Ghoeje morghen" ef »Ghoejen havend" frieunlik biandwirdde, disse kear net. Hiel flau kaam it: »Ek göeden moarn, Isak!" der nöu by de baes en de frou beide út. De jonge lju — hja hjinnen (hiënnen) pas trye ier troud west — wiërnen mankelyk. Dat wiste Isak (en wat wite de soänen fen Isrel net, as hju in bytsje omgong hjir of der hawwe!) en derom sei er: »Hik weet wat je mankheert. Je wort gheplaagt! Je het gheld gheprek. Her is hiemant, thie je treigementen stelt met pethalen, hen nöu khun'je niet; hen hnöu sel hikje helpe, so waarhachtig hals ik hleef!"

En.. jawol, man! der helle Isak in suterige [4]) brievetas út syn ald

---

*) Laten de Friezen, zelfs de zoogenoemde stadsch-sprekende, de *r* uit als deze gevolgd wordt door d, l, n, s en t — de Dokkumerwoudjers maken hierop eene uitzondering in opzicht tot de *s*, voornamelijk in zelfst. nww. Ik heb daarom de *r*, wèl uitgesproken wordende, cursief laten drukken (te weten voor de *s*).

Dij, mij, hij, sij, wij kennen de woudjers niet, 't is steeds dy, my, (di, mi) enz.

Döu (gij) is in de wouden dû — als in het Hoogduitsch.

„*Wel?*" is een stopwoord als elders *oars?*, *nöu?*, *n't wier?* (Holl. anders? nu? niet waar? niet zoo? is 't niet?); o' nê = oars net? (Holl. anders niet? is 't niet zoo? niet waar?).

Dô' ju? — Dochs ju? — (Holl. Toch? — Wel zoo?).

aa luidt lang, als in 't Fransch âne; al vóór d of t als â of Gron. a in vader; ea vóór g of ch als de e in Holl. wereld (waereld) of Fransch père; û als oe in Holl. poes, moet; uw als Holl. oew met zachte w, of liever als ou in Fransch blouse. Overigens kan voor de uitspraak verwezen worden naar blz. 1. (*H. G. v. d. V.*)

(1) Boetse, slaan. — (2) Foade, vouwde, maakte kringen. — (3) Húsk, tehuis, huiselijk. — (4) Suterich, vuil en verfrommeld.

kammesoal, naam er in lotbriëfke út en smiet dat op 'e tafel en sei: »thaar m'n ghoeje mense! that zelje ghelikkig make!"

Ho Anske en 't wiif ek bearden en er jin yn leijen [1]) — de joad halde him mar as at er der nix fen heärde en gyng de doar út. It lotbriëfke bliuwde lizzen. — Joaden kinne er nuverich [2]) by komme, wel?

Omme selde snoërje [3]) sawat wenne yn 'e Skrans [4]) in alde rintenier, Rikele Anskes Jilderda, dy er warem yn siet, mar sa gjirrich wji as de pest en sa dwaende in minskepleager op en út. Mei ien wird sei: in ielshuwd wji 't, dy seldige Rikele. Howol de bakker en 't wiif omke jin him sizze moësten, makke dy seldige rike Rikele-om, dy har hiet holpen to hawwen, har it libben mar 'is tige soer: hju sieten alhiel onder him, as de fûgel onder de hoänskrobber [5]). Dat wiste Isak. Ek wiste Isak, dat de alde to mets foär huws siet, as 't moai waer wji, der syn pypke smookte en graech wat nijs heärde, as it him mar gjin cinten hûgde to kosjen. Derom makke Isak der gebrûk fan en roän nôu en den 'is by him lans, en winske him ta, wat de tiid fan 'e dei sa wat sei, makke sommis in praetsje mei de alde lyk as oaren, sadat Jilderda en Isak linkjende wei [6]) hast wol alde kunders [7]) liken to wêzen.

Do 't Isak op in moaije dei wat hastich de Skrans trochstapte, sonder, sa 't like, de ald man to sjen, dy der wer siet, koe disse it net litte om Isak 'is geweken to nimmen, wilders as dizze him mar hird foärby snije scoe, sa 't like. »Ho dat sa hastich, koopman," sei er, »'t is noch gjin freedejonne [8])! Wat nijs yn 'e stêd. Jôu rinne sa hird, dat! Is er in priis fallen, koärts [9])?" — »Ja, ja, Jilderda, maar hik heb 'm hongelikkig niet ghetrokken. — Maar, Ghottank! die 'm ghetrokken het, is 't wel nhoodig hook. Peste, prave mense, hweetje! En thàar over verheug hik mij!"

»Ien út 'e stêd, koärts? of út 'e Skrans, as oars oarnsje hjir tichte by fan dinne?" freege Jilderda, thige nijsgjirrich woärn.

»Nhé, m'n ghoeje man, 't his heen huit W. en thaar kenne jôu thoch geen mens. Maar — hik mag et niet zegge!"

»Nöu, as wolle jôu my ek allens net sizze, in bytsje dochs wol — it alderneiste hûch ik net to witen, at je my it neiste mar sizze; want ik ken to W. noch al sa inkelden, ma' je rekkenje."

»Maar theuse mense kenne je pephaald niet, Jilderda! — spreekt er niet fan, as hik je meer zeg; hwant, weetje, de mense wille 'et hin 't gheneraal niet haane klok hongen hewwe, as se zoo'n slinger haane hooren [10]) krije. Maar die in W. pij mij ghetrokken het, his een pakker, hen, zoo as ik zei, peste, prave mensen, jongelui noch, h'n jaar of vier ghetrouwd."

»Dô-ju? jongelju? — Dan binne it myn omkesizzers, want der wenje to W., at ik et wol ha, twa bakkers, wel? de iene is al in bijirre man, wel? en de oare is nimmen oars as Anske, in broersoan fan my; — hy is noch nei myn heit neamd, it is de alde namme noch. Jonge noch ta! Ja, 't is

(1) Jin yn leijen, tegen inlegden, tegenstribbelden. — (2) Nuverich, sonderling. — (3) Snoërje, tijd. — (4) 'E Skrans, de Schrans. Een der voorsteden van Leeuwarden (zuid), onder Huizum. — (5) Hoänskrobber, wouw, roofvogel. — (6) Linkjende wei, gaandeweg, langzamerhand. — (7) Kunders, kennissen. — (8) Freedejonne, Vrijdagavond. — (9) Koärts, wellicht, misschien. — (10) Slinger haane hooren, draaier aan de ooren, hier: onverwacht geluk.

Anske, oars-n't ien. Nöu, nöu! hat dy wat trutsen [1]) by jöu, Isak? En is 't noch al fan bilang wat?"

»Ja, wèl, Jilderda! fan pelang!"

»Soa, soa, ju!.... Soa 'ris! soa 'ris! — Wol hondert gone?"

»Hwat sphreeke-je van hondert ghilden! veul en veul meer!"

Derop gyng de alde oan 't rieden: »4, 5, 6, 7, 8, 9 (fjouwer, fiif, seis, saon, acht, njoggen) honderd gone"....

»Nhog meer!" sei Isak, »mar 't his gheen thrie thijsend. Thag, Jilderda!"

»Hui wat! hui wat!" sei Jilderda, en halde Isak steande, »wite hju it al?"

»Nhé! nog niet, fraachtig niet, maar van middag gha hikker heen."

»Jonge noch ta, Isak, dan hji ik oars in moai plan. Komme jöu hjir om trije oere by uders oan; dan slagge wij 't hynder eefkes foär 'e sjeas en ride jöu en ik togjerre nei W. ta. Ik woe dochs wol 'is by Anske-en-hars sjen en 't is sierlik moai waer, en dan ken ik, as omke, mei-iens diel nimme in har grutte blydskap; want ik hald folle fan Anske-en-'ar — as siz ik et selst.. — Dat koe krekt, wel?"

»Hakkoort, Jilderda!" sei Isak. »That liekt mij pest toe. Dan kenne we mekkaar plesier thoen:-hik met jöu ride! that hebbe je ris pathent hijtgeprakkeseerd. Nha, Jilderda! hik moet naar hijs. Hafgesphroken hist: hom thrie uur pen ik pij je."

Isak hji er wol wat niget [2]) oan om de alde duitsje-dief ris yn 't fet to drajen. De joad wji lykwols pas oppe hichte fanne Klandery [3]) of Rikeleöm hji it hynder al foar 'e sjeas slaen litten en ried mei ien fan 'e kasleinsfijnten nei W. ta en gjin oere dernei stapte er by Anske-bakker oer 'e flier en der bigoon er op to lêzen fan 't bovenst' hoërtsje ô: »Nöu scoe ik de rinte helje," sei er, »dy jimme my to Maeye al bringe scoenen!" En doe 't de bakker en 't wiif seijen: »Och, omke! noch in bytsje pesjinsje: siker! wy kenne it foërt yn ienen net útskroärje [4])," doe bigoun er op nij op to spinnen. »Ik heär it al," wji 't doe, »it gjit jimme achterút! Jimme passe net oppe kwint [5]), en nöu scille jimme it mei lotsjen goed meitsje! en dat fan myn jild! dat roait n't!"

»Omke! wy hawwe noch noait net yn 'e lotterij spile!"

»Wat is my dat? Jimme spylje er op 't heden noch yn! Meitsje my mar neat wys; ik wyt it! Wat scoene jimme my oplappe [6])?"

»Och, Rikeleöm! siker, siker, siker, sikerwier net," sei de bakkerinne — en hju snokte it út — »wy spylje der net yn.... Mar Isak, in joad fan Ljourt, hat hjir foar en dei of wat west om ús in briëfke oan to praten fan in gone fjirdeheal, mar hoe 't er ús ek der op oanstiech... Anske in ik hawwe it beide finaal ôfkarre. Ut noch yn woënen wy 't net ha." — »It is sa," sei Anske, »hy hat it briëfke to uders bliuwe litten en is de doar útroän, sonder dat wy him in reade cint der foär bitellen, — sonder to opserweren welker kant er útging."...

»Hald op mar! hald op mar fan liigen!" skreauwde Jilderda. »Meitsje soks in bern wys, mar my net, om 't effen net! In joad scoe útpykje,

(1) Trutsen, getrokken. — (2) Niget, lust, trek. — (3) Klanderij, eene stadsherberg, onmiddellijk aan Leeuwarden. — (4) Utskroärje, (bij het knippen:) uitsnijden. — (5) Kwint (quintessens, 't pittigste), beste, hier 't geld. — (6) Oplappe, op de mouw spelden, wijs maken.

sonder jild foär in lotbriëfke to barren, dat er ô'levere! Al wat van 't bisnijde folk is, libbet fanne agoosje, just disse net, nhe'l?" wji 't — skeetsk [1]) — »at ik it mar ljöuwde! Wat scoenen jimme my hjir oplappe! Hald op mar fan liigen, siz ik jimme... Jimme fordingelje [2]) de boel; jimme eigen net allinne, mar myns er by, snaken at jimm' binne!"

Anske en 't wiif wjinne alhiel forslein.

»Mar, kom oan," sei de alde einlings, »at it dan allegjer sa is, lyk as jimme beide biweare wolle, dan moëst ik dat briëfke mar ha' yn koärting, of is 't dan ek mar in gone trij, fjouwer."

»Omke!" sei Anske, »wy kenne it net wei dwaen, forgees net en foär jild net; want it is uders net. Isak scil hast wol is wer lans komme om it wer to heljen."

»Ik scil 't jimme bitelje, dat briëfke" — Jilderda wer — »yn ô'rekken fan 'e rinte, dy jimme my sculdich binne; — dat is nöu fan trije ier — dan slagge wy mar lyk en hald ik dat lot op myn noed en foar myn aventoer. My tinkt, der kinne jimme nea op jin hawwe."

»Wy kenne it net dwaen, omke! siker wier net, al woënne wy noch sa graech; want wy hawwe er gjin rjocht op!"

»Wat rjocht!" sei de jildwolf, »wat rjocht! Dat waacht wat by in joad! kloaten allegjerre! Skyt sok praet! »Lieäwer in oar sinent as neat" — dat is de lear fan alle joaden. Wat rjocht! It ding is yn jimme hannen en de joad is 't kwyt. Kom oan! fiifhonderd gone er foar!"

»Omke! it mei net, en 't ken net!"

»Tuwzen gone!"

»Omke! ho graech ek, wy doare it net dwaen!"

»Nöu noch ien kear, en dan is 't út. Ik mat thús wêze. Ik scil jimme kwitansje jaen fan 'e hiele fyftsjinhonderd gone, dij ik oer 'e bakkerij ha, en fan de trye ier rinte, dat is trye kear fiifenfjirtich gone er by!"

»Mar as Isak hjir dan komt om syn briëfke?"

»Der scil ik mei rêde!"

At de forsiiking to grut war, as at Anske oan de joad syn lêste sizzen geloof slûch: »hik zel je ghelikkig make!" der wo'k fan wêze, mar er kaem in ljochtstriel yn 'e bakker syn siel, en derom sei er: »Akkoort dan mar, omke! wy matte de dryste skoën mar oan tsjen en rizzekearje 't!"

It kwitansje war réskreawn en tékene yn in omsjoch.

Jilderda pykke út, bliid ta, dat er syn omkesizzers [3]) sa by de bealich hie, mar dy, fan har kant, him, noait sa as nou, folle leawer fan achteren seagen as fan foaren.

Heälwe' trijen wji Jilderda al wer yn 'e Skrans. Der komt, om trije oere hinne, Isak oan boxeljen, kipet eefkes troch 't finster, om to sjeän at de alde ré is; mar krij't op slach de wink om mar yn to kommen.

»Nöu scil ús reis wol staakt wirde matte, koopman," — wji it earste dat Jilderda sei — »want i k ha' it briëfke mar oernomd. Anske en ik hjinne dochs in bytsje bitusken enoar. Dus kenne jöu hjir mar útbitelje yn plaats

(1) **Skeetsk**, verachtelijk (letterlijk: scheetsch). — (2) **Fordingelje**, verdoen, te zoek brengen, verkwisten. — (3) **Omkesizzers**, oomzeggers.

fan to W. — Ik ha' 't briëfke: 't is myns!" — In der mei liet er Isak it nommer sjeän. »Sjogge je," sei er en slûch syn egen fol wantrouwen op 'e joad, »sjogge je! It ken ommers bistean, wèl?"

»Wel, Jilderda! wel, Jilderda!" ruwp Isak, »wel, Jilderda! 't his hof ik thoor de ghrond zink. Mijn ghoeje man! Wat spijt me dat nou... that priefje fan jöu is 16824, hen de phrijs his just gefallen op 16842 — the selde cifers, mar hik heb me van morgen hinne haast heen nommerke verkheken"..... Der siet de kniper lulk tangele [1]), wel?

En der hien' je de poppen oan 't dansjen. De groat wji gear. De alde sprong op fanne stoel en: »dû smous! dû biskiter! dû ô'setter", ja, folle en net genôch snaude er Isak ta; »der út yn ienen of ik brui dy de bonken stikken," wji 't. Breinroer [2]) wji de alde. Mar Isak bliöude bidaerd, stie rillik gau oerein en pykke út, wyl 't er sei: »Hik ga ther hijt, m'n ghoeje man; than sphaar jöu je moeite hen hik m'n ponken. Thag, Jilderda! et peste, hoor!"

En Isak sette de stap nei W. ta — rinst net, sa hast net.

»Nah! wat zegje nöu? Het that priefke je niet ghelikkig maakt?" wji 't earste, dat hy Anske bakker en 't wiif to miëtte ruwp.

»O, koopman! koopman! O, Isak! Isak! wat ha' jöu ús in doärn út 'e foet lutsen [3])! Wat ha wy mei dat briëfke ynne fysten [4]) sitte': kwitansje fan 1635 (sextsjinhondert fiif en tritich) gone, man! Sje' der... is 't net in merakel! It huws is uders, man! en de rinte lyk! Wat binne wy yn jöu skuld?" Dat war sei en noch ris sei. En derop omstandich forhelle ho 't de agoasje yn syn wirken gien wji tusken har en omke.

»Wat binne wy yn jöu skuld?" bliöude de fraach fanne jongelju, dy sa redt en sa út 'e skrûwen wjinne.

»That zel hik je zegge," sei Isak, hiel bidaard, do 't hy en Anske en 't wiif by-enoär sitten gien wjinne; »hvooreerst: je petale me dat briefke — $^1/_{20}$ — that is *f* 3.60 en een phaar rijksthaalders voor de moeite en hje haalt hier pij de kaslein twee flessen wyn, thie zelle we met z'n thrieen hopnimme en klinke thaarbij hop the ghezontheid van Rikele Anskes Jilderda hinne Skrans, hen ter heere van 'e 50,000 ghilden, that hij hop hen forkeerde nommer ghetrokken het pij mij, Isak Cohen, te Lewarden, hinne Jodestraat. En thaar mee his the heele ghrap hijt!"

En sa diegen se, mar juwgen, yn plaats fan twa, fjouwer ryksdaelders.

Isak stapte bliid op huws yn. At er yn 'e Skrans ek wer oan 't glês tikke hat net of al, der wo'k fan wêze; mar wol wyt ik foär fêst: at Rikele-om to nei Isak mar yn 'e fjirtè oankommen seach, wyl 't hy bûtendoar siet yn 't moai waer, er dan handich makke dat er fan ruten ôf yn 'e huws kaam; want dat lotbriëfke mei in forkearde nommer krôke [5]) him dan aansens op: dat lei him swier yn 'e mage. 't Wji sikerwier ek gjin nijs, wel?

*H. G. van der Veen.*

---

(1) **Tangele sitte**, in de klem, als getangd, in de knijp zitten. — (2) **Breinroer**, razend, woedend, gek. — (3) **Lutsen**, (van lûke) getrokken. — (4) **Ynne fysten**, in de benauwdheid, verlegen. — (5) **Krôke ... op**, opkrokken, opbreken.

## 'IN FORTOLLING[*])

**FAN IN MAN, DI 'T HET[1]) OEN DE SLEUE[2]) KAANT WEER, MAR, SO AS ET SPREKWORD SEIT, OM IN CENT WOL DÂ[3]) BLIEUE SOED; EN DI, TO SYN GELOK, OF TO SYN ONGELOK, DAT WET YK SO KREKT NIT, — IN BOOS WIIF HÉÉB.**

(Dialect van Hindeloopen.)

In siker man séé[4]) tsjin syn wiif:
»Joan myn forhemlers-klaan[5])!
De wei di is no drôech en go,
Den gaan yk strak nei Waarkum to."-
- »Wel man! het solt er dwaan?"

»Ik helje ues het koffi en stroop,
Het sûker en het thee;
't Skeelt gaau op't pound in cent for ues,
Graat middé[6]) ken[7]) ik wol wur thues,
Bist doeu den no to free?" —

— »Ast mi dot fest bilouwje wolt,
Den hê 'k er frede mei,
Mar gaan foaral den naarnse[8]) oen,
Haald, wur datst komst, ek dyn fotsoen;
Bimoei di naarnse mei."

»Wur soe 'k mi mei bimoeye, faan?
Di wynkelman is go[9]);
Ik heb dêr no so faaik al wêst,
En heb het altiid tige bêst;
De koffi en sûker to." —

»Dot ys for di ek wol so go
As sûker brandewyn, (thues
Want mennich komt fan Waarkum
En spilet den braaif op yn hues,
Want hi het in stuk yn.

Dêr must doeu di for wachte, man!
Want koamst doeu mi so thues,
Den wéér 'k to 'n éénde mei myn réé;
Yk wet nit het yk di wol déé,
En ofst wol koamst yn hues." —

Hi déé dêr go biloften op,
En hio joech him het jild,
Dot hi der mei bitelje koast,
Omdat er oars ek naat bêst doarst;
Want hi wéér bang fan skild.

Hi noam syn sek dae oender d' éérm,
En dêr de stroopkanne yn.
Dae kréég er gau syn sindé's skoen,
En tolde jin mar haastich oen.
Hi roap: »No gaan'k, heer Tryn!"

Hi roan fri hard nei Waarkum to,
Koam bi de man yn hues,
Joech op het dot er hebbe moast,
Séé of 't men him gau helpe koast,
Hi woed yntiids graaich thues.

»Gaan ji den wyls yn 't kaaimertjen,
De koffi steet al klaar," —
Hi séé: »Ho haaich, baas, komt myn
Den tel yk oenderwilen 't jild. (skild?
Mar 'k kriej fêst bêste waar. —

— »Dot sprekt fan sem; want sokke
Jin binne bêst for ues. (lie
Men jout jim altiid bêste waar,
En anstons ys jyn sek al klaar,
Den ken ji gaan nei hues." —

Hi gyng yn tiids fan Waarkum ôf,
Tofreden mei him sem.
Tò't: no is ronnen wur myn saaik;
Yk kriej fan Tryn fêst wol in paaik[10])
As 'k siz: »Hir bin 'k al, mem!"

---

*) Even als de beide volgende stukken uit *De Friske Hûsfrieun*, 12e boek, Freantsjer (Franeker), F. Telenga, 1862.

(1) **Het** (hwet), wat. — (2) **Sleue**, sullig, eenvoudig. — (3) **Dâ**, dood. — (4) **Séé**, zei; éé, middenklank tusschen ee en ie of bijna jea; zoo ook in kréég, krégen enz. — (5) **Forhemlers-klaan**, kleeren waarmee men zich opknapt, doch niet de Zondagsche. — (6) **Middé**, middag. — (7) **Ken**, kan, voor kan zijn. — (8) **Naarnse**, nergens. — (9) **Go** (o dof, bijna oe), goed. — (10) **Paaik** (patsje), kus.

Mar dae 't er bi in torntsjen [1]) koam,
En 't finster gyng foarbi,
Dae roapen s': »Lubbert, kom ris yn!
Nim earst in slokjen brandewyn,
Den gaan we straks mei ji." —

Earst hange er hir al raar tsjen oen,
Mar séé op 't lêst dôch: »Ja."
Hi tô't: »yk bin 't oars heel nit wend,
Mar 't kôstet mi no ek gin cent;
In lik ken ek gin quaa.

Hja makken gaau de harne [2]) rôem,
En sotten him dêr yn.
So siet de man op syn gemak,
Kréég gau in piipe mei tabak,
En dêr bi brandewyn.

Hja brô'ten him mar faaik ris oer [3]),
En hi noam ek go yn.
Mar dae 't syn piipe lééch rookt wéér,
Tô't hi: »myn haad wort mi al swéér,
Yk tankje, en gaan nei Tryn." —

Hi noam syn sek wur op de rêch
En joech him op de wei.
Jin biizen [4]) séjen: »'t Sol wol gaan;
Hi ken yette op de futten staan." —
Want hja kiken him nei.

Mar Lubbert sloof di féélde wol
Dat hi di man naet wéér
As dae 't er op et torntsjen koam;
De leden waarden him so loam,
En 't ronnen faal him swéér.

Dôch skoatre [5]) er bi de palen langs,
Koam oen de glooying to;
Dot wéér for him in slimmen toer,
Hi faal ek gaau en rêchlings oer;
Séé hi him sem: »Ho no?!"

Hi stinde earst in keer twa, trae,
Tô't: »'k mut hir dôch wur wei:
Mar yk krôep louver nei de dyk,
Den ys de wei tominsten lyk,
En 'k sleep myn sek mar mei.

Hi worsle mar wur soetsjes feut,
Blieu bi de hekke earst staan;
Wantdaekoamyettedeerchsteplaaich;
De jôenges krégen him yn 't aaich;
Do wéér 't er raar to dwaan!

Want ôender al jin knapen wéér
In aldererchsten guet,
Dé sôech yn éénen oen de sek,
De kann' mei stroop di wéér fêst lek:
't Roan him de boksen uet.

Hja brô'ten him mei graat gejûch
Al slikjendewei thues.
En Tryn, hjo hééb de doar al op;
Hi kréég fan jer in tige skop,
En rekke raar yn hues.

't Gesicht dat stôech jer as in falk;
Séé: »Het bist dôeu in man!"
Ho 't hjo 't dae mei him mekke het?
Ja, fréénden! rocht weet ik et net,
Dus swiij 'k dêr louver fan.

Mar dit heb yk er dôch fan heard:
Hi koam de nei wol uet,
Mar mocht nooit wur nei Waarkum to,
Al wéér de wei ek noch so go. —
En hir mei ys 't dot 'k sluet.

*S. O. Roosjen.*

---

(1) Torntsjen, vuurtoren, waarbij de woning van den wachter. — (2) Harne, hoek van den haard — (3) Brô'ten oer, (brachten over) brachten, dronken toe. — (4) Biizen, guiten. — (5) Skoatre er, ging hij zich steunende.

## IN GESPREK TWISKE JAN EN PITER,

### BEIDE HUESTIMMERKNECHTEN.

(Hynleper tongslach.)

PITER.

Wol Jan, hoe geet et, maat? 'k Heb di yn lang nit séénd;
't Is toalef wiken wêst, de lêst forliden snéénd.
Mi geet et jimmer go, 'k ben altiid fiks gesound,
En kom mei myn deihéér [1]) yet ek al wykliks round,
Myn wiif ys skraander en ues borntsjes groeye go,
En gane op 'e tiid graaich nei de skole to.
En dêrbi ys myn baas oer mi ek wol to freden,
En yk heb neffens him [2]) to kleyen ek gin reden.
So dot in elk fan ues him yn syn plicht go quyt,
En yk hir folle tiid mei graat genoegen slyt.

JAN.

O ja, ik heer 't al wur, doeu bist yette al gelyk,
Altyden go to moe en yn dyn aaigen ryk.

PITER.

No ja, dat ys ek wéér, want as 'k ues forgelykje,
Den bin yk wol so wiis, dot 'k nei us minder kykje.

JAN.

Dot ys just dyn gelok; mar yk tynk faaik héél oars:
As 'k heer: di ys ek al baas! den word ik wol ris boas,
En tynk faaik bi mi sem: het heb yk hir in lêst.
En 'k dwaan dôch, so 't yk méén, ek altiid go myn bêst.

PITER.

Ja, baas, dot liket moai, to minsten yn dyn aaich.
Mar maat, geleeu dit fêst! soms ys 't ek wol in plaaich.
As 't folk snééntééntiids seit: »Baas, ys my jild strak klaar?"
Den tynkt de man wol faaik: »O jei! het ys 't dôch naar!
Ho spylje yk dit wur klaar? Wur sol 'k jim mei bitelje?
Dot yk to goede heb, dat ken 'k folstrekt nit helje.
Want as yk dat bigoun en immen dêr om stéér,
Dan ys et antword faaik: »'t Ys yette gin ni-jéér!"
Dêrom, myn goede fréénd! wi hebbe dûbeld reden
Om mei in go deihéér to wêzen wol tofreden.

JAN.

Ja, so tynkst doeu er oer; bi mi is 't sprekword echt:
't Ys better 'n likjen baas as wol in graten knecht."

---

(1) Deihéér, daghuur. — (2) Neffens him, bij, over hem.

PITER.

No, 't tynken dot ys fri, en dêrom to bisluet
Steppe wi hir mar ôf en ys dit praatsjen uet.
Mar yk haald dit dôch fol, al praatsje wi 't naat lyk:
»Di 't yn syn lot tofreden ys,
Hi ys den jôeng of aald en grüs,
Hi ys dôch altiid ryk!

*S. O. Roosjen.*

---

## IN TOLLE[1])

DI 'T OP DE WEERHEID GROUNDE YS.

(Hynleper tongslach.)

Dot 'k no fortolle sol, dot ys uet aalde tiiden,
Ja, nei 't yk gisje ken, wol tachtich jéér forliden;
Hwent yn di tiid hééb ealk in litjhues [2]) oen de wiken [3]);
Jin sôech men da roundom, as me op de wal uet kiken.
En sommers waerden jin troch 't wiif en born biwenne,
As 't manfolk wéér nei Narf [4]), of soms oars aarnse hinne.
En roan et nei de héést [5]), séé mem faaik: »Born, wi téénje
Wol nei et graathues to, hwent dêr mutte wi wenje
As jimme feer komt thues, oars ys er naet to freden,
En dêr for het de man den ek wol dûbeld reden.
Hwent mut er sommers faaik fan 't balkeslepen switte,
Dêr for wol hi den thues graaich bi 'n moai féértjen sitte;
Ys 't eazen [6]) den ek waerm, den het er dûbeld wolle." —
Mar 'k dwaelje alhééł fan 't spoar: 'k scoed ommers het fortolle.

Yn sok in litjhues den éés fanen [7]) borte dééën,
Jin dotte mei inkerm [8]) in pot opgare hééën.
En tor dot jild wéér 't plan, de ééns het scoeden bakke [9]),
Mar de ééne faen hjo séé (ik leau hest hjo héétte Akke):
»As hir no fynten komm', ho dot se ek oen gane,
Dot wi, dêr bin yk foar, de doar den naet opdwane."
Dit keurden d' oare ek go, so dot se 't plan fést mekken.
Mar herke no ris oen, ho 't hja to palle [10]) rekken.
Et doere naet hééł lang, der kamen fynten strunen;
Dôch hja halden fiks fol, ho sterk dot se ek trunen [11]).
Mar de ééne fynt di séé: »Dot so'we jerm bitelje;
Yk wet in sot [12]) er op: ues fane klaen sol 'k helje,

---

(1) Tolle, vertelling. — (2) Litjhues, het gedeelte der woning waar men 's zomers verblijf houdt, een gebouwtje of vertrek aan het water, in tegenstelling met het graathues, het eigenlijke woonhuis. — (3) Wiken, het water, dat door Hindeloopen stroomt. — (4) Narf, Narva a/d Oostzee. — (5) Héést, herfst. — (6) Eazen, haardplaat. — (7) Fanen enz, hielden meisjes een kransje. — (8) Mei inkerm (spr. inkêm), met elkaar. — (9) De ééns enz., (dat zij) des avonds wat zouden bakken. — (10) To palle rekken, weg kwamen. — (11) Trunen, vleiden, aandrongen. — (12) Sot, zet, list.

Jin tol ik strakjes oen [1]), as 't earst mar ys het letter;
Den fan de oare kaant spryng 'k midden yn et wetter,
En skreeuden: Healp! healp! healp! Hwa wet ho 't hja den skreppe [2])!
Den gane se allegaar ten sem wol yn de steppe [3]).
As ik er den yn liz en hja oen 't wrotten binne,
Draeg' jimme et litjhues leech, so gaau as jimme kenne." —
Dat koam ek al so uet, hwent hja troch 't finster kykken,
En gûlden elk om 't bêst: »In faen leit yn de wiken!"
De één koam mei in tou, skikeanle [4]), skaaipet [5]), stokken;
Hja sééën: »Héëwen [6]) jer dôch earst mar bi de rokken!"
Mar dot moast naet so gaau, dit plan wéér earst al mekke,
Hwent as hi al to ier wur uet de wiken rekke,
Den roan sems 't aaichmerk mis, en 't soed him léélk bisniije.
Op 't lêst waerd hi dôch kaald, dêrom lot er him kriije.
Da wééren se so bli, ealk déé syn bêst mei lûken,
De ééne stôech er bi en de oare séét op hûken [7]).
Hja kréégen him er uet, mar hi like wol flaau;
d'Één faen hjo séé: »Jaen jer het brandewyn, toe gaau!
Yk heb wol sizzen heard, dot ys goo for et sakjen [8]), —
Mar da roan de boel mis, hwent hi barst uet mei lakjen,
En dêr mei kaem jo faen, dot brandewyn scoed kriije,
En rôp: »O, het in boel! het so'we hir bi liije!
Et litjhues ys skéén leech: bisléék en panne en potten,
't Ys allegaar er uet. O, jimme léépe rotten!
Hwa het myn libben heard fan sokke rare dyngen?"
Da kamen de oare maats gaau uet de bléék wei springen
En healden jerm héél dom, as oft se er niks fen wisten.
d'Eén faen fortelde da, ho dot se alles misten:
»No, dot ys wol bidroefd, dot hja 't so skéén wei pakken!"
Mar ho meer dot hjo kréét, ho meer de fynten lakken.
De fanen tô'ten da, al binne 't boze sotten,
De monle [9]) ys troch de fang, wi fisse efter 'e notten;
En dêrom ys 't mar bêst dot wi et earst probearje
Tsjin oerjaen fan ues goed, mei jerm kapitulearje.
Dit tô'ten de oare ek goo, en alles kaem yn essen [10]);
Et goed koam wur yn hues, so pot en panne as flessen.
Jerm tô't: no wéér et bêst, om mar ris yn to skynken,
En mei de earste sûp [11]) de kwessie ôf to drynken.
Dit foarstel keurde elk goo, en 't glês waerd da fol skôenken,
En disse moaye sot for de earste kear bidrôenken.
Eén fan 't geselskap séé: »No hê we yet het wolle,
Al woll' se oer tachtich jéér hir yette ek fan fortolle."

*S. O. Roosjen.*

---

(1) Tol oen, trek aan. — (2) Skreppe, zich haasten. — (3) Steppe, stelling aan den wal om gemakkelijk bij 't water te kunnen komen. — (4) Skikeanle, gaffelstok om droogstokken omhoog te brengen. — (5) Skaaipet, puthaak. — (6) Héëwen, hadden wij. — (7) Hûken, hurken. — (8) Sakjen, ademhalen. — (9) Monle, molen. — (10) Yn essen, in den haak (schakels van kettingen zijn S-vormig. — (11) Sûp, dronk.

## HET SECHSTE HAE'STIK FAN MATTHEWES*).

(Dialect van Molkwerum.)

1. Jouw acht, dat jimme jimme jolmissen naet dwea foăr de minsken, om fan jarm sjoen to woărden. Oars hebbe jimme nin lean bi jimme fear, dert yn 'e Himelen is.

2. Astû den jolmissen dweist, so lit naet foăr di trompetsje, liken as de gefeinsde yn 'e skoellen in op 'e strieten dwaen, op dat se fan 'e minsken earde woărde meije. Foarsiker siz ik jimme, ja hebbe jarre lean wei.

3. Mar astû jolmissen dweist, so lit dyn loatter hând naet wute het dyn foărre hând dweit.

4. Op dat jimme jolmissen yn 't forboărgen binne, in jimme fear, di yn 't forboărgen sjuocht, di sol 't yn 't openbaer forjolde.

5. In wannear dastû bidst, so soltû naet wêze liken as de gefeinsde: want jin bidde leauwst yn 'e skoellen, in op 'e hoeken fan 'e strieten steande, op dat se bi de minsken útblynke meije. Foărsiker siz ik jimme, dat ja jarre lean wei hebbe.

6. Mar dû, astû bitst, gang yn dyn binnenkeamer, in astû di doar sluten hest, bid den dyn Fear, di yn 't forboărgen is, in dyn Fear, di yn 't Forboărgen sjuocht, sol 't di yn openbaer forjolde.

7. In as jimme bidde, so brûk nin îdele teale fan woărden, liken as de hei'nen, want ja mienen, dat ja troch jarre fule woărden forhearden woarde solle.

8. Woărd jarm den naet lyk, want jimme Fear di wút het je fan dwaen hebbe, foăr dat jimme Him bidde.

9. Bidde jimme den so: Ues Fear di 't Ji yn 'e himelen binne, jys neame woărde heilige;

10. Jys keuningryk komme, Jys wille geskiede, liken as yn 'e himel, ek op ierde.

11. Ues dagelyks brea jouw ús joe.

12. In forjæ ús ús skjolden, liken as wy forjæ ús skjoldners.

13. In bring ús naet yn forsîking; mar bifrye ús foăr de kwea! Want jys is it keuningryk, in de krêft, in de hearlykheid yn iewichheid. Amen!

14. Want as jimme oan 'e minsken jarre misslaggen forjæ, so sol jimme himelske Fear jimme ek forjaen.

15. Mar as jimme oan 'e minsken jarre misslaggen naet forjæ, so sol jimme Fear jimme jimme misslaggen ek naet forjaen.

16. In as jimme fêstje, meaitsje den nin drôewige troanje, liken as de gefeinsde, want ja mismeaitsje jarre troanjen, opdat se bi de minsken útblynke meije as se fêstje. Foărsiker siz ik jimme, dat ja jarre lean wei hebbe.

17. Mar astû fêstest, salvje dyn hae', in grobbelje dyn aensicht.

---

*) Uit: E. Wassenbergh. *Taalk. Bijdragen tot den Frieschen tongval*, Leeuw. 1802, met veranderde spelling naar blz. 1 hiervoor. Thans onderscheidt zich dit dialekt slechts weinig meer van het gewone Friesch.

18. Opdatstû naet ûtblynkst bi de minsken, astû fêstest, mar bi dyn Fear, di yn 't forboärgen is; in dyn Fear, di yn 't forboärgen sjuocht, sol 't yn 't openbaer forjolde.

19. Forgearje jimme nin skatten op 'e ierde, dêr se de mot in de rost fordurft, in de tsjeauwen trôchgrêve in stelle.

20. Mar forgearje jimme skatten yn 'e himel, dêr se de mot in de rost naet fortort [1]), in dêr de tsjeauwen naet trochgrêve in stelle.

21. Want woär dat jimme skat is, dêr sol jimme hart ek wêze.

22. De korse fan 't lichem is het each. As den dyn each ienfaldich is, den sol dyn heel lichem forljuochten wêze.

23. Mar as dyn each kwea is, den sol dyn heel lichem tsjûster wêze. As den 't ljuocht, dat yn di is, tsjûsternisse is, ho great sol de tsjûsternisse solm wêze?

24. Nimmen kun twa hearen tsjinje, of hi sol d' iene haetsje in de oare leauw hebbe, of hy sol d' iene oanhanje in de oare forachte. Jimme kunne God in de Mammon naet tsjinje.

25. Dêrom siz ik jimme, wês naet bisoärgen foär jimme libben, het jimme ite of drynke solle, in naet foär jimme lichem, het jimme oantsjean solle. Is het libben naet mear as 'et iten, in het lichem as de kleaijing?

26. Oansjæ de fûgelen des himels, dat se naet siëdje, noch meije, in naet ynsammelje yn jarre skûrren. In jimme himelske Fear fiedt jarm jitte. In gæ jimme jarm naet fier to boppe?

27. Wa fan jimme kun, mei bikommeren to wêzen, ien jolne toa syn graette toadwaen?

28. In het binne jimme bikommeren foär de kleaijinge? Bikykje de leeljen des fjolds, ho 't se waechse. Ja wurkje naet, in ja sponne naet.

29. In ik siz jimme, dat Salomon ek yn al syn heardlykheit naet bikleaid wêzen is liken as ien fan disse.

30. Dêr den God het gors des fjolds, dat joe stiet in moarn yn d' ogen smiten woärdt, also bikleait, sol hi jimme naet fule mear kleaije, jimme lytjgelovige?

31. Dêrom wêze naet bekommeren, sizzende, het solle wy ite, het solle wy drynke of woär mei solle wy ûs kleaije?

32. Want al dis dyngen siitsje de hei'nen. Want jimme himelske Fear wût, dat jimme al dis dyngen fan dwaen hebbe.

33. Mar siitsje earst it keuningrike Gods, in syn gerjeuchtichheit; in al dis dyngen solle jimme toawiijd woärde.

34. Wês naet bikommeren tsjen moarn; want moarn sol foär him solm sorgje. Elke dei het genoog oan syn ein kwea.

---

(1) Fortort, verteert.

